UO‘K 32(075)
BBK 66ya7
B 99

Bo‘taev, U.X. Siyosatshunoslik [Matn] : darslik / U.X. Bo‘taev - Toshkent: Info Capital Books, 2024. – 480 bet

**Ushbu darslik siyosiy fanlar doktori, dotsent Bo‘taev Usmonjon Xayrullaevich rahbarligida mualliflar jamoasi tomonidan tayyorlangan.**

**Taqrizchilar:**

**I.Ergashev** – siyosiy fanlar doktori, professor

**Sh.Paxrutdinov** – siyosiy fanlar doktori, professor.

Mazkur darslik O‘zbekiston Milliy Universitetida siyosatshunoslik fanini o‘qitish bo‘yicha davlat ta’lim standartlariga asosan, *60310700 – Siyosatshunoslik* ta’lim yo‘nalishida tahsil oluvchi talabalar hamda ushbu yo‘nalish bo‘yicha bakalavrlar tayyorlovchi barcha oliy ta’lim muassasalari talabalari uchun dastur asosida tayyorlangan. Unda siyosatshunoslikning predmeti, tarkibi va vazifalari, ijtimoiy-siyosiy ta’limotlarning shakllanishi va rivojlanishi, jamiyat hayotida siyosat va siyosiy tizim, siyosiy hokimiyat va ko‘ppartiyaviylik, siyosiy yetakchilik, jamiyat siyosiy hayotining demokratik asoslari, siyosat, din va mafkuraning o‘zaro aloqasi, xalqaro siyosat va xalqaro munosabatlar kabi dolzarb masalalar o‘z ifodasini topgan.

ISBN 978-9910-9466-4-6

Kitob O‘zbekiston Milliy Universiteti ilmiy-texnik kengashining 2023-yil oktyabrdagi 11-son bayonnomasiga asosan, nashrga tavsiya etilgan.



# KIRISH

Siyosatshunoslik fani konseptual jihatdan nazariy va amaliy tajribaga asoslangan bo‘lib, u siyosiy taraqqiyotning fundamental yo‘nalishlari va o‘ziga xos xususiyatlarini o‘rganish jarayonida siyosiy faoliyatning xarakteri, maqsadlari, manfaatlari, mohiyati va usullarini tahlil etadi hamda siyosiy g‘oyalarning mohiyat-mazmunini, siyosatda erishilgan yutuq va yo‘l qo‘yilgan xatolarning ildizlarini ochib beradi.

O‘zbekiston taraqqiyotining yangi bosqichida siyosatshunoslik faniga nisbatan kuchli ijtimoiy ehtiyoj Sh.M. Mirziyoevning O‘zbekiston Prezidenti etib saylanganidan keyin boshlandi. Xususan, O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2019-yil 29-yanvarda «Siyosiy fanlar sohasida kadrlarni tayyorlash, fundamental va amaliy tadqiqotlar samaradorligini oshirish chora-tadbirlari to‘g‘risida»gi qarori[1] qabul qilindi. Ushbu qarorga asosan, siyosiy fanlar sohasida kadrlar tayyorlash samaradorligini oshirish, fuqarolik jamiyati, milliy davlatchilikning siyosiy asoslarini shakllantirish va rivojlantirish sohasida kompleks tizimli tadqiqotlar olib borish, globallashuv sharoitida davlatning ichki va tashqi siyosatini shakllantirish va amalga oshirish, shu asosda, ijtimoiy-siyosiy islohotlarni chuqurlashtirish bo‘yicha ilmiy asoslangan tavsiyalar va dasturlarni ishlab chiqish bo‘yicha vazifalar belgilandi.

Yuqoridagi zaruriyat tufayli, O‘zbekiston oliy ta’lim tizimida «Siyosatshunoslik» fani bo‘yicha o‘quv jarayonini mazmun jihatdan takomillashtirish maqsadida, yangi avlod darsliklari, o‘quv qo‘llanmalari, o‘quv dasturlari va rejalarini tayyorlash asosiy maqsad etib belgilandi. Bugun ushbu fanni konseptual jihatdan o‘rganish va o‘rgatish ishlarini jahon standartlari

[1] O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Siyosiy fanlar sohasida kadrlarni tayyorlash, fundamental va amaliy tadqiqotlar samaradorligini oshirish chora-tadbirlari to‘g‘risida»gi PQ-4139-sonli Qarori. 2019-yil 29-yanvar. [Elektron resurs]. https://lex.uz/docs/4182353

darajasiga ko'tarish uchun keng qamrovli ishlar olib borilmoqda. Jumladan, mamlakatimiz siyosatshunos olimlari ham siyosiy sohadagi fanlarni jahon standartlari doirasiga ko'tarish maqsadida, fanning turli tarmoqlari bo'yicha ilmiy tadqiqot ishlarini olib borish ustida o'z izlanishlarini davom ettirmoqda.

Ushbu darslik ham yangi avlod o'quv adabiyotlariga qo'yiladigan talablarga asosan, mualliflar jamoasi tomonidan yaratilgan bo'lib, fanning umumnazariy, siyosiy jarayonlarini tadqiq etishning amaliy jihatlari va xalqaro munosabatlarning bugungi kun tabiatini tahlil etish qonuniyatlarini o'rganish masalalariga bag'ishlangan.

Darslikning asosiy vazifalari - siyosiy ta'limotlar, nazariyalar va konsepsiyalarni o'rganish asosida, siyosiy bilimlarning mustahkam bazasini shakllantirish, siyosiy fanlarning asosiy tushunchalari mazmunini ochib berish, siyosatshunoslik sohasida mustaqil bilim asoslarini yaratish, siyosiy jarayonlar va hodisalarni o'rganish usullarini tahlil qilishda nazariy, amaliy yondashuvlarni, ko'nikma va malakalarni shakllantirish, boshqaruv qarorlarini qabul qilish, jamiyat siyosiy hayotining rivojlanish tendensiyalarini, davlatning strategik maqsadi hamda milliy manfaatini anglash ko'nikmalarini shakllantirishdan iborat.

Mualliflar jamoasi tomonidan yaratilgan mazkur darslik siyosiy fanlarni yanada rivojlantirishga va yuqori malakali siyosatshunos mutaxassislar tayyorlashga xizmat qiladi, deb o'ylaymiz. Qolaversa, mutaxassis va o'quvchilarning darslik yuzasidan bildirgan fikr-mulohazalarini minnatdorchilik bilan qabul qilamiz.

**O'zbekiston Milliy Universiteti**
**Siyosatshunoslik kafedrasi mudiri,**
**siyosiy fanlar doktori, dotsent**
**Bo'taev Usmonjon Xayrullaevich.**



## Siyosatshunoslik darsligining mualliflar jamoasi bo'yicha mavzular

| № | Mavzular | Mualliflar |
|---|---|---|
| 1. | "SIYOSATSHUNOSLIK" FANINING PREDMETI, MAQSADI VA VAZIFALARI | FALSAFA FANLARI NOMZODI, PROFESSOR A.UTAMURADOV |
| 2. | ILK SIYOSIY QARASHLAR VA NAZARIYALARNING PAYDO BO'LISHI HAMDA RIVOJLANISH BOSQICHLARI | SIYOSIY FANLAR BO'YICHA FALSAFA DOKTORI (PHD), DOTSENT E.NISHANBAEVA |
| 3. | MUSTAQILLIK VA SIYOSIY FANLARDA YANGICHA SIYOSIY G'OYALAR HAMDA YONDASHUVLAR | SIYOSIY FANLAR DOKTORI, PROFESSOR I.ERGASHEV |
| 4. | SIYOSAT NAZARIYASI. SIYOSIY TADQIQOTLAR METODOLOGIYASI | SIYOSIY FANLAR DOKTORI, PROFESSOR I.ERGASHEV |
| 5. | AMALIY SIYOSATSHUNOSLIK YO'NALISHLARI | SIYOSIY FANLAR BO'YICHA FALSAFA DOKTORI (PHD), DOTSENT J.YUSUBOV |
| 6. | SIYOSIY HOKIMIYAT, UNING SUBSTANSIONAL XUSUSIYATLARI VA KO'RINISHLARI | SIYOSIY FANLAR BO'YICHA FALSAFA DOKTORI (PHD), DOTSENT V.B, N.QARSHIEV |
| 7. | SIYOSIY ELITA VA SIYOSIY YETAKCHILIK | FALSAFA FANLARI NOMZODI, PROFESSOR A.UTAMURADOV |
| 8. | JAMIYATNING SIYOSIY TIZIMI VA SIYOSIY REJIMLAR | SIYOSIY FANLAR DOKTORI, PROFESSOR V.B., U.BO'TAEV, SIYOSIY FANLAR BO'YICHA FALSAFA DOKTORI (PHD), DOTSENT V.B, G.ISANOVA |

| | | |
|---|---|---|
| 9. | ZAMONAVIY DEMOKRATIYA VA UNING YO'NALISHLARI | SIYOSIY FANLAR BO'YICHA FALSAFA DOKTORI (PHD), DOTSENT V.B, G.ISANOVA |
| 10. | SIYOSIY INSTITUTLAR VA JARAYONLAR | SIYOSIY FANLAR DOKTORI, DOTSENT K.MIRZAAXMEDOV |
| 11. | SIYOSIY MENEJMENT VA DAVLAT BOSHQARUVI ASOSLARI | SIYOSIY FANLAR DOKTORI, DOTSENT K.MIRZAAXMEDOV |
| 12. | SAYLOV TUSHUNCHASI VA SAYLOV JARAYONI | SIYOSIY FANLAR DOKTORI, PROFESSOR V.B., U.BO'TAEV, KATTA O'QITUVCHI, A.ESHONQULOV |
| 13. | SIYOSIY ONG VA SIYOSIY MADANIYAT | SIYOSIY FANLAR DOKTORI, PROFESSOR V.B., B.OMONOV |
| 14. | SIYOSIY MAFKURALAR VA ULARNING TURLARI | FALSAFA FANLARI BO'YICHA FALSAFA DOKTORI (PHD), DOTSENT A.TASHANOV |
| 15. | SIYOSIY PARTIYALAR VA PARTIYAVIY TIZIMLAR | SIYOSIY FANLAR DOKTORI, B.YAKUBOV |
| 16. | SIYOSIY GLOBALLASHUV VA BARQAROR TARAQQIYOT | FALSAFA FANLARI DOKTORI, PROFESSOR O.MUSAEV |
| 17. | JAHON SIYOSATI VA XALQARO MUNOSABATLAR | SIYOSIY FANLAR BO'YICHA FALSAFA DOKTORI (PHD), J.AKRAMOV |
| 18. | O'ZBEKISTON – XALQARO SIYOSAT VA XALQARO MUNOSABATLAR SUB'EKTI | SIYOSIY FANLAR BO'YICHA FALSAFA DOKTORI (PHD), DOTSENT B.BERDIEV |

# 1-MAVZU. "SIYOSATSHUNOSLIK" FANINING PREDMETI, MAQSADI VA VAZIFALARI

**Reja:**

1. Siyosiy fikr va bilimlar rivojlanishi bosqichlari.
2. Siyosiy fanlarning ajralib chiqishi va siyosatshunoslik fanining vujudga kelishi.
3. Siyosatshunoslik fanining predmeti va obyekti.
4. Siyosatshunoslik fanining asosiy funksiyalari.
5. Oʻzbekistonda siyosatshunoslik fani: muammolar va istiqbollari.

***Tayanch tushunchalar:*** *siyosiy fan, siyosiy fikr, siyosat, siyosatni anglash, siyosiy kategoriyalar, hokimiyat.*

XXI asr globallashuv, modernizatsiyalashuv, intellektual salohiyat, tafakkur va ma'naviyat asri sifatida insoniyat oldida yangi imkoniyatlarni ochish bilan birga, yangi muammolarni ham keltirib chiqarmoqda. Bunday murakkab, tahlikali zamonda Oʻzbekistonda va dunyoda sodir boʻlayotgan jarayonlarni tahlil qilish, mavjud tahdid va xavf-xatarlarni anglash hamda talabalarga tushuntirish, ularda siyosiy tafakkurni rivojlantirish (shakllantirish) va huquqiy, madaniy saviyasini oshirish hozirgi kunning dolzarb masalasi hisoblanadi. Jahon siyosiy hayotida sodir boʻlayotgan oʻzgarishlar va mavjud muammolar oʻzini ma'rifatli, deb hisoblagan har bir kishidan siyosatni chuqurroq bilishni, u bilan shugʻullanishni talab etadi. Soʻnggi yillarda Oʻzbekistonda jamiyat hayotining erkinlashuvi insonlardan siyosatni chuqurroq idrok etish, siyosiy jarayonlarda faol qatnashishni taqozo qila boshladi. Prezidentimiz Shavkat Mirziyoev oʻzining "Yangi Oʻzbekiston strategiyasi" kitobida ta'kidlaganidek, xalqimizning siyosiy tafakkuri va ijtimoiy faolligi yuksalib borayapti, atrofdagi voqealarga beparvo boʻlmasdan,

aksincha, islohotlarimizga daxldorlik tuyg'usi bilan yashamoqda[1]. Prezident o'z fikrini davom ettirib, "Ayni paytda islohotchi bo'lib maydonga chiqadigan, strategik fikr yuritadigan, bilimli va malakali yangi avlod kadrlarini tarbiyalashimiz zarur"ligini bayon etadi. Bunday maqsadga erishishda siyosiy fanlarning, siyosatshunos kadrlarni tayyorlashning ahamiyati beqiyos.

Shu bois, siyosiy jarayonlar mohiyatini anglab yetuvchi, ularni O'zbekiston manfaatidan kelib chiqqan holda tahlil qila oluvchi mutaxassislarga bo'lgan ehtiyoj hozirgi kunda oshib bormoqda. Bu masalalarni o'rganishga kirishishdan oldin, siyosiy fan va siyosiy bilim tushunchalarining mazmun-mohiyatini anglab olish zarur. Avvalo, bu ikki tushunchani bir-biridan farqlash lozim. Siyosiy bilimni siyosiy ta'lim beradi. Siyosiy ta'lim Anri Barbyus (fransuz yozuvchisi va jamoat arbobi, 1873-1935) ta'biri bilan aytganda, "g'oyalar va faoliyatni davlat tilidan inson tiliga o'tkazilishi"[2]ni anglatadi. Ta'rifdan ko'rinib turibdiki, siyosiy ta'limda muayyan davlat siyosati fuqarolar o'rtasida tushuntiriladi, sharhlanadi va targ'ib etiladi. Bu har qanday siyosatning tarkibiy qismlaridan biri hisoblanadi.

Bozor munosabatlariga o'tayotgan sharoitda, fuqarolarning asosiy diqqat e'tibori iqtisodiyot sohasiga qaratilgani - tabiiy hol. Bunday sharoitda siyosatsiz ham yashash mumkin, degan fikr, ayniqsa, yoshlar o'rtasida keng tarqalgandir. Siyosiy eshittirishlarni, siyosiy axborotlarni muntazam kuzatib bormaydigan, ma'lumotlarni asosan birovning tilidan, mish-mishlardan, uzuq-yuluq, asosiy mazmunidan uzilgan holda oladigan fuqaroning siyosiy bilimlari sayoz bo'lishi va siyosiy jarayonlarni tushunmasligi va ularni xolisona baholay olmasligi o'z-o'zidan ayon. Ba'zan faol, jamiyatdagi ilg'or yoshlar ham, siyosiy bilimlarning qanchalik muhimligini his etmaydilar.

---

[1] Mirziyoev Sh. Yangi O'zbekiston strategiyasi. – Toshkent: O'zbekiston, 2021. – B.19

[2] Категории политической науки. – М.: МГИМО, МИД РФ, "Российская политическая энциклопедия" (РОССПЭН), 2002. – 47 с

Taniqli fransuz siyosatshunosi Raymon Aron "Demokratiya va totalitarizm" nomi bilan mashhur asarida shunday deb yozadi: "Siyosat ijtimoiy hayot sohasi sifatida bu sohani minimal darajada bo'lsa-da anglashni talab etadi. Har qanday jamiyatda shaxslar, hech bo'lmaganda taxminan, kim buyruq berayotgani, hokimiyat qanday amalga oshirilayotgani to'g'risida tasavvurga ega bo'lishlari kerak. Har qanday siyosiy tartibotni tashkil etgan individlar uning mexanizmlari bilan tanish ekanligi ehtimol qilinadi. G'arb mamlakatlari demokratiya sharoitida uning qoidalarini bilmagan holda yashay olmas edilar[3]". Yoshlar jamiyat hayotining siyosiy boshqaruvi, uning tabiati va tarkibi to'g'risida aniq bilimlarga ega bo'lishi nihoyatda ahamiyatlidir.

**Yoshlarning siyosatni anglash darajalari:**

Siyosatni anglashning uch darajasi e'tirof etiladi: *maishiy, ilmiy-nazariy, texnologik.*

*Maishiy daraja.* Har birimiz siyosat to'g'risida dastlabki, sodda, "fotografik" tasavvurni shaxsiy tajribamiz, an'analar, stereotiplar yordamida hosil qilib, shu orqali u yoki bu tarzda siyosiy hayotga moslashamiz. Siyosatni maishiy darajada anglash – ko'proq hissiy, intuitiv-obrazli anglashdir. Unda oqillik bilan birga irratsionallik ham mavjud. Maishiy darajada siyosatni idrok etish – turli siyosiy miflar, utopiyalar, ta'limotlarga moyillikni tug'diradi, negaki inson bu darajada siyosatni butun aloqadorliklari nuqtai nazaridan, yaxlit emas, balki alohida-alohida, o'zaro bog'lanmagan hodisalar tarzida, fragmentar idrok etadi.

Siyosatni idrok etishning *ilmiy-nazariy darajasi* siyosatni oqilona-tanqidiy tarzda tushunish, tushuntirish va bashorat qilish bilan bog'liq. Siyosatni o'rganayotgan inson abstrakt tafakkur yordamida siyosatning tizimli, ichki bog'liqlikka ega, mantiqiy qiyofasini yaratishga urinadi.

---

[3] Арон Р. Демократия и тоталитаризм: монография. – М.: Директ-Медиа, 2007. 510 стр. URL: https://www.gumer.info/bibliotek_Buks/Polit/Aron/01.php (Murojaat sanasi: 24.05.2023)




*1-rasm. Siyosatni anglashning uch darajasi.*

Fan sifatida siyosatshunoslik ham siyosat to'g'risida chuqur va obyektiv bilimlar asosiga qurilgan siyosiy nazariyalar, konsepsiyalar, yondashuvlar yordamida siyosiy hayotning yo'nalishini, mohiyatini, chegaralari va tarkibini belgilashda ishtirok etadi. Fan siyosat sohasida ro'y berayotgan jarayonlarni o'zaro aloqadorlikda tushuntiradi, ularning kelib chiqish sabablarini tahlil qilib beradi. U siyosatni hodisa va harakatlarning tasodifiy birligi tarzida emas, siyosiy iroda va manfaatlarning o'zaro ta'siri va siyosiy institutlar imkoniyatlarining amalga oshishi tarzida tushuntiradi. Demak, siyosiy bilim - odamlarning siyosiy hayot haqidagi tasavvurlarini tartibga soladi, siyosat dunyosidagi aloqadorliklarni tushuntiradi.

Siyosiy bilimlar tabiiy fanlardagidek qonuniyatlar tarzida shakllanmagan. Lekin bu – siyosiy bilimlar ilmiy bo'la olmaydi, degani emas. Agar bilimlar haqiqatni aks ettirsa (haqiqiy bo'lsa), sistemalashgan va ichki ziddiyatli bo'lmasa (o'zaro bir-birini inkor etmasa), bu – ular real jarayonlarga to'liq mosligini, siyosiy jarayonlarni obyektiv aks ettirishini anglatadi.

Siyosatni anglashning uchinchi darajasi – *texnologik daraja.* Ma'lum ma'noda u ilmiy-nazariy darajaning ko'rinishi sifatida talqin etilishi mumkin. Texnologik darajada siyosiy fan to'plagan bilimlar muayyan siyosiy vazifalarni hal qilish uchun qo'llaniladi.

Bunda fan endi muayyan kasb, hunar, san'at sifatida namoyon bo'ladi.

*Siyosatshunoslik fanining shakllanishi.* Siyosatshunoslikning fan va o'quv predmeti sifatida shakllanishi uzoq tarixiy ildizlarga ega. Bu masalani o'rganish borasida siyosiy fikr rivojlanishining quyidagi asosiy bosqichlari ajratiladi:

➢ *Qadimgi Sharq* (Misr, Eron, Xitoy, Hindiston, Markaziy Osiyo)ning siyosiy ta'limotlari. Bunda siyosiy fikr – bilimning alohida sohasi sifatida mavjud bo'lmagan, afsonaviy-mifologik shaklda bo'lgan, hokimiyatning kelib chiqishi ilohiy tushuntirilgan. Asosiy namoyondalari: Hamurappi, Avesto, Konfutsiy, Mo-Szi, Shan-Yan.

➢ *Qadimgi Yunoniston va Qadimgi Rimning siyosiy ta'limotlari.* Siyosiy qarashlar afsonaviylik qobig'idan asta-sekin chiqa borib, falsafaning nisbatan mustaqil qismi sifatida shakllanadi. Shu davrdagi asosiy e'tibor davlat tuzilishini tahlil qilish, davlat shakllarini turkumlash, boshqaruvning eng ma'qul turini aniqlashga qaratilgan. Asosiy namoyondalari: Xeraklit, Demokrit, Suqrot, Aflotun, Arastu, Sitseron.

➢ *O'rta asrlarning siyosiy ta'limotlari.* Bu davrda siyosiy hokimiyatning ilohiy kelib chiqishi, din va davlatning siyosatdagi o'rni kabi masalalarga asosiy e'tibor qaratildi. Asosiy namoyondalari: Mark Avgustin, Foma Akvinskiy (Akviniyalik Foma).

➢ *Uyg'onish davri va Ma'rifatparvarlik davrlari siyosiy ta'limotlari.* Siyosiy fikr teologik qobiqdan chiqa boshladi, inson huquqlari va erkinliklari, qonun va davlat, ijtimoiy hayotni demokratik asosda qurish masalalariga e'tibor qaratildi. Asosiy namoyondalari – N.Makiavelli, M.Lyuter, T.Mor, T.Kampanella, J.Boden, T.Gobbs, G.Grotsiy, J.Lokk.

➢ *Yangi Davrning siyosiy ta'limotlari.* Bu davrda liberal siyosiy mafkura shakllandi; hokimiyatlar bo'linishi zarurligi asoslandi; huquqiy davlat konsepsiyalari shakllana boshlandi; demokratiya amal qilishi mexanizmlari tahlil etildi; inson huquqlari va erkinliklari konsepsiyalari rivojlandi. Asosiy namoyondalari –

Sh.Monteske, J.J.Russo, B.Konstan, I.Bentam, O.Kont.

➢ *Zamonaviy siyosatshunoslik* asoslari G'arbiy Yevropada XIII asr o'rtalaridan boshlab shakllandi: metafizika, falsafa, huquqshunoslik va mantiqni o'zlashtirgan yevropalik olimlar siyosiy fan, fuqarolik fani singari o'quv fanlarini ham o'rganganlar. XVI asrda Jan Boden (fransuz filosofi va siyosatchisi, 1520-1596), Gugo Grotsiy (gollandiyalik huquqshunos, tarixchi, diplomat va siyosatchi, 1583-1645), Samuel Pufendorf (nemis huquqshunosi, 1632-1694) asarlarida siyosat birinchi bor inson faoliyatining sohasi sifatida tahlil qilishga harakat qilingan. XVII asr boshlarida Niderlandiyada, Shvesiyada maxsus siyosiy fan kafedralari ochildi, nemis universitetlarida esa hozirgi davlat ma'muriy boshqaruvi kafedralarining analoglari ish boshladi.

XIX asrda siyosiy fan falsafa, sotsiologiya, huquqshunoslik doirasida davlat ta'limoti tarzida rivojlandi. Mustaqil fan sifatida o'qitilishi XIX asrning ikkinchi yarmiga to'g'ri keladi. Siyosiy muammolar bilan shug'ullanuvchi tarixchilar, huquqshunoslar, faylasuflarning birgalikdagi sa'y-harakatlari bilan universitetlarda davlatshunoslik va siyosat bo'limlari aynan shu vaqtda ochildi. Shvetsiyaning Upsal universitetida siyosatshunoslik 1840-yildan boshlab o'qitila boshlandi. Dublindagi katolik universitetida 1855-yildan ijtimoiy va siyosiy fan kafedrasi ochilgan. Oksford va Parij universitetida taxminan 1870-yillardan siyosatga doir maxsus kurslar o'qitila boshlandi. AQShdagi Kolumbiya kollejida 1857-yilda tarix va siyosiy fan kafedrasi, 1863-yilda esa Kornel universitetida tarix, ijtimoiy va siyosiy fanlar kafedrasi ish boshlagan. 1870-yillardan AQShda siyosat bo'yicha ixtisoslik yo'nalishlari va aspirantura ochilgan. 1834-yilda Andre Mari Amper o'zining fanlar klassifikatsiyasiga bag'ishlangan ikki jildli risolasida siyosiy fanni eng ahamiyatli va fundamental 128 ta fan ichida ko'rsatgan[4]. Ammo bu davrda siyosiy fan hali institutsionallashmagan edi.

---

[4] Поваров Г. Н. Ампер и кибернетика: М., 1977, – 18 с.




*2-rasm. Siyosiy fikr rivojlanishining asosiy bosqichlari.*

Sharqda davlat boshqaruvi va siyosat masalalari G'arbga nisbatan ancha avval paydo bo'lgan. Lekin siyosat alohida faoliyat sohasi sifatida ajralib, shu soha va siyosiy jarayonlarni o'rganuvchi fan bo'lib, G'arbiy Yevropada, X1X asrda shakllandi. Quyida shu masalaga oydinlik kiritishga urinamiz.

Institutsionallashmagan siyosatshunoslikdan zamonaviy institutsionallashgan siyosiy fanga o'tishga quyidagi uch omil natijasi sifatida qaralishi kerak:

➢ *Siyosat sohasining mustaqil soha sifatida ajralib chiqishi.* Adam Smit "Millatlar boyligi tabiati va sabablarini o'rganish" asarida iqtisod va siyosatni bir-biridan keskin ajratganida (1776) Makiavelli tomonidan boshlab berilgan siyosat va axloqni ajratish jarayonini davom ettirdi. Georg Gegel esa davlat nazariyasini yaratdi va davlatni fuqarolik jamiyatidan alohida tahlil qildi.

➢ *Yangi davrda davlat ma'muriyatining shakllanishi.* Milliy davlatlarning tez rivojlanishi maxsus tayyorgarlik va malakaga ega amaldorlarga bo'lgan ehtiyojni oshirib yubordi. XVIII asrdayoq Prussiyada "kameralistlar", ya'ni davlat amaldorlari maktabi tashkil topgan.




*3-rasm. Siyosiy fan shakllanishining omillari.*

➢ *Siyosatning dunyoviy ahamiyat kasb etishi va demokratlashuvi.* Davlat tuzilmalarining o'sishi, elektorat sonining ortishi, fuqarolik jamiyatining (asoslari shakllanishi) oyoqqa turishi natijasida ommaviy muloqotlarning roli va ahamiyati ortib bordi. Shu davrda siyosatshunoslik predmeti borasidagi bahslar, ayniqsa, qizg'in kechdi va ular XX asrning oxirlarigacha ham davom etib keldi. Olimlarning siyosatni (siyosat tushunchasini) ta'riflashda bir fikrga kela olmaganligi, uzoq vaqt davomida bu fanning maqomiga salbiy baholar berilishiga sabab bo'ldi.

Siyosatshunoslikning mustaqil fan sifatida ajralib chiqishiga ta'sir qilgan (sabab bo'lgan) *ijtimoiy-tarixiy va madaniy omillar* ham mavjud. Ularga quyidagilarni kiritish mumkin:

➢ G'arbiy Yevropa va AQShda siyosatshunoslik kafedralari va fakultetlari soni ortishi bilan birgalikda siyosatni o'rganuvchi ilmiy markazlarning faoliyat ko'rsatishi va bu boradagi xalqaro hamkorlikning keng tus olishi.

➢ Siyosatshunoslarning milliy uyushmalari tashkil etila boshlanishi (1903-yilda AQShda shunday birinchi uyushma tashkil topgan).

➢ 1949-yilda siyosiy fanlarning xalqaro uyushmasi (IPSA) tashkil etilishi.

## Siyosatshunoslik fanining predmeti va obyekti

Siyosatshunoslik fanining predmeti, ya'ni uning nimani va qaysi ko'lamda o'rganishi haqidagi masala dastlab, uning mustaqil fan va o'quv kursi sifatida (shakllanishi) qaror topishi va institutsionallashuvi bilan bog'liq. Bu borada 1948-yilda Parijda UNESCO homiyligida o'tgan, siyosatshunoslikning mazmuni va tarkibi masalalariga doir Xalqaro kollokvium muhim rol o'ynadi.[5] Unda siyosatshunoslik predmeti quyidagi tarkibiy qismlardan iborat ekanligi haqida kelishib olindi:

1. Siyosiy nazariya (siyosat nazariyasi va siyosiy fikr tarixi).
2. Ommaviy (davlat) institutlar (markaziy, mintaqaviy, mahalliy, qonun chiqaruvchi, ijro etuvchi, sud), ularning tarkibi va faoliyati.
3. Fuqarolarning siyosiy jarayonlarda ishtiroki va ta'siri shakllari (partiyalar, guruhlar, ijtimoiy fikr).
4. Xalqaro munosabatlar (xalqaro tashkilotlar va dunyo siyosati).

Siyosatshunoslik fanining keyingi rivoji uning predmeti haqidagi fikr-mulohazalarning kengayishiga olib keldi. Siyosatshunoslik o'zining tadqiqot obyekti va predmeti bo'yicha falsafa, iqtisodiy nazariya, sotsiologiya, madaniyatshunoslik, axloqshunoslik, huquqshunoslik, dinshunoslik fanlariga yaqindir. Siyosatshunoslikning ham tadqiqot obyektini ijtimoiy hodisalar va jarayonlar tashkil etadi. Lekin ulardan farqlicha, uning tadqiqot obyekti - siyosiy hodisalar va jarayonlar. Siyosatshunoslik umuman ijtimoiy munosabatlarni emas, balki doimiy siyosiy munosabatlarni tadqiq etadi.

[5] Duverger M. Prologue: Political Science, a Postwar Product (1947-1949). URL: https://www.ipsa.org/about-ipsa/history (Murojaat sanasi: 24.05.2023)

Siyosatshunoslik o‘zining predmetiga ko‘ra, boshqa ijtimoiy fanlardan farq qiladi. Uning predmetini siyosiy sohaning tabiati va o‘ziga xos muammolari, siyosiy hokimiyatning amalga oshirilishi bilan bog‘liq bo‘lgan munosabatlar tashkil etadi.

Siyosatni o‘rganish ilmiy bo‘lishi mumkinmi? Bu borada ikki muammo ko‘rsatiladi: birinchisi – axborot muammosi. Tabiiy fanlardan farq qilib muayyan axborot har bir odam bilan bog‘liq ravishda turlicha talqin, idrok etiladi va faoliyat modellariga aylanadi. Shu tufayli ularni umumlashtirish va universal ko‘rsatkichlarga keltirish mumkin emas; ikkinchi muammo – “yashiringan qadriyatlar” muammosi. Inson tasavvurlari, dunyoqarashi, mafkurasi siyosatga doimo ta’sir etadi va shu ma’noda siyosiy fanning obyektivligi, xolisligi to‘g‘risidagi gaplar orzu bo‘lib qolaveradi. Lekin zamonaviy siyosatshunoslik yagona, integrativ fan sifatida o‘zida bir qator ham nazariy- fundamental, ham amaliy, ham empirik sohalarni qamraydi. Siyosiy tahlil, qiyosiy siyosatshunoslik, ixtilofshunoslik, siyosiy menejment, imijiologiya singari fanlar nazariy modellar va tajribani, amaliy masalalarni hal qilish va muammolarni samarali yechish namunalarini berayotgan yo‘nalishlar sifatida baholanishi mumkin.

**Zamonaviy ijtimoiy-siyosiy bilimlar tizimida siyosatshunoslikning o‘rni.** Zamonaviy fanda “siyosatshunoslik” va “siyosiy fanlar” kategoriyalarini ajratish qabul qilingan. Siyosatshunoslik deganda, siyosatni bir butun hodisa sifatida tizimli o‘rganish, torroq ma’noda, davlat boshqaruvini o‘rganish tushuniladi. Siyosiy fanlar (atama Lassuel tomonidan 1951-yilda kiritilgan) deganda – siyosatni ilmiy jihatdan ta’minlash, ya’ni tatbiqiy siyosatshunoslik tushuniladi[6]. Uning sirasiga bir qator fanlar kiradi: siyosiy sotsiologiya, siyosiy psixologiya, siyosiy falsafa, siyosiy antropologiya, siyosiy ekologiya, geosiyosat, qiyosiy siyosatshunoslik, siyosiy tahlil va h.k.

---

[6] Lasswell H.D. Future of political science. New York,: Atherton Press, 1963. –P.3-5. URL: https://archive.org/details/futureofpolitica00lass/page/4/mode/2up (Murojaat sanasi: 24.05.2023)

**Siyosatshunoslik fanining asosiy funksiyalari.** Siyosatshunoslik bir qancha funksiyalarni bajaradi:

1) Deskriptiv yoki tavsiflovchi funksiya. Bu funksiya siyosat dunyosidagi holatni obyektiv ko'rsatishda namoyon bo'ladi. Bunga turli siyosiy hodisa, vaziyat, munosabatlarni tavsiflash, sharhlash, qiyoslash orqali erishiladi.

2) Tushuntiruvchi funksiya. U yoki bu siyosiy voqea, hodisalar, vaziyatlarning kelib chiqishi sabablarini, ularning xususiyatlarini aniqlash vazifasini bajaradi. Bu funksiya davlatning ichki va tashqi siyosatining mohiyatini tushunish imkonini beradi.

3) Instrumental yoki amaliy funksiya. Siyosiy qarorlar qabul qilishning eng ma'qul variantini qabul qilish, uning oqibatlarini oldindan bila olish, kutilayotgan natijaga muvofiq siyosiy xulq-atvorni aniqlashda namoyon bo'ladi.

4) Bashorat funksiyasi. Siyosiy hodisalarning kelajakdagi rivojini oldindan aytib bera olish (ijobiy yoki salbiy), ularni nazorat etishda namoyon bo'ladi.




*4-rasm. Siyosatshunoslik fanining asosiy funksiyalari.*

Siyosatshunoslik fani siyosiy hayot va siyosiy munosabatlarni tahlil qilishda bir qancha vositalardan foydalanadi. Bularga quyidagilarni kiritamiz:

➢ *tushunchalar* – siyosiy fakt, hodisa yoki jarayonning ilmiy ta'rifi;

➢ *kategoriyalar* – bir qancha tushunchalar birligi sifatida tushuniladi, siyosiy fakt, hodisa yoki jarayon o'rtasidagi bog'liqlikni tushunishga yordam beradi;

➢ *modellar*– sxema, obraz, siyosiy fakt, hodisa yoki jarayon tasviri yoki tavsifi;

➢ *siyosiy konsepsiyalar* - siyosiy fakt, hodisa yoki jarayon talqini, uni tushunish va tushuntirish usuli, uni bayon etishning asosiy g'oyasi;

➢ *siyosiy nazariya* - fakt, hodisa yoki jarayonning umumlashtirilgan va sistemalashgan bayoni, uning siyosiy hayotdagi o'rni va ahamiyatini, mohiyatini, rivojlanish tendensiyalarini tushunish imkonini beruvchi abstrakt konstruksiya.

Siyosatshunoslikning o'ziga xos kategoriyalari: siyosat, siyosiy hokimiyat, siyosiy hayot, siyosiy tizim, siyosiy tartibot, siyosiy manfaat, siyosiy faoliyat, legitimlik, siyosiy elita, siyosiy yetakchilik, siyosiy ong, siyosiy mafkura, siyosiy psixologiya, siyosiy jarayon, siyosiy ixtiloflar, siyosiy zamonaviylashuv kabilardir.

Garchand siyosatshunoslikni o'rganish jarayonida ana shu kategoriyalarning barchasi bilan tanishish imkoniyatiga ega bo'lsak-da, ularning ayrimlarini shu o'rinda batafsilroq ko'rib chiqaylik.

Amerikalik sotsiolog T.Parsons: u yoki bu jamoa tomonidan qandaydir maqsadlarga erishish uchun resurslarni tashkil etish va safarbar etish bo'yicha har qanday faoliyatni - "siyosat" deb belgilaydi.[7] Bu ma'nodagi siyosat bilan biz, nafaqat hukumat ishlari haqida fikr yuritganda, balki har qanday jamoa faoliyatida to'qnash kelamiz. Siyosiy sohani boshqa sohalardan ajratuvchi asos Parsons sxemasiga ko'ra, hokimiyatdir. Unga ko'ra, iqtisodiy sohada pul va bozor qanday rol o'ynasa, siyosat sohasida hokimiyat

---

[7] Парсонс Т. Система современных обшеств. Пер. с англ. Л.А. Седова и А.Д. Ковалева. Под ред. М.С. Ковалевой. – М.: Аспект Пресс, 1998. - 30 с.

ham xuddi shunday rol o'ynaydi. Hokimiyatga muayyan jamoalar va ularning a'zolari uchun majburiy qarorlar qabul qilish va ularni amalga oshira olish qobiliyati tarzida, qaraladi.[8] Shu tariqa hokimiyat - siyosatning bosh kategoriyasidir. Chunki, siyosatdagi barcha institutlar, faoliyat turlari, munosabatlar va ta'sirlar hokimiyat nuqtai-nazaridan tahlil qilinadi.

Siyosat nazariyasida asosiy kategoriyalardan yana biri- "siyosiy hayot" dir. Bu kategoriya siyosiy fanga Devid Leyn tomonidan kiritilgan. Siyosatga uning institutsional va xulq-atvor jihatlarining birligi tarzida qarash imkonini beradi.[9] Siyosiy hayot quyidagi belgilar orqali namoyon bo'ladi:

➢ siyosat ijtimoiy va siyosiy institutlar, tashkilotlar, tartibga solingan siyosiy munosabatlarning o'zaro ta'siri tarzida ham, siyosiy munosabat subyektlarining faoliyati tarzida ham namoyon bo'lishi mumkin;

➢ "siyosiy hayot" – ommaviy manfaatlar va boshqaruv amal qiladigan soha bo'lib maydonga chiqadi. Uning bosh vositalari hokimiyat, zo'rlik, avtoritet bo'lib, ular amalda doimo tashkilot (davlat, partiya, uyushma, harakatlar kabi) kuchiga tayanadilar;

➢ siyosatning faol tabiati ijtimoiy hayotning ko'p tomonlariga ta'sir etish imkonini beradi: iqtisod,madaniyat, fan, ma'naviyat singari;

➢ siyosiy hayotga ijtimoiy guruhlar, sinflar,millatlar singari ko'p sonli odamlar ommasi jalb qilinadi. Ularning faolligi siyosiy hodisalarning yo'nalishi, qiyofasi, natijasini belgilab beradi.

"Siyosiy faoliyat" kategoriyasi - uyushgan va hokimlik funksiyalarini amalga oshiruvchi shaxslar va guruhlarning o'zaro ta'sirini anglatadi. Siyosiy faoliyatning uch holati mavjud:

➢ siyosiy begonalashuvda inson shaxsiy muammolarni hal qilish bilan ovora bo'ladi va ularning yechimini siyosiy hayot bilan bog'lamaydi, unga qarshi qo'yadi. Begonalashuv holatida siyosat real muammolar, inson manfaatlariga aloqasi yo'q soha, siyosiy

---

[8] O'sha asar. B.31.

[9] Баранов Н.А., Пикалов Г.А. Теория Политики: учебное пособие. СПб,: Изд-во БГТУ, 2003. URL: http://politics.ellib.org.ua/pages-163.html (Murojaat sanas: 24.05.2023)

hokimiyat bilan aloqaga kirishish, to'qnashish esa - maqsadga muvofiq emas, deb qaraladi.

➢ siyosiy sustkashlik - shaxs yoki ijtimoiy guruh boshqa shaxs yoki ijtimoiy guruhning siyosiy ta'siriga tushib qolgan holati. Sustkashlik holatida subyekt o'zining manfaatlarini emas, balki unga begona siyosiy manfaatlarni amalga oshiradi. Siyosiy sustkashlikning ko'rinishlaridan biri - konformizmdir;

➢ siyosiy faollik - individ yoki guruhning hokimiyatga ta'sir etish, yoki undan bevosita foydalanib, o'z muammolarini amalga oshirishga intilishidir.

Hozirgi kunda siyosatshunos kasbi, birinchi navbatda, universitet ta'limida siyosiy hayotning turli sohalarini tadqiq etib o'rganuvchi olimlar, siyosiy bilim beruvchi pedagoglardagina mujassamlashayotgani yo'q. Aksariyat siyosatchilar tayanch ma'lumotiga ko'ra boshqa kasb egalaridir. Negaki, zamonaviy siyosat maxsus, professional bilim talab etuvchi murakkab sohadir. Bu sohada faoliyat ko'rsatayotgan siyosatshunoslar siyosatchi, vositachi, yordamchi, ekspertlar va ideologlar kabi kasblarni egallaganlar.

➢ Siyosatchilar – hokimiyatni turli darajalarda amalga oshiruvchi shaxslar, hamda turli darajadagi amaldorlar (boshqaruvchi-ma'muriyat), partiya apparati xodimlari.

➢ Vositachilar (mediatorlar) - lobbistlar, turli jamoatchilik tashkilotlari, jamg'armalarning siyosatchilari, jamoatchilik, korporativ tuzilmalar, fuqarolar bilan aloqalarni amalga oshiruvchi xodimlari, jamoatchilik bilan aloqalar bo'yicha mutaxassislar - piarmeykerlar.

➢ Yordamchilar – eng katta guruh bo'lib, bularga maslahatchilar, analitiklar, siyosiy texnologlar, imijmeykerlar kiradi. Mustaqil ekspertlar – turli analitik va axborot markazlarining xodimlari, davlat tuzilmalari, partiyalar, banklar, yirik OAV lari bilan hamkorlikda ishlovchi olimlar, tadqiqotchilar.

➢ Ideologlar – olimlar, jurnalistlar, piarmeykerlar – jamiyatda ma'lum mafkurani targ'ib etish bilan shug'ullanuvchi shaxslar.[10]

---

[10] Категории политической науки. - М.: Московский государственный

➢ Xo'sh, siyosatshunoslikni o'rganuvchi soha siyosat bo'lsa, siyosat tushunchasining o'zi nima ma'noni anglatadi? Bu savollarga quyida javob berishga harakat qilamiz.




*5-rasm. Siyosatshunoslikdagi atamalar va kategoriyalar.*

Ijtimoiy hayot doimo o'z maqsadlarini, ehtiyojlarini, foydalarini ko'zlab faoliyat yuritayotgan odamlar va turli

институт международных отношений (Университет) МИД РФ, "Российская политическая энциклопедия" (РОССПЭН), 2002. - 61 с.

uyushmalarning raqobatli faoliyatlaridan tashkil topgan. Insoniyat rivojlanishining dastlabki bosqichlarida bunday faoliyat an'analar, odatlar, udumlar, diniy aqidalar bilan tartibga solingan. Ijtimoiy aloqalar murakkablashib borishi, aholining demografik, hududiy, diniy va boshqa turdagi bo'linishlari, farqlari ortishi bilan bu mexanizmlar yetarli bo'lmay qoldi. Buning ustiga jamiyatlarning murakkablashib borishi guruhiy manfaatlarning ham bo'linib borishiga va ular orasida kelishib bo'lmaydigan ziddiyatlarni keltirib chiqaruvchi manfaatlar shakllanishiga ham olib keldi. Bu vaziyatni hal etish uchun yangi boshqaruv institutlariga ehtiyoj tug'ildi. Ana shunday institutlardan biri sifatida - davlat tashkil topdi. Davlat aholining barcha qatlamlari uchun majburiy xulq-atvor ko'rinishlarini o'rnata olgan ijtimoiy institut sifatida shakllandi. Davlat bilan birgalikda ommaviy hokimiyat institutlari ham vujudga keldi. Ana shu ommaviy hokimiyat institutlariga ta'sir o'tkazish, ularni egallash, boshqarish - turli jamiyatlardagi turli ijtimoiy guruhlar faoliyatining maqsadiga aylandi. Shu tariqa jamiyatdagi turli ijtimoiy guruhlar manfaatini boshqarish, tartibga solish sohasi sifatida siyosat ko'proq darajada davlat hokimiyatida mujassamlandi, to'plana bordi.

Ma'lumki, siyosatga jalb etiladigan manfaatlar guruhiy tabiatga ega. Shuning uchun, ma'lum bir guruhlar boshqa guruhlarning holati, maqsadlari, maqomlari, manfaatlariga ta'sir ko'rsatishni boshlaganlarida va bunga davlat hokimiyatini jalb etganlarida siyosat to'g'risida so'z yuritiladi, deb ayta olamiz.

Siyosat va siyosiylik ommaviy hokimiyatda namoyon bo'ladi. Arastudan boshlangan an'anaga ko'ra, siyosat - inson mavjudligining mustaqil asoslaridan biri. Fan, iqtisod, san'at, axloq, din singari siyosat ham tabiiy ravishda mavjud va birida ikkinchisidan keltirilib chiqarilmaydigan asoslar bo'lib, ularning har birini mustaqil o'rganish zarur.

Siyosatsiz jamiyat bo'lmagan. Jamiyat faqat siyosiy jamiyat holatidagina yaxlitlikni namoyon etadi. Siyosiylik - faoliyatning har qanday turiga xos. Siyosiy munosabatlar ommaviy, ya'ni

umumiy g'oya, maqsadlar va qadriyatlar asosida birlashgan mustaqil jamoaga nisbatan himoya funksiyasiga ega.

Siyosat – ijtimoiy munosabatlarni boshqaruvchi, tartibga soluvchi global mexanizm bo'lib, u guruhlar o'rtasidagi ihtiloflarni tartibga soladi, ular o'rtasida muloqotni vujudga keltiradi, hokimiyat uchun kurash jarayonining institutsionallashgan, madaniy, insoniy shakllarini yaratadi va tutib turadi, biror tomon ustunligini istisno etadi. Ya'ni siyosat sohasiga kirgan har qanday ishtirokchi (aktor) boshqa ishtirokchilar (aktorlar) manfaatlarini hisobga olishga majbur bo'ladi. Bunday vaziyat bo'lmagan, ya'ni siyosat va siyosiy hokimiyat monopollashgan holatlar siyosat emas, istibdod, diktatura, yakka hokimlik va boshqa nomlar bilan atalishi kerak bo'ladi.

Siyosat – ijtimoiy hayot sohasi. Siyosat mohiyatiga ko'ra, jamiyatdagi barcha munosabatlarni boshqaradi, ularni tartibga soladi. Siyosat birinchi navbatda – ijtimoiy faoliyat. Siyosat doimo muloqotga quriladi. U monologdan iborat bo'lishi mumkin emas. Taniqli olim, E.Xeyvud o'z kitobida: "Robinzon kimsasiz orolda bir o'zi yashagan vaqtda siyosat bilan shug'ullanmagan, siyosat hech bo'lmaganda Jumavoy paydo bo'lganida boshlanadi", degan fikrni keltiradi.[11]

Siyosatda eng ko'p darajada mujassamlashgan asosiy institut – davlatdir. Davlat hokimiyatiga ega bo'lish yoki unga ta'sir o'tkaza olish hisobigagina ayrim ijtimoiy guruhlar, qatlamlar o'z ijtimoiy maqomlari, resurslarni nazorat eta olish qobiliyatlarini oson o'zgartira oladilar, aniqrog'i, yaxshilay oladilar. Davlat bilan doimiy aloqalarni tutib turish uchun esa bu guruhlarga ularning manfaatlarini davlat hokimiyatida iloji boricha samarali taqdim eta oladigan uyushmalar, tashkilotlar zarur: partiyalar, bosim guruhlari, manfaatlar guruhlari va h.k. Mana shu uyushmalar faoliyat ko'rsatuvchi soha va ular faoliyatini tartibga soluvchi

---

[11] Хейвуд Э. Политология: Учебник для студентов вузов / Пер. с англ. под ред. Г.Г. Водолазова, В.Ю. Вельского. – М.: ЮНИТИ-ДАНА, 2005. – 544 с. URL: http://yanko.lib.ru/books/politologiya/heywood-politology-2005-orig2002.htm#_Toc209390900 (Murojaat sanasi: 24.05.2023)

me'yorlar, mexanizmlar, vositalar, insonning ijtimoiylashuv mexanizmlari, siyosiy va ijtimoiy rollarning murakkablashishi, odamlarning siyosatga "kirib borishi" mexanizmlarining o'zgarishi – bularning hammasi siyosatning alohida soha sifatida shakllanishiga olib keldi. Mahalliy birdamlik, qarindosh-urug'chilik, jismoniy ustunlik singari ijtimoiy muloqot shakllaridan guruhlararo kelishuv mexanizmlarini yaratish va qo'llash vositasida ijtimoiy munosabatlarning yangi – siyosiy darajasi yaratildi.

## Siyosat to'g'risidagi fikrlar evolyutsiyasi: asosiy bosqichlari va paradigmalari.

*1-bosqich.* Davlat va uning mohiyati to'g'risidagi fikrlar siyosiy konsepsiyalar tarzida, ilk bor qadimgi Sharq mutaffakkirlari, Aflotun va Arastu asarlarida uchraydi.

*2-bosqich.* E'tibor davlat va fuqarolik jamiyati munosabatlariga (ya'ni davlatni cheklash mexanizmlariga) ko'chadi va davlat siyosiy tashkilot sifatida idrok etila boshlaydi.

*3-bosqich.* Siyosatning zamonaviy talqinlari bilan bog'liq xilma-xil qarashlar va nazariyalar.

Nemis olimi M.Veber siyosatga bir qancha ta'riflar beradi: "Siyosat – mustaqil rahbarlikka oid har qanday faoliyat turi", "Siyosat – hokimiyatda ishtirok etishga intilishni yoki hokimiyat taqsimlanishiga ta'sir ko'rsatishga intilishni anglatadi"; Siyosat yer qatlamlarini ehtiros va ayni damda sovuqqon bir mo'ljal bilan qudratli va ohista qazishga o'xshatiladi: "Siyosat – erishib bo'lmaydigan biror narsaga intilishdir".[12] M.Veber o'z asarida davlat hokimiyatini siyosatning bosh instituti sifatida ajratadi va davlatning eng asosiy belgisi jismoniy zo'rlikka, yakka hokimlikka egaligining legitim huquqini ochib beradi. Davlat tushunchasining sinonimi sifatida "siyosiy ittifoq" tushunchasini qo'llaydi.

M.Veber: "Kim siyosat bilan shug'ullansa, u – hokimiyatga

---

[12] Вебер М. Политика как призвание и профессия / М. Вебер – "РИПОЛ Классик", 1919. – 19 с.

intiladi", deydi. Muallif siyosat bilan shug'ullanishning bir qancha darajasini ajratib ko'rsatadi, unga ko'ra: "Biz o'z saylov byuletenimizni tashlaganimizda, "siyosiy" majlisda qarsak chalganimizda, yoki norozilik ifodalaganimizda, "siyosiy" nutq so'zlaganimizda – "vaziyatga ko'ra" siyosatchilarga aylanamiz. Aksincha, biz u yoki bu uyushma a'zosi sifatida siyosiy faoliyat bilan zarurat yuzasidan shug'ullanadigan bo'lsak, biz "o'rindoshlik asosidagi siyosatchilar" bo'lamiz". O'z navbatida, Veber, uchinchi toifa siyosatchilarni ham ajratadi va ularni "professional siyosatchilar", deb ataydi.[13]

M.Veber: "Siyosatchi faoliyatining asosini kurash tashkil etadi, bunda siyosatchi uchta muhim xususiyat egasi bo'lishi, ya'ni: ehtiros, mas'uliyatni his eta bilish, mo'ljalni to'g'ri ola bilishi kerak", degan fikrni bildiradi. Ikki sifat siyosatchi uchun kechirib bo'lmas kamchilikdir – mas'uliyatsizlik va boshqalarni mensimaslik. Aksincha, siyosiy amaldor hech qachon siyosiy kurashlarga aralashmasligi va barcha vazifalarini ehtiroslarsiz, xolisona, fidoyilik bilan, qonun asosida amalga oshirishi lozim.

I. Gudin va X.D. Kingelman tahriri ostida bosilgan qo'llanmada siyosat nima, degan savolga shunday javob beriladi: "Siyosatni "ijtimoiy hokimiyatni cheklangan holda qo'llash" sifatida baholash mumkin. Shunga ko'ra, siyosiy fan ana shu cheklashlar tabiati va manbalarini hamda ijtimoiy hokimiyatni qo'llash texnikasini o'rganish bilan shug'ullanadi[14]".

Xozirgi kunda siyosatni ihtilof yoki hamkorlik atamalari orqali ta'riflash yetakchilik qiladi. Umuman olganda esa siyosatning zamonaviy ta'riflarini to'rt yirik guruhga ajratish mumkin:

➢ siyosat – davlat boshqaruvi sohasi;

➢ siyosat – ommaviy jarayon;

[13] O'sha asar. –B.22..

[14] A new handbook of political science. Edited by Robert E.Goodin and Hans-Dieter Klingemann. New York,: Oxford University Press, 1996. –P.7. URL: https://archive.org/details/newhandbookofpol0000unse/page/n7/mode/2up (Murojaat sanasi: 24.05.2023)

- siyosat – kompromiss yoki konsensus sifatida;
- siyosat – hokimiyat sohasi sifatida.

**Siyosat funksiyalari quyidagilar:**

- jamiyatdagi guruhlar va qatlamlarning hokimiyatga doir manfaatlarini bayon etish - artikulyatsiya;
- ixtiloflarni yumshatish, ularni institutsionallashtirish, qarama-qarshi tomonlarni kelishtirish – ixtiloflarni boshqarish;
- jamiyat faoliyati va rivojini ta'minlash maqsadlaridan kelib chiqib, moddiy va ma'naviy resurslarni taqsimlash va qayta taqsimlash;
- ijtimoiy rivojlanishning umumiy maqsadlarini ilgari surish – rivojlanish strategiyasini ishlab chiqish;
- jamiyatni birlashtirish va ijtimoiy tizim yaxlitligini ta'minlash;
- shaxsni ijtimoiylashuvini ta'minlash;
- kommunikatsiyani ta'minlash;
- ijtimoiy hayotni tashkil etishning yangi shakllarini yaratish.

**Siyosat tarkibi.** Siyosat tarkibiga kiruvchi eng muhim unsurlardan biri, avvalo, uning siyosiy tuzilishidir. U turli siyosiy institutlardan iborat: partiyalar, lobbi guruhlari, turli siyosiy harakatlar, ommaviy axborot vositalari, kasaba uyushmalari va boshqa siyosiy uyushmalar, davlatning vakillik va ijro organlari.

Siyosat tarkibining yana bir muhim unsuri siyosiy ongdir. Hokimiyat subyektlari hokimiyat uchun kurashda tayanadigan turli dasturlar, mafkuralar, utopiyalar, siyosiy miflar va boshqa ideal obrazlar va maqsadlar siyosatni boshqarishda uning mazmunini belgilashi ma'lum. Bu nuqtai nazardan siyosat turli g'oyaviy loyihalarni amalga oshirishga moslashgan ijtimoiy mexanizm sifatida namoyon bo'ladi.




*6-rasm. Siyosatning asosiy funksiyalari.*

Yana bir unsur siyosiy munosabatlardir. Ular davlatga qaratilgan faoliyat va guruhlar aro faoliyat tabiatini aks ettiradi.

Siyosat darajalari:

Megasiyosat– davlatlararo munosabatlar va davlatlarning xalqaro tashkilotlar bilan munosabatlari sohasi.

Makrosiyosat – davlat, oliy hokimiyat doirasida tashkil etiluvchi siyosat.

Mezosiyosat – alohida mintaqalar, mahalliy tuzilmalar, institutlar, tashkilotlar darajasidagi munosabatlar va aloqalardan tashkil topadi.

Mikrosiyosat – shaxslararo va guruhlar ichidagi munosabatlarni davlat institutlari tomonidan boshqarilishini nazarda tutadi.

Siyosatning har bir darajasi uchun ularni tartibga soluvchi va boshqaruvchi oʻziga xos mexanizmlar, munosabatlar,

texnologiyalar va institutlar mavjud, shuning uchun, har bir daraja ma'lum ma'noda boshqalariga nisbatan mustaqil, deb qaralishi mumkin. Bu esa siyosatning har bir darajasi alohida-alohida fanlarning ichida o'rganilishini talab etadi (masalan, xalqaro siyosat nazariyasi, regionalistika va h.k.).

**Siyosat, jamiyat tushunchalari va ularning o'zaro aloqadorligi.** Jamiyat – tarixan shakllangan, odamlarning ma'naviy va moddiy hayotiy faoliyatlari, umumiy taqdir, asosiy manfaatlar va maqsadlar umumiyligiga tayanuvchi birligi. Jamiyatning birligi uning ichki bo'linganligini nazarda tutadi. Jamiyatga nisbatan siyosat uni shakllantiruvchi va boshqaruvchi, nazorat etuvchi tizim sifatida namoyon bo'ladi. Shunday tizim sifatida u, albatta, jamiyatning boshqa makrotizimlari bilan aloqadorlikka kirishadi.

Jamiyatni tashkil etuvchi makrotizimlar: iqtisod, siyosat, mafkura, madaniyat, huquq, axloq, fan, din – ularning har biri mustaqil faoliyat sohalaridir.

**Siyosat va iqtisod**. Har qanday jamiyatning rivojlanishida siyosat va iqtisodning o'zaro aloqadorligi alohida o'rganiladi. Siyosat iqtisod sohasi, iqtisodiy munosabatlar, iqtisodiy manfaatlar bilan ko'p darajada belgilanadi. Ayni vaqtda, iqtisod sohasining kegayishi, murakkablashishi, chuqurlashishi bilan siyosatning jamiyat iqtisodiy hayotiga ta'siri ham ortib boradi. Bu munosabatlar, ayniqsa, jamiyatlarda tub islohotlar, o'zgarishlar ro'y bergan davrlarda alohida ahamiyatga ega bo'ladi. Siyosat va iqtisod o'rtasidagi chegara nihoyatda harakatchan va o'zgaruvchanligini ham ta'kidlash zarur.

Odamlarning kundalik hayoti ularning irodasidan tashqari, ish haqqi, narx-navo, uy-joy uchun to'lovlar va soliqlar, daromadlar va investitsiyalar, ishsizlik va inflyatsiyaga bog'liq. Bularning hammasi makroiqtisodiyotni tashkil etadi. Makroiqtisodiyotdagi barcha jarayonlar siyosiy oqibatlarga olib keladi. Siyosiy arboblar o'z siyosatlarini iqtisodiy asoslashdan manfaatdordirlar. Moddiy boyliklar qay tarzda ishlab chiqarilishi va taqsimlanishi – turli sinflar va guruhlar tomonidan turlicha baholanadi.

Siyosat bilan iqtisodning munosabatlari iqtisodiy siyosat

tushunchasi orqali ochiladi. Iqtisodiy siyosat – davlatning iqtisodiy tadbirlari tizimi, iqtisodga maqsadli ta'sir ko'rsatish borasidagi maqsadlar, vositalar, vazifalar, tadbirlar birligi. Iqtisodiy siyosatning izchilligi va samaradorligi turli omillarga bog'liq. Siyosiy hokimiyatning bir qismi sifatida u jamiyatning ijtimoiy tarkibi, siyosiy subyektlarning va qaror qabul qiluvchi tashkilotlarning manfaatlari, qadriyatlari, ijtimoiy ong, siyosiy madaniy holati, hokimiyat tarkibi (qonunchilik va ijro hokimiyati munosabatlari, hukumat va fuqarolik jamiyati munosabatlari, partiyalar aro munosabatlar) va hokimiyatdagi kuchlar nisbatiga bog'liq.

**Siyosat va huquq.** Hokimiyat huquqni yaratadi, lekin bu, shunchaki, jo'n jarayon emas, chunki yaralganidan so'ng huquq hokimiyatdan begonalashadi va siyosat hamda hokimiyatni o'ziga bo'ysundiradi. Jamiyatning huquqiy asosda tashkil etilishi uning siyosiy tuzilmalari bilan birga shakllana boshlagan. Siyosat hech qachon me'yorlarga sig'magan, hokimiyatni institutsionalashtirish, uni me'yoriylashtirish uchun huquq doimo siyosatga "yordamga" kelgan. Siyosiy fikr va siyosiy hayot rivojida jamoatchilik ongida xalq yig'inlari, an'analarning yoki hukmdorlar o'zboshimchaligining o'rniga, huquq yoki qonun ustuvorligini e'tirof etishda o'zgarishlar ro'y bergan. Shu ma'noda XVII asr burilish nuqtasi sifatida qaralishi mumkin. Konstitutsiyalarning yaratilishi ana shu tamoyilning amalga oshirilishi sifatida e'tirof etiladi.

Qonun – hokimiyatning mavjudligi shakli, uning namoyon bo'lishi usuli. Huquq va hokimiyat singari mavhum tushunchalar muayyanlashadigan, namoyon bo'ladigan shakllardan biri – qonundir. Huquq hokimiyatni legitimlash va legallashtirish shakli, uning kuch va zo'rlikka qonuniy huquqini tasdiqlash vositasi. Hokimiyatni tashkil etilishini, ta'sis etilishi qoidalarini belgilovchi qonunlar pozitiv huquq hisoblanadi (Dj.Lokk).

Davlatning yuridik tabiati va davlat tomonidan me'yoriy huquqning shakllantirilishi huquqiy davlat konsepsiyasining paydo bo'lishiga va uzoq yillar huquqshunoslarning o'rganish obyektiga aylanishiga olib keldi. Zamonaviy davlat siyosatining

amalga oshishi shu tariqa siyosat-mafkura-huquq-hokimiyat-qonun bog'liqligida amalga oshiriladi.

Siyosat davlat hokimiyatida guruhiy manfaatlarni ifodalashga qaratilgan. Siyosat doimo formal emas, real ijtimoiy markazlarning ta'sirida bo'ladi. Undan farqli o'laroq huquq qandaydir guruh manfaatlarini ajratgan holda emas, butun jamiyat makonini tartibga solib keladi.

Davlat hokimiyatini nazorat qilishga intilgan ko'plab guruhlar umume'tirof etilgan me'yorlardan tashqari, hokimiyatni amalga oshirishda o'z maqsadlari va vositalarini taklif etgani tufayli siyosiy makon va zamon turli mafkuraviy maqsadlar, dasturlar, bashoratlarga to'lib ketadi, ularning mualliflari ko'pchilikni o'ziga ergashtirib, o'zlarini qo'llab-quvvatlovchi ijtimoiy zaminni kengaytirishga harakat qiladi. Buning natijasida siyosatda turli qadriyatlar, maqsadlar, me'yorlar va standartlar doimo to'qnashib keladi, siyosiy jarayon notekis tabiatga ega bo'ladi.

Huquq sohasida siyosiy raqobatga o'rin qoldirilmaydi, chunki bu yerda jamiyatning barcha fuqarolariga ularning qaysi partiya a'zosi ekanligi, kimga xayrixohligi yoki kimga qarshi ekanligidan qat'iy nazar bir xil munosabatda bo'linadi.

Shuning uchun huquq sohasida aholining barcha qatlamlari va fuqarolarning tengligi – bosh mezon sifatida qaraladi. Shu ma'noda huquq uchun guruhiy birdamlik, maqom yoki lavozimga oid manfaatlar yoki qadriyatlar, yoki subyektlarning hokimiyatdagi o'rni ahamiyatsizdir. Huquqqa ommaviylik, ochiqlik, u qo'llayotgan vositalarning tiniqligi xos. Huquq ijtimoiy munosabatlarni biror yashirin vositalar bilan tartibga solinishiga yo'l qo'ymaydi. Huquq sohasida faoliyatning bosh dispozitsiyasi (qarama-qarshiligi) "qonun – qonundan chekinish"dir ( siyosatda bu "rasmiy va norasmiy ta'sir" dispozitsiyasi). Huquq siyosat uchun chegaralar o'rnatadi, siyosiy subyektlar faoliyati uchun cheklovlar ishlab chiqadi: konstitutsiyaga zid faoliyat ko'rsatuvchi partiyalarni taqiqlaydi, ekstremistik tashkilotlarni tuzishni man etadi, davlat muassasalarining hokimiyatga oid

vakolatlarini aniqlab beradi.

O'z navbatida, siyosiy faoliyat natijasida qonunchilik o'zgaradi, rivojlantiriladi, davr talablariga moslashtiriladi. Siyosiy tarixda hukmron doiralar o'z manfaatlari yo'lida, siyosiy muxolifatga qarshi kurashda huquqdan faol foydalanishlari ma'lum. Faqat kuchli huquqiy davlatlardagina huquq siyosiy faoliyatning asosiy tayanchi va cheklovchisi sifatida o'z funksiyasini to'liq bajaradi.

**Siyosat va axloq.** Odamlarning ijtimoiy faoliyatini tartibga solishda qonun bilan bir qatorda axloq (ma'naviyat) ham muhim rol o'ynaydi. Siyosat va axloq munosabatlarini o'rganishda axloqning makrotizim sifatidagi xususiyatlarini ko'rib chiqish lozim. Axloq ham xuddi huquq singari barchani va hamma narsani qamraydi, u moddiylashmagan hamda nutq, xulq-atvor, faoliyat va harakatda namoyon bo'ladi. Siyosat, iqtisod, huquqda – hamma yerda axloq mavjudligini ko'rishimiz mumkin. U pozitiv va negativ ta'sirga ega va yana, pozitiv axloq siyosatda xalal berishi, negativi esa sharmanda qilishi mumkin. Shuning uchun siyosat va axloq munosabatlari qadimdan e'tiborni tortgan va har tomonlama chuqur o'rganilgan.

Ammo huquqdan farqli ravishda, axloq "yozilmagan qonunlar"ga tayanadi, uning asos negizini odat, an'ana tashkil etadi, maqsad – odamlar o'rtasidagi munosabatlarni insonparvarlashtirishdan iborat. So'z u yoki bu jamiyatda odamlar o'rtasida xulq-atvor, muloqot me'yorlari to'g'risida ketadi va ular kuch va majburlashga emas, odat, an'ana, udum kuchiga tayanadi.

Siyosat va axloq o'zaro aloqadorligini aniqlash uchun insoniyat tarixida ko'pgina olimlar bosh qotirganlar. Qadimgi Xitoy va Hindiston, Sharq siyosiy fikri tarixi va ko'pgina G'arb olimlarining asarlarida bu masalalarga alohida to'xtalgan. Siyosiy va axloqiy ta'limotlar tahlili siyosat va axloq o'rtasidagi o'zaro aloqadorlikning uch asosiy modelini ajratish imkonini beradi:

1) Axloq siyosatni o'ziga bo'ysundiradi (Aflotun, Arastu, E. Fromm, L. Memford, Dj. Xaksli va b.). Bu yondashuv asosan diniy

ta'limotlarda va gumanistlarning qarashlarida rivojlantirilgan. "Kim qilich bilan kelsa, undan o'zi halok bo'ladi", "O'ldirma", "Dushmanlaringni o'zing kabi sev" singari xristianlik aqidalari ana shu maqsadlarni ifodalaydi. Bu kabi qarashlar asosida inson qadr-qimmati, sha'nini himoya qilish, insonlarning birodarligi singari gumanistik g'oyalar shakllangan. Keyingi yillarda esa davlatlararo munosabatlarda ham inson huquqlarining himoya qilinishi, gumanistik tendensiyalar kuchayganligini ko'ramiz.

2) Siyosat va axloq bir-biri bilan mutlaqo aloqador emas. "Siyosatda axloq yo'q, faqat manfaatlar bor", "Maqsad vositalarni oqlaydi" iboralari ana shu yondashuv tarafdorlari (N. Makiavelli, G. Moska, R. Mixels, A. Bentli, G. Kan va b.)ning fikrlarini aniq ifodalaydi. Bu yondashuvning yorqin namoyondalaridan biri Nikollo Makiavellidir. Unga ko'ra, siyosat va axloq o'rtasidagi uzilish – davlat manfaati, umumiy foyda singari tushunchalar bilan belgilanadi. Demak, davlatning qudratini oshirish hukmdor va fuqarolarning eng birinchi vazifasidir. Ana shu umumiy manfaatga qarshi o'zining xususiy manfaati bilan chiqayotgan ayrim fuqarolarga nisbatan hukmdor barcha vositalarni, shu jumladan, kuch, zo'rlik, hatto o'limni ham qo'llashi mumkin. Makiavelli fikricha, agar hukmdor fuqarolarini itoatda tutmoqchi bo'lsa, u shafqatsizlik to'g'risidagi ayblovlarga e'tibor qilmasligi kerak. Chunki bu masaladagi ko'ngli bo'shlik tartibsizliklarni keltirib chiqaradi, tartibsizliklar oqibatida esa butun aholi jabr ko'radi.[15]

3) Siyosat va axloq o'rtasida muayyan mutanosiblikka erishish zarur (A. Shveyser, M. Gandi, A. Epshteyn va b.). XX asr boshida nemis sotsiologi M. Veber ilmiy doiraga "maqsadga muvofiqlik" atamasini kiritgan. Unga ko'ra, ijtimoiy faoliyatda maqsadlar, vositalar va salbiy oqibatlar o'rtasida muayan bir nisbat mavjud. Lekin bu masalada juda ehtiyotkor bo'lish lozim. Veber "zo'rlik" atamasini chuqur tahlil qiladi va davlatning legitim zo'rlikka yakka huquqini asoslab beradi.[16]

---

[15] Makiavelli N. Hukmdor. – B. 38.

[16] Вебер М. Политика как призвание и профессия / М. Вебер – "РИПОЛ Классик", 1919. – 22 с.

Axloq va siyosat munosabatlari masalasida eng keng tarqalgan fikr – axloq va siyosatning suv va yog‘ singari, suv va olov singari bir-biriga zidligi to‘g‘risidagi fikrdir. Axloq siyosatni cheklaydi, shuning uchun siyosat doimo undan qutulishga harakat qiladi. Siyosat axloqdan holi bo‘lishi mumkinmi? Bu - abadiy muhokamaga mahkum savol emasmi?

Yuqoridagi fikr ilmiy, deb qaralishi mumkin emas. Zamonaviy dunyoda siyosat axloq bilan uyg‘unlashishi mumkinligining isbotlari ko‘p. Buni real demokratiya mavjud holatlarida yaqqol kuzatamiz. Siyosatda umuminsoniy ma’naviyat durdonalari kasbiy siyosiy etikaning asosini tashkil etadi.

Axloq nuqtai nazaridan burchni bajarish - yuksak tamoyillar va qadriyatlarga amal qilishni anglatadi. Siyosatda esa bu – natijaga erishishni anglatadi. Makiavelli dilemmasi – jumbog‘i ana shundan iborat.

XX asr oxirida umuminsoniy axloqiy qadriyatlarga tayanuvchi oqilona siyosat yuritish imkoniyatlari kengaydi. Bu avvalo ekologik muammolarni hal qilish, epidemiyalar bilan kurashish, tabiiy ofatlarga qarshi turish, narkomaniya, terrorizm va uyushgan jinoyatchilik bilan kurashish sohalariga tegishli.

Shunday qilib, siyosat va axloq o‘rtasidagi o‘zaro aloqadorlik alohida o‘rganiladi. Lekin ular o‘rtasida funksional farqlar ham bor. Siyosat o‘z vositalari va usullari orqali jamiyatdagi odamlar o‘rtasidagi aloqalarni boshqaradi, nazorat etadi. Axloq ham tartibga solish va nazorat funksiyalarini amalga oshiradi, lekin buning uchun boshqa axloqiy vositalarni qo‘llaydi. Shuningdek, axloq siyosiy faoliyatni ham nazorat etadi va baholaydi.

Siyosat va axloq munosabatlarini tahlil qilishda bir nechta darajani ajratish mumkin:

a) turli guruhlarning siyosiy axloqi: ziyolilar, yoshlar, fermerlar va boshqalarning shu guruhlardagi siyosiy qadriyatlarni o‘zlashtirishi bilan bog‘liq;

b) davlatda shakllangan ijtimoiy axloq – aholining ko‘pchiligi e’tirof etuvchi universal oriyentirlar, qadriyatlar, me’yorlar;

d) umuminsoniy axloqiy tamoyillar – insonparvarlikning

oliy tamoyillari, insonlarni millati, irqi, yoshi, ijtimoiy ahvolidan qat'iy nazar, birlashtiruvchi qadriyat va tamoyillar.

Axloqiy siyosat shakllanishi uchun eng qulay vaziyat – uchala ko'rsatilgan darajaning mos kelishi vaziyatidir. Aks holda Makiavelli so'zlari bilan aytganda: "O'g'irlik va aldoqchilikka asoslangan hokimiyat o'z xalqi ichida avtoritet va shuhratdan boshqa barcha narsaga ega bo'lishi mumkin". Axloqning siyosatga ta'sirini kuchaytirishga axloqiy talablarning huquqiy me'yorlarda mustahkamlanishi, shuningdek, davlat amaldorlarining axloqini kuzatuvchi maxsus tuzilmalar orqali erishish mumkin.

Bugungi kunda siyosatshunoslikning asosiy tushunchalarini, ijtimoiy hayotning turli sohalaridagi siyosiy faoliyat, davlat, siyosiy partiyalar, jamoat tashkilotlarining ish usullarini, siyosat va insonning, davlat va jamiyatning o'zaro munosabatini anglashga tobora ko'proq ehtiyoj paydo bo'lmoqda.

**Fanni o'qitishdan maqsad** - talabalarda siyosiy bilim va ko'nikmalarni shakllantirish, siyosiy jarayonlar to'g'risida xolis va mustaqil fikrlashga o'rgatish, fuqarolik pozitsiyasini va mas'uliyatini tarbiyalash, yetuk mutaxassis sifatida jamiyatimiz hayotining turli jabhalarida faoliyat ko'rsatishlari uchun zamin yaratish, talabalarning mamlakatda bo'layotgan ijtimoiy-siyosiy islohotlar, ularni amalga oshirish strategiyasining mazmun-mohiyati, siyosiy tizimni modernizatsiya qilish va demokratlashtirish bosqichlari, O'zbekistonning jahon siyosiy tizimida tutgan o'rniga doir ma'lumotlarga ega bo'lishi, ularni xolisona va tanqidiy baholay olishi, tobora ortib borayotgan hayot talablariga javob berishi, kechayotgan davr bilan hamqadam bo'lishlariga erishishdan iborat.

**O'quv fanining vazifalari:**

- talabalarga siyosatshunoslik fanining mazmuni, mohiyati, predmeti, tarkibi to'g'risida dastlabki tushuncha va tasavvurlarni berish;
- siyosatni ijtimoiy hayotning alohida sohasi sifatidagi o'zlashtirish, uning siyosatshunoslik obyekti va predmeti sifatida xususiyatlari, mazmuni, tarkibi va vazifalarini o'rganish;
- talabalarni davlat hokimiyatiga doir nazariy konsepsiyalar

bilan tanishtirish, hokimiyat shakllarini, hokimiyatning qadriyatiy-me'yoriy jihatlarini, shu jumladan, legitimlik tushunchasini o'rganish;

- siyosiy aktorlar tizimini (inson, siyosiy yetakchilar, siyosiy elitalar, manfaatli guruhlar, siyosiy partiyalar), shu bilan bog'liq ravishda, hokimiyat va ijtimoiy-siyosiy manfaatlar bilan o'zaro ta'sirini va keyingilarining hokimiyat mexanizmlari orqali namoyon bo'lishi xususiyatlarini ko'rsatish;
- talabalarni davlat va fuqarolik jamiyati munosabatlari, ularning o'zaro aloqadorlik mexanizmlari bilan tanishtirish;
- siyosatning subyektiv asoslari - siyosiy ong, siyosiy psixologiya, siyosiy mafkuralar va siyosiy madaniyatning shakllanishi va amal qilishi bilan bog'liq masalalarni o'rganish;
- talabalarning siyosiy jarayonlarda ongli va faol ishtirok etish malaka va ko'nikmalarini shakllantirishdir.

Fan bo'yicha talabalarning bilim, ko'nikma va malakasiga qo'yiladigan talablarni quyida keltiramiz.

"Siyosatshunoslik" fanini o'rganish jarayonida amalga oshiriladigan masalalar doirasida, bakalavr:

➢ siyosiy bilim va siyosiy fanlar hamda ijtimoiy-gumanitar fanlarning o'zaro aloqadorligi, siyosatshunoslikning shakllanishi va rivojlanishidagi asosiy bosqichlar, siyosiy fan tarkibi, siyosiy fanning asosiy kategoriyalari to'g'risida tasavvurga ega bo'lishi;

➢ jamiyat hayotining siyosiy sohasi nimalardan iborat ekanligini, siyosatni tushuntirishning zamonaviy modellari, siyosatning jamiyatni boshqa sohalari bilan aloqalari tabiatini anglashi;

➢ siyosatning bevosita va bilvosita subyektlari, ularning tuzilishi, mohiyati, tarkibi, asosiy funksiyalari va bu boradagi yetakchi nazariy yondashuvlarni bilishi;

➢ siyosiy tizim, modernizatsiya va demokratlashtirishga doir zamonaviy nazariyalarni bilishi,

➢ olingan bilimlarni xolisona va tanqidiy baholay olishi, kechayotgan davr bilan hamqadam bo'lishi, siyosatshunoslikning asosiy tushunchalari tizimini amalda

qo'llay olishiga erishishdan iborat.

**O'zbekistonda siyosatshunoslik fanining ta'lim tizimiga kiritilishi va mutaxassislarni tayyorlash.**

Mustaqillik yillarida mamlakatimizda amalga oshirilayotgan islohotlar mohiyatini xalqimizga yetkazish, mintaqa va xalqaro hayotda sodir bo'layotgan ijtimoiy-siyosiy jarayonlarni chuqur anglash, mavjud jarayonlarni ilmiy-metodologik jihatdan o'rganish va tizimli tahlil etish – siyosiy fanlar oldida turgan dolzarb vazifaga aylandi. Shu sababli, ta'lim sohasida siyosatshunos mutaxassislarni tayyorlash masalasiga mustaqillikning dastlabki yillaridan e'tibor berila boshlandi. Xususan, 1995-yilda Toshkent davlat universitetida (hozirgi O'zMU) O'zbekiston Respublikasida birinchilardan bo'lib, Universitet rektorining 1995-yil 15-fevral № 01-21 buyrug'iga binoan Falsafa fakultetining "Ijtimoiy-siyosiy munosabatlar nazariyasi" kafedrasi negizida Politologiya kafedrasi tashkil etilib, politologiya ta'lim yo'nalishiga qabul yo'lga qo'yildi va siyosiy fanlar sohasida mutaxassislarni tayyorlashda universitetda yetarli tajribaga ega bo'lgan professor-o'qituvchilar hamda pedagog kadrlar tarkibi shakllantirildi.

Kafedrada 1999-yilda 23.00.02. - "Siyosiy fanlar nazariyasi va tarixi" mutaxassisligi bo'yicha aspirantura va 5A310101 - "Siyosiy fanlar nazariyasi va tarixi" mutaxassisligi bo'yicha magistratura ochilgan. 2001-2002-o'quv yilida 5AZ10106 - "Amaliy siyosatshunoslik", 2006-2007-o'quv yilida esa 5A310108 - "Ijtimoiy tizim va jarayonlarning axborot-psixologik xavfsizligi", 2007-2008-yildan boshlab "Demokratik jamiyat qurish nazariyasi va amaliyoti" magistratura mutaxassisligi bo'yicha kadrlar tayyorlana boshlandi. Ushbu yo'nalish va mutaxassisliklarda talaba yoshlarda: davlatning ichki va tashqi siyosati asoslari, siyosatning umumnazariy metodologik asoslari, zamonaviy siyosiy ta'limotlar, siyosiy rivojlanish modellari, siyosiy hokimiyat, siyosiy jarayon tahlilining asosiy jihatlari va uslublash jarayonlarini o'rganishda analiz va sintez, siyosiy vaziyatni tahlil qilish, siyosiy texnologiyalar, siyosiy tizim tahliliga davriy o'sish nuqtai nazaridan yondashish

imkoniyatlari, siyosiy xavf-xatarlarni baholash uslublari, siyosiy bashorat va strategik rejalashtirish kabi mavzulardagi bilim va ko'nikmalarni shakllantirishga asosiy e'tibor qaratilgan edi. Siyosatshunoslik yo'nalishi bo'yicha tayyorlanadigan mutaxassislar mamlakatimizda olib borilayotgan islohotlarning mazmun-mohiyatini jamoatchilikka yetkazishda, davlat hokimiyati ustidan jamoatchilik nazoratini o'rnatishda, siyosiy qarorlar qabul qilishda o'z taklif va mulohazalari bilan faol ishtirok etishi uchun keng imkoniyatlarga ega bo'ldilar. 2012-yilga qadar magistratura bosqichida to'rtta mutaxassislik bo'yicha 122 nafar magistr, bakalavr bosqichida 450 nafar talaba o'qishni tamomlagan. 2008-2009-o'quv yilidan turli sabablarga ko'ra siyosatshunoslik yo'nalishiga qabul to'xtatilgan va DTS Klassifikatordan chiqarilgan edi. Respublikamizning ayrim ta'lim muassasalarida, xususan, Toshkent davlat sharqshunoslik universitetida "Jahon siyosati", Jahon iqtisodiyoti va diplomatiya universitetida "Xalqaro munosabatlar", "Jahon siyosati" kabi yo'nalishlarida mutaxassislar tayyorlanib kelingan.

O'zbekiston milliy taraqqiyotining yangi bosqichida amalga oshirilayotgan demokratik o'zgarishlarni yanada chuqurlashtirish, fuqarolik jamiyati asoslarini shakllantirish, davlat va jamiyat boshqaruvini demokratlashtirish, ko'ppartiyaviylik tizimini mustahkamlash, boshqaruv tizimining turli tarmoqlarida yangicha fikrlaydigan, o'z fikri va pozitsiyasiga ega bo'lgan kadrlarni joy-joyiga qo'yish masalasi yanada dolzarb masalaga aylandi. Siyosatshunos mutaxassislarni tayyorlash – mamlakatimizda ro'y berayotgan chuqur institutsional o'zgarishlarni o'rganishda tadqiqotchilarning demokratlashuv va modernizatsiyalashuv jarayonlarini har tomonlama anglashi, ularda ishtirok etishi, jarayonlarni ilmiy-siyosiy baholay olishi va O'zbekiston siyosiy tizimini takomillashtirish bo'yicha tavsiyalar, takliflar ishlab chiqishida amaliy ahamiyatga ega. Xususan, O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoevning 2017-yil 7-fevraldagi PF-4947-sonli "O'zbekiston Respublikasini yanada rivojlantirish bo'yicha Harakatlar strategiyasi

to'g'risida"gi Farmonida "Davlat va jamiyat qurilishi tizimini takomillashtirish"ning alohida tamoyil sifatida belgilanishi, ushbu vazifani amalga oshiruvchilar, asosan, mana shu yo'nalish mutaxassislari zimmasiga ulkan mas'uliyatni yukladi va siyosatshunos kadrlarni tayyorlashga alohida e'tiborni talab etdi. Shu nuqtai nazardan 2017-2018-o'quv yilidan boshlab siyosiy fanlar ixtisosliklari bo'yicha tayanch doktoranturaga kvotalar ajratildi.

Shuningdek, O'zbekiston Milliy universiteti huzurida DSc.29.08.2017.S.01.08 (2019-yildan DSc.03/30.12.2019. Ss.01.08) raqamli ixtisoslashtirilgan Ilmiy Kengash tashkil etildi. Ilmiy Kengashda falsafa doktori - PhD, fan doktori - "Doctor of Science" DSc - ilmiy darajalari bo'yicha quyidagi ixtisosliklarda ilmiy ishlar himoya qilishga ruxsat berilgan. Jumladan, 23.00.01 - Siyosat nazariyasi va falsafasi. Siyosiy ta'limotlar tarixi va metodologiyasi; 23.00.02 - Siyosiy institutlar, jarayonlar va texnologiyalar; 23.00.03 - Siyosiy madaniyat va mafkura;

Toshkent davlat sharqshunoslik universitetida 23.00.02 - Siyosiy institutlar, jarayonlar va texnologiyalar; 23.00.04 - Xalqaro munosabatlar va jahon siyosati;

O'zbekiston Respublikasi Prezidenti huzuridagi Davlat boshqaruvi akademiyasida DSc.20/13.05.2020.Ss.23.03 raqamli ixtisoslashtirilgan Ilmiy Kengashda 23.00.02 - Siyosiy institutlar, jarayonlar va texnologiyalar;

Jahon iqtisodiyoti va diplomatiya universiteti huzuridagi DSc.11/30.12.2019.Tar/Yu/I/S/24.01 raqamli ixtisoslashtirilgan Ilmiy Kengashda 23.00.04 - Xalqaro munosabatlar, jahon va mintaqa taraqqiyotining siyosiy muammolari ixtisosliklari bo'yicha himoyalar amalga oshirilmoqda.

Keyingi to'rt yil ichida yuzdan ortiq siyosiy fanlar bo'yicha falsafa doktorlari (PhD), o'ndan ortiq fan doktorlarining (DSc) himoyalari amalga oshirildi. Ta'kidlash joizki, keyingi o'n yilda siyosatshunoslik mutaxassisliklari tayyorlanmaganligi sababli bu ixtisoslashtirilgan Ilmiy Kengashlarda asosan falsafa, tarix, milliy g'oya, jurnalistika va filologiya yo'nalishlari bo'yicha

bazaviy ma'lumotga ega bo'lgan mutaxassislar himoya qilmoqda.

Bugungi kunda siyosiy fanlar bo'yicha ixtisoslashtirilgan Ilmiy Kengashlar faoliyat yuritayotgan ekan, unda siyosatshunoslik yo'nalishida tahsil olgan bazaviy bakalavr, magistratura mutaxassisliklari bitiruvchilari himoya qilishlariga imkoniyat yaratilayotgani mamlakatimiz istiqbolida amalga oshiriladigan dasturlar, konsepsiyalarning ilmiy-siyosiy nuqtai nazaridan ishlab chiqilishi va amalga oshirilishidagi samaradorlik ko'rsatkichlari yanada oshishiga xizmat qiladi. Bu borada O'zbekiston Respublikasi Prezidentining "Siyosiy fanlar sohasida kadrlarni tayyorlash, fundamental va amaliy tadqiqotlar samaradorligini oshirish chora-tadbirlari to'g'risida"gi (2019-yil 29-yanvardagi PQ - 4139-son) qarori siyosatshunos kadrlarni tayyorlashda katta huquqiy asos yaratdi. Qaror asosida 2019-2020-o'quv yilidan Jahon iqtisodiyoti diplomatiya universitetida, 2020-2021-o'quv yilidan O'zbekiston Jurnalistika va ommaviy kommunikatsiyalar universitetida, 2021-2022-o'quv yilidan O'zbekiston Milliy universitetida (bakalavriat) 60310700 - Siyosatshunoslik ta'lim yo'nalishi bo'yicha kadrlar tayyorlash yo'lga qo'yildi. Bugungi kunda Toshkent davlat Sharqshunoslik universiteti va Jahon iqtisodiyoti diplomatiya universitetlarida 51207700 - "Jahon siyosati" ta'lim yo'nalishida kadrlar tayyorlanmoqda.

Yangi O'zbekistonda: "Xalq davlat idoralariga emas, davlat idoralari xalqqa xizmat qilmog'i kerak", degan g'oya atrofida siyosiy konsepsiyaning yaratilishi va uni hayotga joriy etish mexanizmi sifatida "Harakatlar strategiyasi", "Taraqqiyot strategiyasi" dasturlari ishlab chiqilishi jamiyat rivojlanishiga xizmat qilayotir.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar:

1. Siyosatshunoslikning alohida fan sifatida ajralib chiqishi jarayonini tushuntiring.
2. O'zbekistonga siyosatshunoslikning kirib kelishi va uning institutsionallashuvi.

3. Siyosatshunoslikning boshqa fanlar bilan aloqasi haqida tushuncha bering.

4. Siyosat va axloqning o'zaro aloqasi haqidagi mashhur olimlar fikrlarini tahlil qiling.

5. Siyosatshunoslik fanining asosiy kategoriyalari haqida olimlar bildirgan fikrlarni muhokama qiling.

# 2-MAVZU. ILK SIYOSIY QARASHLAR VA NAZARIYALARNING PAYDO BO'LISHI HAMDA RIVOJLANISH BOSQICHLARI

**Reja:**

1. Qadimgi Sharq, Qadimgi Yunoniston va Rimdagi siyosiy fikrlar.
2. O'rta asr Sharq Uyg'onish davri Markaziy Osiyo mutafakkirlari siyosiy qarashlari.
3. G'arb Uyg'onish davri mutafakkirlari siyosiy ta'limotlari.
4. Hozirgi davrdagi siyosiy nazariyalar va konsepsiyalar.

***Tayanch tushunchalar:*** *Siyosat haqida ilk qarashlarning paydo bo'lishi va rivojlanishi. Qadimgi Sharq, Qadimgi Yunoniston va Rimdagi siyosiy fikrlar. O'rta asr Sharq Uyg'onish davri Markaziy Osiyo mutafakkirlari: Forobiy, Ibn Sino, Beruniy, Nizomulmulk, Yusuf Xos Hojib, Amir Temur, Alisher Navoiy, Zahiriddin Boburning siyosiy qarashlari. G'arb Uyg'onish davri mutafakkirlari: N.Makiavelli, T.Gobbs, J.Lokk, E.Berk, Sh.Monteske, J.J.Russo, T.Jefferson, A.Gamilton, T.Medison, I.Kant, G.V.Gegelning siyosiy ta'limotlari. Hozirgi davrdagi siyosiy nazariyalar va konsepsiyalar.*

**1. Qadimgi Sharq, Qadimgi Yunoniston va Rimdagi siyosiy fikrlar.**

Mavzuni o'rganish jarayonida qo'llaniladigan asosiy tushuncha va kategoriyalar – fikr, qarash, ta'limot, konsepsiya, g'oya, nazariya atamalarining mazmun-mohiyatini bilib olish lozim bo'ladi. Buning uchun manbalarga murojaat qilib, ularga qanday izoh berilganiga e'tibor qaratamiz.

**Fikr** – arabcha so'z, "fikr(un)" shakliga ega bo'lib, "fikrladi" ma'nosini anglatuvchi "fakara" fe'lining 1-bob masdariga teng; arab tilida "fikrlash jarayonining mahsuli" ma'nosini, o'zbek tilida esa, bundan tashqari, taklif, maslahat, niyat kabi ma'nolarni

ham anglatadi.[17]

**Siyosiy qarashlar** (siyosiy qarashlar, fikrlar, "ma'lum nuqtai nazardan yondashish") – siyosiy borliqni aks ettiruvchi va uni baholashni o'z ichiga olgan tasavvurlar, fikrlar. Ular siyosiy voqelikka, hokimiyatga, siyosiy va iqtisodiy kursga nisbatan munosabatda, odamlarning xati-harakatlari va faoliyatlarida, masalan, qarama-qarshi qarashlar kurashida, siyosiy passivlik va faollikda, muayyan siyosiy choralarni, islohotlarni, xati-harakatlarni, qo'llab-quvvatlash yoki rad etishda va hokazolarda namoyon bo'ladi.[18]

**Ta'limot:**

1) Voqelikning muayyan sohasi haqidagi nazariy qoidalar majmui.

2) Biror olim yoki mutafakkirning asosiy qarashlari sistemasi.[19]

**Siyosiy ta'limot** (doktrina) :

1) Jamiyat siyosiy hayoti, siyosat, siyosiy hokimiyat va siyosiy faoliyat haqidagi nazariy qarashlar, qoidalar majmui.

2) Har qanday olim yoki mutafakkirning siyosiy sohaga aloqador yaxlit holda olingan qarashlari tizimi.[20]

**"Ta'limotlar"** deganda, turli shakllardagi nazariy qarashlarning mohiyati, tegishli bilimlarning tarixan maydonga kelishi va rivojlanishi, siyosiy-huquqiy ko'rinishlarni bilish, chuqurlashib borgan nazariy konsepsiyalar, g'oyalar va qoidalar nazarda tutiladi.[21]

**Konsepsiya** (lot.) – biror hodisani tushunish, izohlashning

---

[17] Raxmatullaev Sh. O'zbek tilining etimologik lug'ati (arab so'zlari va ular bilan hosilalar). "Universitet" nashriyoti. –T., -b. 467..

[18] Халипов В.Ф., Халипова Е.В. Власть. Политика. Государственная служба. Словарь. - М.: Лучь, 1996. -С.20.

[19] Ensiklopedik lug'at. 2-jild. Xonazarov Q.X. bosh muharrirligi ostida. –T., 1988. –B.251.

[20] Халипов В.Ф., Халипова Е.В. Власть. Политика. Государственная служба. Словарь. - М.: Лучь, 1996. -С.95..

[21] Muxitdinova F.A. Siyosiy va huquqiy ta'limotlar tarixi. Darslik. –T., TDYuI nashriyoti, 2011. –B.4..

muayyan usuli, asosiy nuqtai nazar, ularni tavsiflashning bosh g'oyasi; yetakchi fikr, prinsip.[22]

Siyosiy konsepsiya (lot. conceptio - bog'lanish, yig'indi) – yagona, belgilovchi reja, asosiy, yetakchi fikr bilan singib ketgan, muayyan siyosiy muammolarni kun tartibiga qo'yish va hal etish yo'llarini o'z ichiga olgan siyosiy qarashlar, g'oyalar, maqsadlar tizimi. Siyosiy konsepsiya o'rganilayotgan siyosiy hodisalarning muhim, chuqur aloqalari va munosabatlarini, siyosat subyektlarini maqsadli bilish, yangi g'oyalar innovatsiyalar, qo'yilgan maqsadlarga erishishning yangi usullarini anglash va rivojlantirish jarayonida shakllanadi.[23]

**G'oya tushunchasi,** aksariyat falsafiy tizimlarda ruh (keyinroq bilim) rivojlanishining yuksak taraqqiy qilgan shakliga nisbatan ishlatilgan. Xususan, uni predmetlarning in'ikosi natijasida shakllangan hissiy obrazi, obyektiv voqelikning subyektiv in'ikosi, deb talqin qilish mavjud. Ayni paytda uni barcha narsalarning obyektiv mavjud bo'lgan mohiyati sifatida talqin etuvchi obyektiv idealistik yondashuv ham bor.

2) Ilmiy bilishning o'ziga xos shakli. G'oya ilmiy dalil, muammo, faraz, nazariya kabi voqelikni aks ettirish shakllaridan biri. Tevarak olamni o'rganish natijasida hosil bo'lgan muayyan fikr, bilim shaklida chiquvchi g'oyada shu voqelik bundan keyin qay yo'nalishda o'rganilishi zarurligi haqidagi ko'rsatma botiniy tarzda mavjud bo'ladi.

3) Keng ma'noda oldin mavjud bo'lmagan, o'zida yangilikni tashuvchi fikr. Bu hal qilinishi zarur bo'lgan masalani yechishga intilish natijasida paydo bo'lgan yaxlit xulosa-fikr.[24]

**G'oya** – bu arabcha so'z, "g'ayat" shakliga ega bo'lib, arab tilida: "chek-chegara", "poyon", "maqsad", "intilish", "xomxayol", "bayroq" ma'nolarini anglatadi; o'zbek tilida bu so'z "ma'lum

---

[22] Ensiklopedik lug'at. 1-jild. Xonazarov Q.X. bosh muxarrirligi ostida. –T., 1988. –B.412.

[23] Халипов В.Ф., Халипова Е.В. Власть. Политика. Государственная служба. Словарь. - М.: Лучь, 1996. -С.63.

[24] Falsafa: ensiklopedik lug'at/O'zR FA, I. Muminov nomidagi falsafa va huquq instituti. -T., "O'zbekiston milliy ensiklopediyasi" Davlat ilmiy nashriyoti. 2010. –B. 333

maqsadni ko'zlovchi fikr", "ideya" ma'nosini anglatish uchun ishlatiladi.[25]

**G'oya** (arab. g'oyat so'zining shakli) – lug'aviy ma'noda nihoya, intiho, oxir, poyon hamda orzu, maqsad, niyat, murod, reja ma'nolarini anglatuvchi tushuncha. Hozirgi davrda g'oya inson tafakkurida vujudga keladigan, ijtimoiy xarakterga ega bo'lgan, ruhiyatga kuchli ta'sir o'tkazib, jamiyat va odamlarni harakatga keltiradigan, ularni maqsad-muddao sari yetaklaydigan ulug'vor fikr ma'nosini anglatadi. G'oya odamlarni uyushtirish, jamiyat hayotiga bevosita ta'sir o'tkaza olish xususiyati bilan farqlanadi va u ikki: ezgulikka qaratilgan - bunyodkor va buzg'unchilikka yo'naltirilgan - vayronkor g'oyalardan iborat... G'oya shunday quvvatga egaki, u odamning ichki dunyosigacha kirib borib, uni harakatga keltiruvchi, maqsad sari yetaklovchi ruhiy-aqliy kuchga aylanadi. G'oya mohiyatan ijtimoiy xarakterga ega. Muayyan g'oyalar odatda alohida olingan shaxs ongida shakllanadi, keyinchalik esa jamiyatning turli qatlamlariga tarqaladi, turli elat va millatlar orasida yoyiladi.[26]

**Siyosiy g'oyalar** – inson ongida siyosiy, hukmron voqelikni aks ettiruvchi, unga munosabatini bildiruvchi va uning dunyoqarashi, hayotiy pozitsiyasi hamda xulq-atvorini, shuningdek, siyosiy va umumiy madaniyatini belgilovchi asoslaridan biri bo'lgan tushunchalar, g'oyalar.[27]

**Nazariya** – bu arabcha so'z "nazariyyat" shakliga ega, o'zbek tilida "voqea-hodisalar haqidagi umumlashma fikr", "fikrlashga asoslangan bilim" kabi ma'noni anglatadi.[28]

---

[25] Rahmatullaev Sh. O'zbek tilining etimologik lug'ati (arab so'zlari va ular bilan hosilalar). "Universitet" nashriyoti. –T., -B.554..

[26] Ma'naviyat asosiy tushunchalar izohli lug'ati / O'zR Prezidenti xuzuridagi Davlat va jamiyat qurilishi akademiyasi, O'zbekiston faylasuflari milliy jamiyati; tahrir hay'ati: X.Sultonov va boshq.; tuzuvchi va mas'ul muharrir Q.Nazarov. - T.: G'afur G'ulom nomidagi nashriyot-matbaa ijodiy uyi. 2010. –B.724..

[27] Халипов В.Ф., Халипова Е.В. Власть. Политика. Государственная служба. Словарь. - М.: Лучь, 1996. -С.94.

[28] Rahmatullaev Sh. O'zbek tilining etimologik lug'ati (arab so'zlari va ular bilan hosilalar). "Universitet" nashriyoti. –T., -B.314

Nazariya – ilmiy bilimning yetuk shakli. Borliqning muayyan jabhasidagi qonuniy va muhim bog'lanishlarni yaxlit holda aks ettiradi. Nazariyada borliq qonunlari, dunyoda mavjud bo'lgan real voqelik to'g'risida aniq, ishonchli va muvofiqlashtirilgan bilimlar ifoda etiladi. Keng ma'noda biror hodisani talqin etishga yo'naltirilgan qarash, tasavvur va g'oyalar majmui. Tor ma'noda ilmiy bilish, voqelikning ma'lum bir sohasi – muayyan obyektdagi qonuniyatlar va mohiyat bilan bog'langan aloqadorliklar haqida yaxlit tasavvur va bilimlar majmui.[29]

**Siyosiy nazariya** – ilmiy jamoalar yoki alohida siyosatchilar va mutafakkirlar tomonidan ishlab chiqilgan siyosiy bilimlar sohasidagi asosiy g'oyalar tizimi. Siyosiy nazariyaning amaliyot bilan aloqasi, uning amaliyotga mosligi hal qiluvchi ahamiyatga ega.[30]

Siyosiy qarashlar, ta'limotlar va nazariyalarni o'rganishga kirishar ekanmiz, ularni o'z davriga xos siyosiy voqelik bilan bog'liq holda o'rganish, siyosiy ta'limot muallifining ijtimoiy holati, jamiyatda egallagan o'rni, siyosatga, mavjud hukmron siyosiy hokimiyatga munosabati va pozitsiyasi nuqtai nazaridan o'rganish yaxshi samara beradi.

Siyosiy qarashlar va ta'limotlar tarixiy shakllanishi va rivojlanishi xususiyatlari nuqtai nazaridan quyidagi bosqichlarga bo'lib o'rganiladi:

- Qadimga Sharqdagi siyosiy qarashlar va ta'limotlar (Misr, Mesopotamiya, Xitoy, Hindiston) – bu makon va zamonda ta'limotlar mustaqil bilim sohasi bo'lmay mifologik shaklga ega bo'lgan, davlat va hokimiyatning ilohiy kelib chiqishi haqidagi qarashlar ustuvor bo'lgan.
- Qadimgi Yunoniston va Rimdagi siyosiy qarashlar hamda ta'limotlar davrida siyosiy ta'limotlarning mifologik qarashlardan nisbatan mustaqil falsafiy yo'nalishga aylanib borishi, davlat,

[29] Falsafa: ensiklopedik lug'at/O'zR FA, I. Muminov nomidagi falsafa va huquq in-ti. -T., "O'zbekiston milliy ensiklopediyasi" Davlat ilmiy nashriyoti. 2010. –B. 204.

[30] Халипов В.Ф., Халипова Е.В. Власть. Политика. Государственная служба. Словарь. - М.: Лучь, 1996. -С.94..

uning shakllari va ideal boshqaruv shakli to‘g‘risidagi fikrlar rivojlangan.

• O‘rta asrlardagi siyosiy ta’limotlar asosan din arboblari tomonidan rivojlantirilgan. Siyosatda davlat va dinning o‘rni, siyosiy hokimiyatning teologik nazariyasi rivojlangan.

• Uyg‘onish va ma’rifatparvarlik davridagi siyosiy ta’limotlarda gumanistik qarashlarning ustuvor bo‘la boshlashi, ularning teologik qarashlardan xoli bo‘lishi kuzatiladi. Inson huquqlari va erkinliklari, davlat va qonun, jamiyatda demokratik tamoyillar ustuvorligi masalalari tahlil qilina boshlandi.

• Yangi davr va hozirgi zamondagi siyosiy-mafkuraviy ta’limotlar - liberal siyosiy mafkuraning shakllanishi, hokimiyat bo‘linishi tamoyilining asoslanishi, huquqiy davlat va fuqarolik jamiyati, demokratiya, mafkuraviy plyuralizm, inson va fuqaro huquqlari konsepsiyalarining shakllanishi va rivojlanishi bilan bog‘liq.

Bo‘lg‘usi huquqshunos mutaxassislar uchun Feruza Muxitdinova tomonidan tayyorlangan “Siyosiy va huquqiy ta’limotlar tarixi” darsligida siyosiy-huquqiy ta’limotlar uchta davrga bo‘lib o‘rganiladi.

Umuman insoniyat tarixi singari siyosiy-huquqiy ta’limotlarning rivojlanishini ham quyidagi asosiy davrlarga bo‘lgan holda o‘rganish mumkin:

Ulardan birinchisi, qadimgi dunyoning ilk siyosiy-huquqiy tasavvurlari shakllangan davr. Bunda inson tafakkuri, jumladan, siyosiy-huquqiy qarashlari ertak va diniy afsonalar shaklida rivojlangan. Afsonaviy tafakkur tarix rivojini xudolarga bog‘liq, deb bilgan. Insoniyat tarixi, dunyo tartiblari, yerdagi hokimiyat va mavjud qonunlar xudolar madadi va ishtirokida yaratilgan, degan nazariya paydo bo‘lgan.

Siyosiy va huquqiy ta’limotlar rivojlanishining ikkinchi davri (o‘rta asrlar)da ilmiy ta’limotlar, tarixiy, falsafiy va siyosiy-huquqiy qarashlar diniy mafkura ta’sirida rivojlangan, shuning uchun ham bu davrda ijod qilgan ko‘plab mutafakkirlar asarlarida

ijtimoiy taraqqiyot jarayonlari idealistik nuqtai nazardan asoslangan.

Siyosiy va huquqiy ta'limotlar tarixining yangi davri ko'plab faylasuflar va mutafakkirlar tomonidan "Xudo – tarix va taraqqiyot, jamiyat tartib va qonunlarining ijodkori", degan aqidadan voz kechilishi bilan boshlangan. Dunyodagi voqea-hodisalar, ijtimoiy munosabatlar moddiy dunyoning o'zidan kelib chiqib, o'rganila boshlandi.[31]

Rus mualliflari tomonidan tayyorlangan "Siyosiy-huquqiy ta'limotlar tarixi" darsligida "Siyosiy va huquqiy ta'limotlar tarixining tipologiyasi jamiyatning davlat paydo bo'lganidan keyingi asosiy davrlariga mos keladigan uchta asosiy davrni o'z ichiga oladi:

1) tabaqa-kastachilik jamiyatining siyosiy-huquqiy mafkurasi;

2) fuqarolik jamiyatiga o'tish davrining siyosiy va huquqiy ta'limotlari;

3) fuqarolik jamiyatining siyosiy-huquqiy mafkurasi"[32] ko'rinishida davrlashtiriladi. Ushbu darslikda siyosiy-huquqiy ta'limotlarning uchta asosiy tarkibiy qismi ko'rsatiladi:

1) falsafiy, mantiqiy-nazariy yoki boshqa (masalan, diniy) asos (ta'limotning metodologik o'zagi);

2) davlat va huquqning mohiyati, rivojlanish qonuniyatlari, ijtimoiy maqsadi va davlat tuzilishi tamoyillari, huquqning asosiy tamoyillari, uning davlat, shaxs, jamiyat va boshqalar bilan munosabati haqidagi savollarning mazmunli yechimlari, konseptual va kategoriyaviy apparat shaklida ifodalangan;

3) dasturiy qarashlar - mavjud davlat va huquqqa, siyosiy maqsad va vazifalarni baholash ko'rinishida.

Siyosiy-huquqiy qarashlar taxminan miloddan avvalgi

---

[31] Muxitdinova F.A. Siyosiy va huquqiy ta'limotlar tarixi. Darslik. –T., TDYuI nashriyoti, 2011. –B.6..

[32] История политических и правовых учений. Учебник для вузов / Под редакцией докт. юрид. наук, профессора О. Э. Лейста. М.: Издательство "Зерцало", 2006. – С.4.

4-ming yillikda insoniyat sivilizatsiyasining ilk o'choqlari bo'lgan Sharq o'lkalari – Misr, Mesopotamiya, Hindiston va Xitoyda paydo bo'lgan.

Dastlabki siyosiy-huquqiy fikrlar inson dunyoqarashi (mifologik dunyoqarash)ning bir qismi sifatida barcha qadimgi xalqlarda, Sharqda ham, G'arbda ham diniy negizdagi afsona va rivoyatlar ta'sirida shakllangan.

Qadimgi xalqlardan misrliklar, bobilliklar (Dajla va Frot daryolari oralig'ida yashagan aholi), xitoyliklar, hindlar, yahudiylar, forslar, greklar va rimliklar: "Yerdagi tartiblar koinot tartiblarining uzviy bir qismi va kelib chiqishi jihatidan ilohiydir, xudo uning bosh sababidir", – deya talqin qilganlar.

Qadimgi Misrda oliy siyosiy va diniy hokimiyatni o'z qo'lida jamlagan fir'avn – xudo va odamlar o'rtasida vositachi sifatida ilohiylashtirilib, "xudo irodasini ifoda etuvchi" fir'avnga so'zsiz va mutlaq itoat etish lozimligi miloddan avvalgi XVIII asrga oid "Ptaxotep o'gitlari" nomli qadimiy, siyosiy-diniy hujjatda ham o'z aksini topgan.

Dastlab, qadimgi Misrda bir necha o'nlab turli xil davlatlar mavjud bo'lib, ular 4-ming yillikning o'rtalarida ikkita qirollikka – Yuqori va Quyi Misrga, V-VI asrlardan keyin esa markazda mustabid fir'avn va hududlarda uning yordamchilari - monarxlar boshchiligidagi yagona markazlashgan davlatga birlashgan. Ra xudosi va fir'avnlarga sig'inish kuchayib borib, miloddan avvalgi 3-ming yillikning o'rtalaridan boshlab o'zlarini uning o'g'illari – "quyoshdan ko'ra yerni ko'proq yoritadigan, barcha itoatgo'ylarga hayot, nafas, oziq-ovqat beradigan" yerdagi hukmron "donolik xudolari", deb e'lon qiladilar.

Misr zodagonlarining ko'zga ko'ringan vakillaridan biri, vazir (jati) lavozimida ishlagan Ptaxotep jamiyat va mamlakatni boshqarish tamoyillari haqida o'z fikrlari bilan o'rtoqlashadi. Ptaxotepning fikricha, qullarning itoatkorligi so'zsiz, jazosi esa qattiq va tez bo'lishi kerak. "Pastki", lekin erkin odamlarga kelsak, Ptaxotep ularni "yuqori" odamlarga mag'rur bo'lmaslikka, ularni

kamsitmaslikka va ularga zarar bermaslikka chaqiradi. Ptaxotep ta'limoti barcha erkin odamlarning tabiiy tengligini ta'kidlaydi ("hech kim dono bo'lib tug'ilmaydi") va insonning xulq-atvori "ka" tamoyili (yaxshi va adolatli xulq-atvorning o'ziga xos mezoni)ga mos kelishi zarurligini asoslaydi.[33] Uning o'gitlaridan birida: "Boshliqlar(ingiz) oldida belingizni bukib turing ... va sizning xonadoningiz gullab-yashnaydi. ...Salom berish uchun qo'l egilmasa, boshliqqa (bu yo'l bilan) qarshilik ko'rsatuvchiga yomon bo'ladi.", "Qat'iyat bilan jazolang, mazmunli o'rgating. Yomonlikni to'xtatish uchun harakat – ezgulikning doimiy o'rnatilishiga olib keladi"[34], deyiladi.

Dajla va Frot daryolarining oralig'i, Mesopotamiyadagi siyosiy-huquqiy fikrlarning yorqin namunalari Bobil, Ossuriya va Xett podshohlarining qonunlari bo'lib, ularda hokimiyatning ilohiy tarzda kelib chiqqanligini ifodalovchi tasavvurlar aks etadi. Jumladan, miloddan avvalgi XVIII asrga oid Xammurapi (Bobil podshosi) qonunlarida hukmdor o'z fuqarolariga g'amxo'rlik qiluvchi, ayni paytda ilohiylik sifatlariga ega, xudoga monand mavjudot sifatida tavsiflanadi. Xamurapi qonunlaridan keltirilgan ushbu parchani o'qib bunga guvoh bo'lishimiz mumkin: "Men g'amxo'r, buyuk xudolarga itoatkor, Sumulael (Bobil podsholigi va uning birinchi sulolasi asoschisi) Sumuabum(miloddan avvalgi 1894-1881)ning vorisi Sumulaeldan (miloddan avvalgi 1880-1845) avlodi, Sinmuballit (Miloddan avvalgi 1812-1793-yillarda Bobil shohi Xammurapining otasi)ning qudratli merosxo'ri, podshohlikning abadiy urug'i, qudratli shoh, Bobil quyoshi, Shumer va Akkad mamlakatiga yorug'lik baxsh etgan, dunyoning to'rtta mamlakatini itoat ettirgan, ma'buda Ishtar (urush va jang xudosi)ning sevimlisi bo'lgan shohman.

Marduk (Dengiz va yer osti suvlarining xudosi, donolik homiysi hisoblangan) meni xalqni adolatli boshqarishga, yurtga

[33] Ирхин Ю.В. Политическая мудрость древнего Востока: взгляд из XXI века на политические идеи Древнего Египта, Вавилона, Индии и Китая. Вестник Российского университета дружбы народов. Серия: Политология. 2000. № 2. С. 5-20.

[34] Christian J. The Living Wisdom of Ancient Egypt, Simon & Schuster. 1999. –P.32.

baxt-saodat berishga yo'l ko'rsatganida, men haqiqat va adolatni yurt og'ziga solib, xalqni hursand qildim[35]".

Xammurapi qonunlari balandligi odam bo'yi keladigan katta bazalt tosh ustunga, qadimgi mixxat yozuvida o'yib yozilgan. U 1901-yilda fransuz arxeologlari tomonidan topilgan. Hozir Parijdagi Luvr muzeyida saqlanadi. Qonunlar to'plami 282 moddadan iborat bo'lib, 3 qismdan: kirish, qonunlar bayoni va xulosani o'z ichiga oladi. To'plamning bizgacha 247 ta moddasi saqlanib qolgan, 50 ga yaqin moddasi esa o'chib ketgan. Kirish qismida: kodeksni chiqarishdan maqsad, mamlakatda haqqoniyat o'rnatishdir, deb ko'rsatilgan. Qonun normalarini mazmuniga ko'ra quyidagi guruhlarga bo'lish mumkin:

1. Odil sudlovni amalga oshirish (§§ 1-5).

2. Podshoh, ibodatxona, jamoa a'zolari va shoh odamlarining mulkini himoya qilish (§§ 6-25).

3. Xizmat uchun podshohdan olingan mulkni himoya qilish (§§ 26-41).

4. Ko'chmas mulk bilan bog'liq operatsiyalar va ko'chmas mulk bilan bog'liq huquqbuzarliklar (§§ 42-87).

5. Savdo va boshqa tijorat operatsiyalari, shu jumladan, ushbu sohadagi huquqbuzarliklar (§§ 88-126).

6. Oila va meros huquqi (§§ 127-194).

7. Shaxsga qarshi jinoyatlar (§§ 195-214).

8. Mulk bilan bog'liq operatsiyalar, shu jumladan, mulkni ijaraga berish va ushbu sohadagi huquqbuzarliklar (§§ 215-282).

Qadimgi Hindiston xalqlarining siyosiy-huquqiy qarashlarini o'rganishda miloddan avvalgi ikkinchi ming yillikka oid muqaddas bitik – Vedalar ("Veda" – sanskrit tilida "bilim" degan ma'noni anglatadi.): "Rigveda", "Samaveda", "Yadjurveda" va "Atxarvaveda" muhim ahamiyat kasb etadi. "Upanishad", "Ramayana", "Maxobxorat", "Manu qonunlari" kabi manbalar ham qadimgi hind siyosiy fikrining namunalari hisoblanadi.

---

[35] Законы вавилонского царя Хаммурапи. URL: https://www.hist.msu.ru/ER/Etext/hammurap.htm (murojaat sanasi: 15.09.2022)

Miloddan avvalgi IV–III asrlarda braxman Kautilya (yoki Vishnagupta - imperator Chandragupta Mauryaning (miloddan avvalgi 321-297-yillarda hukmronlik qilgan) bosh maslahatchisi) tomonidan yozilgan “Artxashastra yoki siyosat haqidagi fan” risolasida o‘sha davrga oid davlat va xo‘jalik boshqaruvi bilan bog‘liq, bo‘lgan qator masalalar boshqa manbalarga qaraganda aniq bayon etilgan. “Artxashastra” (sansk. artxa – foyda, manfaat, shastra - axloqiy kitob, ta’limot) matni zamonaviy fanga 1905-yilda, taniqli hind olimi R.Shamashastri ushbu yodgorlikning alohida parchalarining ingliz tiliga tarjimalarini nashr eta boshlaganida ma’lum bo‘ldi[36]. “Artxashastra”da ichki va tashqi siyosat masalalari ham qalamga olinib, hokimiyat va boylikni saqlab qolish hamda kuchaytirish uchun har qanday vositalardan foydalanish ma’qulligi g‘oyasi ilgari suriladi (Oradan 2 ming yillar o‘tgach, bu g‘oyani N. Makiavelli “Hukmdor” asarida takrorlagan edi). Artxashastrada fanlarning to‘rtta turi ajratiladi: falsafa (sankxya, yoga, lokayata), vedalar haqida uch (Rigveda, Samaveda, Yajurveda) ta’limot, xo‘jalik yuritish (dehqonchilik, chorvachilik, savdo-sotiq) to‘g‘risidagi ta’limot va mazkur uch ta’limotning saqlanishi va farovonligini ta’minlaydigan narsa – davlat boshqaruvi haqidagi fandir. Bu fan ega bo‘lmagan narsaga ega bo‘lish, orttirilgan narsalarni saqlab qolish, saqlangan narsalarni ko‘paytirish va uni munosiblar orasida taqsimlash vositasidir. Dunyo ishlari u bilan bog‘liqdir, shuning uchun kim dunyo ishlarida (muvaffaqiyatni) xohlasa, unga amalda bo‘lsin[37]. “Davlat boshqaruvi haqidagi ta’limot (dandaniti), Ushanas maktabi (asosan davlat boshqaruvi masalalari bilan shug‘ullangan) e’tirof etishicha, barcha fanlarning ibtidosi bo‘lgan yagona fandir[38]”.

Qadimgi Xitoydagi ilk siyosiy-huquqiy qarashlar o‘ziga xos

---

[36] Артхашастра или наука политики. Изд. под. Кальянов В.И. –М., 1959. –С.5. URL: https://www.indostan.ru/biblioteka/knigi/3194/4392_1_o.pdf (murojaat sanasi 15.09.2022)

[37] O‘sha asar. –B.19.

[38] O‘sha asar. –B.17.

xususiyatlarga ega bo'lib, ularda muqaddas bitiklarning emas, balki mutafakkir olimlarning davlatni tashkil etish, boshqarish, inson va jamiyat munosabatlari tahlili aks etgan ta'limotlari muhim o'rin egallaydi. Qadimgi Xitoy donishmandlari Lao-Szi (mil. av. VI asr), Kun Fu-Szi (mil. av. 551–479), Sun-Szi (mil. av. 544–496), Mao-Szi (mil. av. 479–400), Shan Yan (mil. av. 390–338) o'z maktablariga asos solganlar. Ular safida Konfutsiy (Kun-Fu-Szi) qarashlari alohida ahamiyatga molik. Uning asl ismi Kun Syu bo'lib muxlislari Kun Fu-Szi, deb atashgan bu ism bora bora Kun Fu-Szi, degan faxrli laqabga aylangan. Bu ism "hurmatli ustoz Kun" degan ma'noni anglatadi. U aslzodalar xonadoniga mansub bo'lib, otasi Shu Lyan Xe Lu knyazligida Chjou muzofotini boshqargan. Konfutsiy tug'ilganda otasi 70 yoshga to'lgan edi. Uch yoshga to'lganida otasidan, 17 yoshida onasidan ayrildi. Oilada Konfutsiydan tashqari 9 qiz va bir nogiron o'g'il bo'lgan. 19 yoshida uylanadi. Birinchi marta u omborchi vazifasiga ishga tayinlanadi. U aslzoda, lekin kambag'al urug' vakili edi. Konfutsiy faqat 15 yoshidan o'qishni boshlagan va 50 yoshida o'zining maktabini tashkil etgan. U bir necha-yillar davomida turli podshohlar qo'l ostida ishlagandan keyin yoshlarga ta'lim berishga kirishadi. Mutafakkir davlatning patriarxal-paternalistik konsepsiyasini rivojlantirgan. Uning fikricha, davlat ulkan oiladir. Imperator hokimiyati oila boshlig'i, ya'ni otaning oiladagi hokimiyatidek, qo'l ostidagilarga nisbatan adolat va mehr-shafqatga asoslanishi lozim. Konfutsiylik axloqiy qoidalar, ijtimoiy me'yorlar va idoraviy boshqaruvlarni o'zida aks ettirgan ta'limotdan iborat.

Konfutsiy ta'limoti Xitoy siyosiy - huquqiy va falsafiy ta'limotlarining poydevori hisoblanadi. Konfutsiy ta'limotining markazida: "jen'" ("insonni sevish"), g'oyalar tizimi "chjun" ("podshoga sadoqat"), "i" ("burchga sodiqlik"), "syao" ("farzandlik hurmati") va boshqalar turadi. Shogirdlari tomonidan kitob holiga keltirilgan "Lun Yuy" (Suhbatlar va mulohazalar) risolasida uning shogirdlari bilan suhbatlari ko'rinishida keltirilgan matnlarda siyosiy ta'limoti aks etgan. Jumladan, quyidagi nasihatlarni misol

keltirishimiz mumkin:

"Si hukmdori Szin-Gun ustozdan davlat boshqaruvi haqida so'radi.

Kun-Szi javob berdi:

– Hukmdor – hukmdor, vazir(amaldor) – vazir(amaldor), ota – ota, o'g'il – o'g'il bo'lishi kerak.

[Szin]Gun dedi:

– To'g'ri! Darhaqiqat, hukmdor – hukmdor bo'lmasa, vazir(amaldor) – vazir(amaldor) bo'lmasa, ota – ota, o'g'il o'g'il bo'lmasa, nonim butun bo'lsa ham, tomog'imdan o'tadimi?"

"Qayerda hukmdor – hukmdorligini qilsa, vazir (amaldor)-vazir(amaldor)ligini qilsa, ota-ota, o'g'il-o'g'il bo'lsa, shu yerda dono hukumat bor".

"Dono hukmdor davlatni haddan tashqari ko'p majburlash choralarisiz boshqaradi, u "boshqa barcha yulduzlar atrofida aylanadigan Zuxro yulduz kabi o'z o'rnida sokin qolib, o'z fazilati yordamida boshqaradi[39]".

"Hukmdorga o'z fuqarolariga farzandlaridek munosabatda bo'lish majburiyati yuklangan. U mamlakatdagi oziq-ovqat ta'minotiga g'amxo'rlik qilishi, uni qurol-yarog' bilan himoya qilishi va xalqqa ta'lim-tarbiya berishi kerak. Itoat etuvchilarga ta'lim-tarbiya berish eng muhim davlat ishi bo'lib, uni shaxsiy o'rnak kuchi bilan amalga oshirishi lozim. "Boshqarish - to'g'ri ish qilish demakdir". O'z navbatida, xalq ham hukmdorlarga farzandlik mehrini ko'rsatishga, ularga so'zsiz bo'ysunishga majburdir. Konfutsiy uchun davlat hokimiyatini tashkil etishda oila, urug' va qabila jamoalaridagi boshqaruv (patronomiya) namuna bo'lgan. Mutafakkirning konsepsiyasi paternalistik davlat idealini oqlashning eng dastlabki urinishlaridan biri edi[40]".

Qadimgi Yunon mifologik dunyoqarashi (Gomer, Gesiod) davri, asta-sekinlik bilan shakllanayotgan falsafiy yondashuvlar

---

[39] Конфуций. Беседы и суждения. http://lunyu.ru/ (murojaat sanasi: 15.09.2022)

[40] История политических и правовых учений. Учебник для вузов / Под редакцией докт. юрид. наук, профессора О. Э. Лейста. М.: Издательство "Зерцало", 2006. – С.23

(Pifagor, Geraklit, Demokrit), ratsionalistik sharhlar (sofistlar), mantiqiy tushunchalar tahlili (Suqrot, Aflotun), ilmiy-empirik (Arastu) va tarixiy-siyosiy fikrlarga o'rin bo'shatib beradi.

Mazkur jarayonda Suqrot, Aflotun va Arastuning siyosiy-huquqiy qarashlari, ayniqsa, diqqatga sazovordir.

Suqrot (er. avv. 469-399 yy.) yunonlar tarixidagina emas, balki insoniyat tarixida o'zining fikrlari bilan alohida o'rin tutadi. U o'zidan yozma asarlar qoldirmagan, uning suhbat va munozaralari shogirdlarining esdaliklari va alohida asarlari orqali bizgacha etib kelgan. Shunday asarlardan biri, uning shogirdi Aflotun tomonidan Suqrotning o'zini oqlash uchun sudda qilgan nutqiga bag'ishlangan "Suqrotning apologiyasi" nomli risoladir[41]. "Bilimlilar boshqarishi kerak" – bu talab Suqrotning davlat va huquqning oqilona va adolatli tamoyillari haqidagi falsafiy g'oyalarini umumlashtiradi va ularni siyosiy tashkil etishning barcha shakllariga tanqidiy munosabatda bo'ladi. "Shohlar va hukmdorlar, deb ta'kidlaydi u, tayoq ko'targanlar emas, zodagonlar tomonidan tanlanganlar emas, qur'a yoki zo'ravonlik, yolg'on bilan hokimiyatga ega bo'lganlar emas, balki boshqarishni biladiganlardir", deb ta'kidlaydi Suqrot.

Aflotunning (mil. av. 427-347) siyosiy-huquqiy qarashlariga dastlab ustozi Suqrotning ratsional falsafasi katta ta'sir ko'rsatgan bo'lsada, keyinchalik u obyektiv idealizm tarafdori va ifodachisiga aylandi. Bu ruh uning "Davlat[42]", "Siyosatchi", "Sofist", "Parmenid" va "Qonunlar" kabi asarlarida ilgari surilgan ikki dunyo to'g'risidagi qarashlarida yaqqol seziladi. Uningcha, g'oyalar dunyosi haqiqiy borliq bo'lib, mutlaq va abadiydir. Insonning o'zgaruvchan dunyosi, real hayotdagi narsa va hodisalar esa g'oyalar dunyosining buzilgan ifodasidir.

---

[41] Платон. Апология Сократа. https://www.plato.spbu.ru/TEXS/PLATO/Academia / 001-03.pdf (murojaat sanasi: 15.09.2022

[42] Платон. Государство / Пер. с древнегреч. А.Н. Егунова. Вступ. ст. Е.Н. Трубецкого. Коммент. В.Ф. Асмуса. Примем. А.А. Тахо-Годи. – М.: Академический проект, 2015. – 398 с. https://vk.com/doc310365459_473684536 (murojaat sanasi: 15.09.2022)

Aflotunning davlat boshqaruvi haqidagi g'oyasi – yaxshilarning adolatli boshqaruvi. U aristokratik davlat tuzumini yoqlaydi. Agar davlatni bir kishi boshqarsa, u – podshohlik boshqaruvi, aslzoda bilimdonlar boshqarsa, bu aristokratlar boshqaruvidir, deydi.

Arastu (mil. av. 384–322) jamiyatdagi sinfiy tabaqalanish va davlatning kelib chiqishini mutlaq, ilohiy g'oya bilan bog'lagan Platonga qarama-qarshi o'laroq, inson salohiyatiga ko'proq e'tibor bilan qaradi. Bu hol Aflotun va Arastu ta'limotlari o'rtasida muayyan tafovutlarni, qarama-qarshiliklarni keltirib chiqardi. Jumladan, "Siyosat", "Etika", "Ritorika", "Afina politiyasi" kabi asarlarida Yunoniston va uning atrofidagi 158 shahar-polislar hayotini kuzatish asosida Arastu real hayotdagi o'zgarishlarning o'z ichki ziddiyatlari asosida sodir bo'lishini ta'kidladi va bu fikrlari bilan ustozidan ijobiy jihatdan o'zib ketdi. Bu holni izohlar ekan: "Aflotun mening do'stim, lekin haqiqat undan ustunroqdir", degan edi Arastu. Arastuning fikricha, davlat – tabiiy rivojlanish mahsuli. U siyosatga alohida bir fan sifatida qaraydi. Ilmiy izlanishlar olib boradi. Arastu siyosatga ilmiy ikki tomondan: estetik va axloqiy bilimlar nuqtai-nazaridan qarash lozim, deb bilar edi. Arastu adolatni ikki ko'rinishda bo'ladi, deb tushungan va uni quyidagi shaklda izohlashga harakat qilgan. Adolat: tenglashtiruvchi va taqsimlovchi ko'rinishlarda bo'ladi. Uning nazarida tenglashtiruvchi adolat matematik adolat bo'lib, unda hamma kishilar siyosiy huquqiy jihatdan tengdirlar, deyiladi. Unda jazolash va yo'qotishlarni qoplash tamoyillari amal qiladi.

U "Inson o'z tabiatiga ko'ra siyosiy mavjudotdir[43]", degan fikrni ilgari surib, unga adolat va adolatsizlikning farqini anglaydigan yagona mavjudot sifatida qaraydi. Davlatning nisbiy yaxlitligini ma'qullab, uning maqsadi hamma fuqarolarga farovonlik ulashishdir, deb hisoblaydi.

Arastu Aflotunning siyosiy g'oyalarini rivojlantirishda davom

---

[43] The Politics of Aristotle. Translated into English by B.Jowett.Oxford at the Calendon Press. 1885. –p.4

etdi. Arastuning fikricha, davlat tabiiy jarayonlar, odamlarning muloqotga tabiiy moyilligi natijasida shakllanadi. Arastu barcha boshqaruv shakllarini ikki guruhga ajratdi:

1. Hokimiyatdagilar tomonidan koʻzlangan maqsadga koʻra: toʻgʻri (monarxiya, aristokratiya, politiya); notoʻgʻri (tiraniya, oligarxiya, demokratiya) – hukmdorlar shaxsiy manfaatlarni koʻzlaydilar.

2. Hokimiyatdagilar soni boʻyicha: bitta (monarxiya, tiraniya), ozchilik (aristokratiya, oligarxiya) yoki koʻpchilik (politiya, demokratiya) hukmronligi.

Qadimgi Rim tarixini uch davrga boʻlib, koʻrib chiqish taomilga aylangan[44]: podshohlik davri (eramizdan avvalgi 754-510-yillar), respublika davri (eramizdan avvalgi 509-28-yillar), imperatorlik davri (eramizdan avvalgi 27-yildan eramizning 476-yiligacha). Lotincha “Senatus Populusque Romanus” (“Senat va Rim xalqi”) iborasining qisqartmasi boʻlib, u Rim legionlari ramzlarida tasvirlangan hamda respublika va imperatorlik davrida ham qoʻllanilgan.

Qadimgi Rim siyosiy va huquqiy ta’limotlari tarixi Mark Tuliy Sitseron (mil. av. 106 – mil. 43), Ulpian (170–228), Modestin (I-III asrlar) nomlari bilan bogʻliq. Mashhur notiq va davlat arbobi Sitseron “Davlat (respublika) toʻgʻrisida[45]”, “Qonunlar toʻgʻrisida[46]”, “Majburiyatlar toʻgʻrisida” kabi asarlarida huquqiy davlatning ildizlari haqidagi ta’limotni yaratdi. Uning fikricha, dastlab insonning tabiiy huquqlari, keyin esa davlat va uning qonunlari vujudga kelgan. Sitseron davlat bu xalq ishidir (res publica est res populi), degan mashhur ta’rifi bor: “Davlat xalqning mulkidir va xalq har qanday tarzda yigʻilgan odamlarning birikmasi emas, balki qonun va umumiy manfaatlar

---

[44] The three main periods in Ancient Rome. https://ancientrome154626370.wordpress.com/2018/09/09/the-three-main-periods-in-ancient-rome/

[45] Цицерон М.Т. О государстве. https://www.civisbook.ru/files/File/Zizeron_O_gosudarstve.pdf (murojaat sanasi: 15.09.2022) .

[46] Oʻsha joyda.

masalalarida kelishuv asosida bir-biriga bog'langan ko'p odamlar birlashmasidir[47]".

Sitseron davlat boshqaruvi shakllari (monarxiya, aristokratiya, demokratiya) va ularning tanazzulga uchrashi muqarrarligi haqida shunday yozgan edi: "Yuqorida tilga olingan barcha boshqaruv shakllari osonlik bilan o'zlarining shafqatsiz qarama-qarshiligiga aylanadi, buning natijasida qirol hukmdor bo'lib chiqadi, optimatlar to'daga, odamlar o'zgaruvchan olomonga aylanadi". Sitseron aralash davlat tuzilmasini, eng barqaror va bardoshli, deb yozadi.

Markaziy Osiyoda ijtimoiy-siyosiy va huquqiy qarashlar tarixining eng qadimgi davrlaridan guvohlik beruvchi dastlabki manba bundan 2700 yil ilgari ilk bor tartib berilib, to'plangan tarixiy yozma manba "Avesto" kitobidir[48]. "Avesto" so'zining o'zagi "sto" bo'lib, "o'rnatilgan, muqarrar qilingan qonun-qoidalar, hayotning asosiy yo'riqnomasi" demakdir. "Avesto" 21 nask, ya'ni kitobdan iborat bo'lgan. Lekin bu 21 kitob bizgacha yetib kelmagan. Hozir fanda "Avesto"ning "Yasna", "Videvdot", "Yasht", "Visparat" kabi kitoblari ma'lum: "Yasna" – namoz uchun zarur duolarni, "Videvdot" – devlarni maxf etishga oid duolarni, "Visparat" –namoz va zikru sano matnlarini, "Yasht"lar esa alqov (gimn)lar to'plamini o'z ichiga olgan.

Mintaqamizda islomga qadar amal qilgan zardushtiylik dinining muqaddas kitobi bo'lgan "Avesto" uzoq ajdodlarimizning ijtimoiy-siyosiy, ma'naviy dunyosi haqida noyob ma'lumotlarni o'zida mujassam etgan. 1755-1761-yillarda fransuz olimi Anketil Dyuperron Hindistonning Gujarat viloyatida Eron zardushtiylarining avlodlari – parslarning urf-odatlari va diniy marosimlari bilan tanishib chiqqan. Hamda eng asosiysi, fransuz olimi parslarning diniy yozuvlarini o'qishga muyassar bo'lgan.

---

[47] История политических и правовых учений. Учебник для вузов / Под редакцией докт. юрид. наук, профессора О. Э. Лейста. М.: Издательство "Зерцало", 2006. – С.56.

[48] Авеста. Текст на русском языке. https://royallib.com/book/avtor_neizvesten/avesta.html (murojaat sanasi: 15.09.2022)

Shundan "Avesto"ning hozirgi tahlil uchun asos nusxasi bunyod etilgan. Yashtning uchinchi bobida bunday xabar qilinadi: "Xudo Mitrani biz ulug'laymiz. Unga hech kim yolg'on gapira olmaydi: uyda - oila boshlig'i, urug' oqsoqoli, qabila yo'lboshchisi va mamlakat sardori. Agar uy egasi, urug' oqsoqoli yolg'onchi bo'lsa, g'azablangan Mitra butun oilani, urug'ni, qabilani, mamlakatni va ularning boshliqlarini tamoman yo'q qiladi. Oila, urug', qabila boshliqlari "pati" so'zi qo'shib nmanapati, vispati, daxiyupati, deb ishlatilgan. Shu bilan birga mamlakatni idora qilgan shaxs "kavi" yoki "sastar" ham deb atalgan. "Avesto"da o'ch olish, garovga turish qoidalari bo'lib, u Vispati – urug' boshlig'i, sudya, diniy ustoz tomonidan tartibga solingan.[49]

O'rta asr Yevropasida siyosiy-huquqiy fikr tarixida diniy an'analarning eng klassik (mumtoz) ko'rinishi katolik cherkovi asoschilari va da'vatchilaridan biri Avreliy Avgustin (345-430) ning teokratik siyosiy nazariyasida o'z ifodasini topdi. Afrika shimolida tavallud topib, Karfagen notiqlik maktabida tahsil olgan Avgustin Rimning varvarlar tomonidan istilo etilishidan ta'sirlanib yozgan "Iloh shahri"[50] hamda "Va'z, pand-nasihat" ("Ispoved"), "Erkin iroda" ("O svobodnoy vole") asarlarida dunyoviy davlat hokimiyatini inkor etib, katolik cherkovi diniy hokimiyatining yer yuzida hukmronlik qilishi lozimligi to'g'risidagi g'oyani ilgari surdi. Avgustinning "Iloh shahri haqida" asarida jamiyatda odamlar ikki toifa - ikki shahar ahliga bo'linadi. Biri – bu yerda shu dunyo tashvishlari bilan band odamlar jamoasi, ya'ni shu shaharning asl voqeligining timsoli. Ikkinchisi – shu voqelik vositasida ko'kdagi shahar (xudo) irodasiga xizmat qiladi. Ular yerdagi birinchi jamoa vakillari kabi gunohga botgan emas. Uning fikricha, gunohkor shaharda inson insonning ustidan hukmron, ammo bu hukmronlik vaqtincha - Isoning yerga qayta kelishi - qiyomatgacha davom etadi. Uning

---

[49] Muhiddinova F. O'zbekiston siyosiy va huquqiy ta'limotlari tarixi. T.: TDYuI nashriyoti, 2006. –B.11..

[50] Августин А. О граде Божьем. https://www.civisbook.ru/files/File/Avgustin_ 18-22.pdf (murojaat sanasi: 15.09.2022)

hikmatli so'zlaridan ba'zi namunalar:

"Yaxshi odam qul bo'lsa ham ozoddir;

Zolim kishi shoh bo'lsa ham quldir";

"Adolat yo'q bo'lgan joyda, davlat kichik qaroqchilar to'dasidan boshqa narsa emas";

"Adolatsiz davlat nima? Qaroqchilar to'dasidan boshqa narsa emas";

"Har qanday azob... yo gunohkorlar uchun jazo yoki solihlar uchun sinovdir".

Foma Akvinskiy (1225–1274) yashagan davr katolik cherkovining eng kuchli mavqega erishgan asrlariga to'g'ri keladi. Uning siyosiy qarashlari aks etgan: "Hukmdorlarning boshqaruvlari to'g'risida"[51], "Ilohiyot majmuasi"[52] asarlarida, qolaversa, Aristotelning asarlariga yozgan sharhlarida ilohiyot va falsafa muammolaridan tashqari, huquq, axloq, davlatchilik va iqtisodiyot masalalari ham qalamga olingan. Umuman, F.Akvinskiyning diniy-siyosiy ruhdagi nazariyasi ijtimoiy tengsizlikning xudo tomonidan o'rganilganligi to'g'risidagi g'oyani himoya qilishga asoslangan. Uning ta'limotiga ko'ra, dunyoviy hokimiyat ilohiy hokimiyatning yerdagi ifodasidir. Dunyoviy hokimiyat ilohiy hokimiyat talablari asosida ish ko'rsagina insonlarga yaxshilik va ezgulik olib kelishi mumkin.

"Toki o'zga shaxs irodasiga tobe ekanmiz, xavf-xatardan xoli bo'lishimiz mumkin emas", - degan edi F.Akvinskiy. Xullas, yerdagi davlat doirasida mavjud bo'lishi lozimligi qayd etilgan xalq suvereniteti siyosiy fikr tarixida antik davrdan keyin paydo bo'lgan yangilik nishonasi edi.

O'rta asrlar sxolastikasi ruhida Foma Akvinskiy davlat hokimiyatining uchta elementini ajratib ko'rsatadi: mohiyati, kelib chiqishi, qo'llanilishi.

Hokimiyatning mohiyati, ya'ni boshqaruv tartibi

---

[51] Аквинский Ф. О королевской власти к королю Кипра, или о правлении князей. Социологическое обозрение. 2016. Т. 15. № 2.

[52] Аквинский Ф. Сумма теологии [IX Томов]. https://vk.com/wall-67308657_5491 (murojaat sanasi: 15.09.2022)

(hukmronlik va bo'ysunish) Xudo tomonidan o'rnatiladi; Havoriy Pavelning so'zlarini shunday tushunish kerak: "Ammo mavjud hokimiyatlarni Xudo o'rnatadi". Biroq, bundan, albatta, har bir hukmdor to'g'ridan-to'g'ri Xudo tomonidan qo'yilgan va hukmdorning har bir harakati Xudo tomonidan amalga oshiriladi, degan xulosa chiqmaydi. Shoh zolim, telba bo'lib chiqishi mumkin; u, har bir inson kabi, iroda erkinligi, ya'ni yomonlik qilish qobiliyatiga ega. Bunday hollarda hukmdor hokimiyatining kelib chiqishi va undan foydalanishning qonuniyligi to'g'risidagi hukm qilish cherkovga tegishli. Hatto hukmdorni taxtdan tushirishga olib keladigan hukmni ifodalagan taqdirda ham, cherkov jamiyat hayoti uchun zarur bo'lgan ilohiy hokimiyat tamoyiliga tajovuz qilmaydi.[53]

**2. O'rta asr Sharq Uyg'onish davri Markaziy Osiyo mutafakkirlari siyosiy qarashlari.**

Xalqimiz o'z mustaqilligini qo'lga kiritgach, boy tarixiy merosimizga, ma'naviy qadriyat va an'analarimizga bo'lgan munosabat tubdan o'zgardi. O'tgan davr ichida, Ahmad Farg'oniy, Imom Buxoriy, Abu Rayhon Beruniy, Abu Ali ibn Sino, Mirzo Ulug'bek kabi o'nlab allomalarimizning xalqaro miqyosda o'tkazilgan tavallud sanalari, ularning qadamjolarini obod etish va asrab-avaylash borasidagi ulkan ishlar xalqimizning, ayniqsa, yosh avlodning ma'naviy dunyosini boyitibgina qolmasdan, buyuk o'tmishimizdan meros – bebaho ma'naviy mulkning jahon miqyosida yanada chuqurroq tushunilishi va keng e'tirof etilishiga xizmat qildi.

O'rta asr Uyg'onish davri mutafakkirlari safida o'z siyosiy qarashlari bilan alohida e'tiborga molik bo'lgan, X asrning qomusiy allomasi Forobiy Abu Nasr Muhammad ibn Muhammad ibn Uzlug' Tarxon (870-951) universal bilimlarga ega bo'lgani bois, zamondoshlari "Sharq Aristoteli" deb, ataganlar. U ko'plab fanlarni ilmiy kashfiyotlar bilan boyitdi, turli mamlakatlar

[53] История политических и правовых учений. Учебник для вузов / Под редакцией докт. юрид. наук, профессора О. Э. Лейста. М.: Издательство "Зерцало", 2006. – С.76.

olimlarining falsafiy qarashlarini rivojlantirdi va 160 dan ortiq asar yozdi. Ulardan eng mashhurlari: "Fozil shahar ahli qarashlari haqida kitob", "Siyosat al-madaniya" ("Shaharlar ustida siyosat yurgizish") va "Ilmlarning kelib chiqishi haqida", "Ilmlarning tasnifi haqida" va boshqa asarlar hisoblanadi. Forobiy asarlarining asosiy qismi ko'plab Yevropa va Sharq tillariga tarjima qilingan va hozirgi kunga qadar chuqur tadqiqotlar mavzusi bo'lib kelmoqda. Avvalo, Farobiyning "Ilmlar tasnifi haqida"gi risolasida qayd etilgan ilmlarning quyidagi tasnifini keltirish lozim:

1. Til haqidagi ilm. U yetti bo'limdan iborat bo'lib, gramatika, poetika, to'g'ri yozuv va boshqalarni o'z ichiga oladi.

2. Mantiq. Sakkiz bo'limdan, jumladan: tushuncha, muhokama, xulosa hamda muhokama metodiga taalluqli sillogistika, dialektika, sofistika va boshqalardan iborat besh bo'limni o'z ichiga oladi.

3. Matematika, yetti mustaqil ilm: arifmetika, geometriya, optika, sayyoralar, muzika, og'irlik, mexanika haqidagi ilmlardan iborat.

4. Ilm at-tabiiy va ilm al-ilohiy – tabiiy va ilohiy ilmlar yoki metafizika.

5. Siyosat ilmi (ilm al-madaniy – shahar haqidagi ilm, shaharni boshqarish ilmi), yurisprudensiya (fiqh) va musulmon teologiyasi (kalom).[54] Ushbu tasnifda siyosat ilmi alohida fan sohasi sifatida qayd etilishi katta e'tiborga molik.

Forobiy inson qadr-qimmatini kamsituvchi jamiyatga qarshi chiqadi. "Davlat arbobining hikmatlari" risolasida esa u doimiy urushlar va bosqinchiliklarga asoslanuvchi jamiyatni adolatsiz, johil jamiyat sifatida qoralaydi. Davlat boshlig'i va davlat xizmatchilari boshqaruv san'atini yaxshi bilishlari shartligini qayd etadi.

"Davlatning vazifasi insonlarni baxt-saodatga olib borishdir, – deb yozadi u, bu esa ilm va yaxshi axloq yordamida qo'lga kiritiladi". "Inson tanasini tabib davolaydi, uning ruhini hukmdor deb atalgan davlat arbobi davolaydi[55]", deb yozadi.

---

[54]Forobiy. Fozil odamlar shahri. Mas'ul muharrir Xayrullaev M. –T., 1993. –B.7.

[55] Аль-Фараби, Абу Наср Мухаммад. Социально-этические трактаты. (Пер. с арабского). Алма-Ата, Наука, 1973. –С.172.

Forobiy davlatni yetuk shaxs (ma'rifatli shoh), yetuk xislatlarga ega bo'lgan bir necha shaxslar (aristokratiya) va saylangan shaxslar (demokratiya) yordamida adolatli boshqarish mumkinligini qayd etadi. Uning fikricha, davlatning vazifasi shahar aholisining (Forobiy "shaharni" kamolot va baxtga erishishning zaruriy vositasi, deb hisoblagan) baxtli hayotini ta'minlash va qo'riqlashdan iborat, deb hisoblaydi.

"Fozil shahar odamlari qarashlari" nomli risolasida mutafakkir fozillar shahri hokimining fazilatlari to'g'risida to'xtalib quyidagilarni bayon qiladi: "Bunday shaharga hokim bo'ladigan odam (Allohdan boshqa) hech kimga bo'ysunmasligi kerak. Fozillar shahrining birinchi boshlig'i shu shahar aholisiga imomlik qiluvchi oqil kishi bo'lib, u tabiatan o'n ikkita xislat-fazilatni o'zida birlashtirgan bo'lishi zarur. Fozillar shahri hokimi avvalo to'rt muchali sog'lom bo'lib, o'ziga yuklangan vazifalarni bajarishida biror a'zosidagi nuqson xalal bermasligi lozim, aksincha, u sog'-salomatligi tufayli bu vazifalarni oson bajarishi lozim; (ikkinchidan) bunday shahar hokimi tabiatan nozik farosatli bo'lib, suhbatdoshining so'zlarini, fikrlarini tez tushunib, tez ilg'ab olishi, shu sohada umumiy ahvol qandayligini ravshan tasavvur qila olishi zarur; (uchinchidan) u anglagan, ko'rgan, eshitgan, idrok etgan narsalarini xotirasida to'la-to'kis saqlab qolishi, barcha tafsilotlarini unutmasligi zarur; (to'rtinchidan) u zehni o'tkir, zukko bo'lib, har qanday narsaning bilinar-bilinmas alomatlarini va u alomatlar nimani anglatishini tez bilib, sezib olishi zarur; (beshinchi) u fikrini ravshan tushuntira olish maqsadida, chiroyli so'zlar bilan ifodalay olishi zarur; (oltinchi) u (ustozlardan) ta'lim olishga, bilim, ma'rifatga havasli bo'lishi, o'qish, o'rganish jarayonida sira charchamaydigan, buning mashaqqatidan qochmaydigan bo'lishi zarur; (yettinchi) taom yeyishda, ichimlikda, ayollarga yaqinlik qilishda ochofat emas, aksincha, o'zini tiya oladigan bo'lishi, (qimor yoki boshqa) o'yinlardan zavq, huzur olishdan uzoq bo'lishi zarur; (sakkizinchi), u haq va haqiqatni, odil va haqgo'y odamlarni sevadigan, yolg'onni va yolg'onchilarni

yomon ko'radigan bo'lishi zarur; (to'qqizinchi), u o'z qadrini biluvchi va nomus-oriyatli odam bo'lishi, pastkashliklardan yuqori turuvchi, tug'ma oliyhimmat bo'lishi, ulug', oliy ishlarga intilishi zarur; (o'ninchi), bu dunyo mollariga, dinor va dirhamlarga qiziqmaydigan (mol-dunyo ketidan quvmaydigan) bo'lishi zarur; (o'n birinchi) tabiatan adolatparvar bo'lib, odil odamlarni sevadigan, istibdod va jabr-zulmni, mustabid va zolimlarni yomon ko'ruvchi, o'z odamlariga ham, begonalarga ham haqiqat qiluvchi, barchani adolatga chaqiruvchi, nohaq jabrlanganlarga madad beruvchi, barchaga yaxshilikni va o'zi suygan go'zalliklarni ravo ko'ruvchi bo'lishi zarur. O'zi haq ish oldida o'jarlik qilmay, odil ish tutgani holda har qanday haqsizlik va razolatlarga murosasiz bo'lishi zarur; (o'n ikkinchi), o'zi zarur deb hisoblagan chora-tadbirlarni amalga oshirishda qat'iyatli, sabotli, jur'atli, jasur bo'lishi, qo'rqoqlik va hadiksirashlarga yo'l qo'ymasligi zarur.

Mana shu barcha xislatlarning bir odamda jamlanishi amri mahol, zero bunday tug'ma fazilatlar sohibi bo'lgan odamlar juda kam uchraydi va ular nodir insonlardir. Mabodo fozillar shahrida shunday barkamol inson topilib qolsa, unda yuqoridagi fazilatlardan oltitasi, yoki beshtasi kamol topganida ham, u aql va zakovatda benazirligi tufayli fozillar shahriga rahbarlik qila oladi."[56]

Forobiy: "Fazilatli shahar besh toifadan iborat: fozillar, tilshunoslar, baholovchilar, jangchilar va moddiy ne'matlarni ishlab chiqaruvchilar. Fozillar toifasiga solihlar, donolar va muhim masalalarda fikr yuritadiganlar kiradi. Keyin g'oyalar va aqidalarni yetkazuvchilar va tilshunoslar bor; ular notiqlar, so'z ustalari, shoirlar, sozandalar, ulamolar va shu kabi harakat qiladigan hamda ularning safidan joy olganlardir. Baholovchilar – hisobchilar, muhandislar, shifokorlar, astronomlar va ular kabi harakat qiladiganlar. Jangchilar – askarlar, qo'riqchilar va ular kabi harakat qiladigan hamda ularning safiga kiradiganlar.

[56] Forobiy. Fozil odamlar shahri. Mas'ul muharrir Xayrullaev M. –T., 1993. –B.159.

Moddiy ne'matlarni ishlab chiqaruvchilar - shaharda pul topadiganlar, dehqonlar, chorvadorlar, savdogarlar va ular kabi harakat qiladiganlar."[57]

Abu Ali Hasan ibn Ali Tusiy Nizomulmulk (1018-1092) Sharq tarixi va madaniyatida o'zining 1091-yili yozilgan "Siyosatnoma" (yoki "Siyar ul-muluk") asari bilan o'chmas iz qoldirgan. Davlatchilik siyosatining ildizlari "Siyosatnoma" singari noyob asarlarga borib taqaladi, ulardan oziq oladi. "Temur tuzuklari"da har qanday podshoh va xalq orzu qiladigan, aql-zakovat, valine'mat sohiblari bo'lmish vazirlar to'g'risida so'z yuritilganida, "Siyosatnoma" muallifi Nizomulmulk alohida mehr-muhabbat bilan, har jihatdan namuna qilib ko'rsatiladi. Bunday "Qilich va qalam sohibi" bo'lmish vazirlarni e'zozlashga, qadrlashga da'vat etiladi. Davlat masalasi "Siyosatnoma" ning o'zak tomirini tashkil qiladi.

"Siyosatnoma" yoki "Siyar ul-muluk" asarini olimlar saljuqiylarning siyosiy dasturi sifatida baholaganlar. Asarning asosiy g'oyalari ham shundan iboratki, vazir Nizomulmulk shoh va hokimlarni adlu insofga, sulh va muruvvatga, davlatni oqilona boshqarib, qat'iy qoida va tartib o'rnatishga, amaldorlarni vijdonli, pok, halol va iymonli bo'lishga, mamlakat obodonligi, uning ahli farovonligi, tinchligi va totuvligini ta'minlash uchun harakat qilishga da'vat etadi.[58] Asarda insonni komillikka yetaklovchi jihatlar ham aks etgan. Jumladan, "Insonning komilligi va aqli, uning g'azablanmasligidadir. Agar g'azablansa, g'azabining sababini emas, aqlining g'azabini yengishi kerak"[59] kabi ko'plab pand-nasihatlarni uchratish mumkin.

---

[57] Alfarabi. The Political Writings: "Selected Aphorisms" and Other Texts. Translated and annotated by Charles n. Butterworth. Cornell University Press. 2001. –P.37.

[58] Nizomulmulk. Siyosatnoma (Siyar ul-muluk). Ikkinchi tuldirilgan, qayta ishlangan nashri. - T.: "Yangi asr avlodi", 2008. –B.10..

[59] Bilge Vezir Nizâmülmülk. Konya. 2019. –S.8. https://archive.org/details/bilge-vezir-nizamulmulk-e-kitap/page/1/mode/2up?q=kemmelli (Murojaat sanasi: 28.05.2023)

Donolar aytganlarki, "Bir kishining tadbiri bir kishichalik kuchga ega, o'n kishining qilgan tadbiri o'nta mard kuchiga tengdir va qancha ko'p bo'lsa, shuncha yaxshidir". Bir kishining kuchi ikki kishining kuchidan kam, o'n kishi ilojini topgan ish ham uch kishi tadbiridan kuchli bo'lar."[60] O'rta asrlar uchun davlat boshqaruvida kengashning ahamiyati to'g'risida bildirilgan fikrlar o'z davri uchun ilg'or siyosiy qarash, deb baholashimiz mumkin. XI asr vaziri Nizomulmulkning fikricha, raiyat ahli, zulmu sitam ko'rgan har bir kishi, umuman, norozi bo'lganlar – amaldor va hokimdan tortib to vazir va shohning o'zigacha qabullariga borib, shikoyati yoki maslahatini bayon qilishlari zarur.

Yusuf Xos Hojib (asl ismi Yusuf) (taxm. 1020-1021, Bolosog'un, vafot etgan yili noma'lum) – turkigo'y shoir, mutafakkir, davlat arbobi. "Qutadg'u bilig" dostoni muallifi. Uning hayoti va faoliyati haqida ma'lumotlar beruvchi yagona manbaa ham "Qutadg'u bilig" kitobidir. Ushbu kitobga ko'ra, u zamonasining barcha asosiy ilmlarini atroflicha o'rgangan, arab va fors tillarini mukammal bilgan. Mahmud Koshg'ariy kabi turkiy tilning mavqeini oshirish, uning madaniy-adabiy hayotdan o'ziga munosib o'rin egallashi uchun kurashgan.

Yusuf Xos Hojibning "Qutadg'u bilig" ("Saodatga yo'llovchi bilim", 1069-1070) asari islomiy turkiy adabiyotni boshlabgina bermay, uni yangi taraqqiyot bosqichiga ham ko'tardi. U nafaqat turkiy xalqlar adabiyoti an'analari, balki qardosh xalqlar, jumladan, forsiy adabiyot tajribalarini ham ijodiy o'zlashtirgan holda yaratilgan. "Shohnoma" kabi mutaqorib vaznida yozilgan va "Turkiy Shohnoma" nomi bilan shuhrat qozongan (73 bob, 6520 bayt va to'rtliklardan iborat). Yusuf Xos Hojib asarni Bolosog'unda yozishni boshlagan, Qashqarda yozib tugatgan va qoraxoniy hukmdor Tavg'och Bug'roxonga taqdim etgan. Bug'roxon muallifni taqdirlab, unga "Xos Hojib" ("Eshik og'asi") unvonini bergan. Shundan keyin shoir "Yusuf Xos Hojib" nomi

---

[60] Nizomulmulk. Siyosatnoma (Siyar ul-muluk). Ikkinchi tuldirilgan, qayga ishlangan nashri. - T.: "Yangi asr avlodi", 2008. –B.92..

bilan mashhur bo'lgan.[61]

Yusuf Xos Hojibning "Qutadg'u bilig" asari pandnoma ruhida yozilgan asar. Shuning uchun asar syujetidagi qizil chiziq xoqonga aytilgan pand so'zlari, nasihati, o'tinchi va maslahatidir. Bu esa asardagi axloqiy masalalarni ham batafsil yoritish, ma'naviy komillik yo'llarini ko'rsatish zaruriyatini vujudga keltiradi.

Yusuf Xos Hojib ijtimoiy-falsafiy qarashlarida makiavellizm alomatlari ham uchraydi. Makivellizm siyosiy boshqaruvda qonun va qoidalarni pisand qilmasdan, axloq me'yorlarini chetlab o'tib, faoliyat ko'rsatishga nisbatan ishlatiladi. Ayrim tadqiqotchilar alloma ijodi makiavellizmning aksi ekanini ta'kidlasa-da[62], shoir baytlarida bu haqida boshqa ishoratlar bor. Aftidan bu holat o'z davrining ijtimoiy-siyosiy vaziyatidan, shu bilan birgalikda asarning keng jamoatchilik uchun emas, balki hukmdorlarning xos mutolaasi uchun yozilganidan bo'lsa kerak.[63]

Axloq nafaqat bu o'tkinchi dunyo, balki haqiqiy dunyo uchun ham zarur xislatdir, deydi Yusuf Xos Hojib.

Odam uchun ikki olamda darkor,
Go'zal xulq-atvoru, odob beg'ubor.
Hayo ikkinchidan, rostlik uchinchi,
Bular bilan har zot baxtu sevinchi.[64]

"Qutadg'u bilig"da mamlakat boshlig'i bo'lish uchun kishining tag-tubi, asl-nasli toza, andishali, pokiza xulqli, aql-idroki kuchli bo'lishi, g'aflatda qolmasligi, yolg'on gapirmasligi shart, degan yo'l-yo'riqlar berilgan. Muallifning ta'kidlashicha,

---

61 Yusuf Xos Hojib / https://ziyouz.uz/ozbek-sheriyati/ozbek-mumtoz-sheriyati/yusuf-xos-hojib/ (murojaat sanasi: 10.09.2022)

62 Малабаев С. Дидактико-философские мысли Юсуфа Баласагуни через призму государственного управления новейшей истории Кыргызстана. // Жаҳон туркологиясининг буюк обидаси "Қутадғу билиг" ва уни ўрганишнинг долзарб масалалари халқаро конференция тўплами. - Тошкент, 2020. - Б. 159.

63 Muhamedov A. YUSUF XOS HOJIBNING IJTIMOIY STRATIFIKATSIYA KONSEPSIYASI//Ta'lim fidoyilari. 2022. №. URL: https://cyberleninka.ru/article/n/yusuf-hos-hozhibning-izhtimoiy-stratifikatsiya-konsepsiyasi (Murojaat sanasi: 08.10.2022).

64 Qutadg'u bilig: (Bilim saodati)/Юsuf Xos Hojib, Abduhamid Pardaev tabdili. -Toshkent: Yangi asr avlodi, 2016. - B. 175.

el uchun ikki narsa mustahkam tayanchdir: biri hushyorlik, ikkinchisi adolat. Ikkalasi adolat ildizidir.

Qaysi bek hushyor bo'lsa, elni mustahkamlaydi, yov bo'ynini yanchib, uning ustiga balolar yog'diradi. Qaysi bek Elida to'g'ri siyosat yuritsa, elini yashnatadi. Uning kunlarini yoritadi. Hushyorlik elni orttiradi, g'ofillik elni, beklikni buzadigan yo'ldir. Shuning uchun hushyor bo'lish, yov bo'ynini yanchib tashlash zarur.

Buyuk Sharq allomalari, davlat arboblarining siyosiy-huquqiy ta'limotlari xususida fikr yuritganda, Sohibqiron Amir Temur (9-aprel, 1336. 19-fevral, 1405.) haqida alohida to'xtalishimiz tabiiydir. Chunki tengsiz azmu shijoat, mardlik va donishmandlik ramzi bo'lgan bu mumtoz siymo buyuk saltanat barpo etib, davlatchilik borasida o'zidan ham amaliy, ham nazariy meros qoldirgan. Davlatchilik, ilm-fan, madaniyat, bunyodkorlik, din va ma'naviyat rivojiga keng yo'l ochgan.

Yosh avlod ongiga milliy ma'naviyatimiz an'analarini singdirishda buyuk sarkarda Amir Temurning "Tuzuk"lari, millat nomini yuksaklarga ko'tarishga sarf etilgan hayoti buyuk ibrat timsoliga aylandi. "Tuzuk"larda ifodalangan siyosiy qarashlar o'z davrining oliy siyosiy davlat arbobi tomonidan bayon etilganligi, bu qarashlarning ilmiy, nazariy, amaliy, siyosiy, metodologik ahamiyatini orttiradi. "Tuzuki Temuriy" ("Temur tuzuklari"), "Malfuzoti Temuriy" ("Temurning aytganlari") va "Voqioti Temuriy" ("Temurning boshidan kechirganlari") nomlari bilan atalmish bu asar e'tiborga molik tarixiy manbalar jumlasidan. "Temur tuzuklari"ni bugun jahonning ko'pgina mamlakatlarida, masalan, Sovet Ittifoqi, Angliya, Fransiya, AQSh, Finlandiya, Daniya, Eron, Hindiston, Turkiya, Misr, Yaman kutubxonalaridan topsa bo'ladi. O'z-o'zidan ma'lumki, qaysi bir asar qimmatli, amalda zarur bo'lsa, undan ko'proq nusxa ko'chirilgan. "Temur tuzuklari" ham shunday. U ko'proq sohibi tojlarga kerak bo'lgan[65]".

"Temur tuzuklari" – podshohlarning turish-turmushini va

---

[65] Ahmedov B. "Temur tuzuklari" haqida ikki og'iz so'z. https://e-tarix.uz/milliyat-insholari/212-temur-tuzuklari.html (Murojaat sanasi: 15.09.2022)

axloq-odob me'yorlarini belgilovchi risola. Asar ikki qismdan iborat. Birinchi qismda jahon tarixida mashhur fotih, sarkarda va iste'dodli davlat arbobi sifatida nom qoldirgan Amir Temurning yetti yoshi (1342)dan, to vafotiga (1405-yil, 18-fevral) qadar kechgan hayoti va ijtimoiy-siyosiy faoliyati, aniqroq qilib aytganda, uning Movarounnahrda markaziy hokimiyatni qo'lga kiritish, feodal tarqoqlikka barham berish va markazlashgan davlat tuzish, qo'shni yurt va mamlakatlarni, masalan, Eron hamda Afg'onistonni o'z tasarrufiga kiritish, Oltin O'rda hukmdori To'xtamishxon (1376–1395), butun Yevropaga qo'rquv va dahshat solgan Turkiya sultoni Boyazid-Yildirim (1389–1402) ga qarshi va nihoyat, buyuk Jahongirning Ozarbayjon, Gruziya va Hindistonga qilgan harbiy yurishlari ixcham tarzda bayon etilgan.

Ikkinchi qism Jahongirning nomidan aytilgan va uning toj-u taxt vorislariga atalgan, o'ziga xos vasiyat va pand-nasihatlaridan iborat. Unda davlatni idora qilishda kimlarga tayanish, toju-taxt egalarining tutumi va vazifalari, vazir va qo'shin boshliqlarini saylash, sipohiylarning maoshi, mamlakatlarni boshqarish tartibi, davlat arboblari va qo'shin boshliqlarining burch va vazifalari, amirlar, vazirlar va boshqa mansabdorlarning toju, taxt oldida ko'rsatgan alohida xizmatlarini taqdirlash tartibi va boshqalar xususida gap boradi. Har bir satri bir umr el-yurt, saltanat tashvishi bilan yashagan fidoyi inson, ulkan davlat arbobining keng miqyosdagi o'y-fikrlari, hayot va kurash tajribasi, mushohadasi, ba'zan esa dardli va iztirobli kechinmalari bilan sug'orilgan bu asarda naqadar teran ma'no mujassam ekanini anglash mumkin. Masalan, "Tajribamda ko'rilgankim, azmi qat'iy, tadbirkor, hushyor, mard va shijoatli bir kishi mingta tadbirsiz, loqayd kishidan yaxshiroqdir", "Saltanat ishlarining to'qqiz ulushini mashvarat, tadbir va kengash, qolgan bir ulushini esa qilich bilan bajo keltirish zarur"[66] degan fikrlar bugungi kun

[66] Temur tuzuklari. / A. Temur. – Toshkent: Yoshlar nashriyot uyi, 2018. –B.19. http://samkutubxona.uz/uploads/ko%60rik%20tanlovlar/Temur_tuziklari.pdf (murojaat sanasi: 15.09.2022)

uchun ham dolzarb. "Jahongirlik qilishga kirishganimda, – deb yozadi Sohibqiron, – to'rt narsani xotiramda mahkam saqladim.

Birinchisi - qaysi mamlakatni zabt etmoqchi bo'lsam, to'g'ri tadbir va kengash bilan ish tutdim.

Ikkinchisi – xatoga yo'l qo'ymaslik uchun har bir ishni ko'p o'ylab, sergaklik va ehtiyotkorlik bilan qildim...

Uchinchisi – uch yuz o'n uch asl zotli, shijoatli va aql-farosatli er yigitlarni atrofimga birlashtirdim...

To'rtinchisi – qaysi ishni chorayu, tadbir bilan bitirishning iloji bo'lsa, unda qilich ishlatmadim"[67].

"Pirim menga yozmishlarkim: "Abulmansur (Abulmansur (lug'aviy ma'nosi: zafar, g'alaba qozonuvchi – ulamo va mashoyixlar tarafidan Amir Temurga berilgan faxrli nom.) Temur, saltanat ishlarida to'rt narsaga amal qilgin, ya'ni: 1) (o'zing bilan) kengash; 2) (boshqalar bilan) mashvaratu, maslahat ayla; 3) hushyorligu, mulohazakorlik bilan qat'iy qaror chiqar; 4) ehtiyotkor bo'l. Chunki kengash va mashvaratsiz saltanatni barcha qilgan ishlariyu, aytgan gaplari xato bo'lgan johil kimsaga qiyoslash mumkin; uning so'zlari va qilmishlari boshga pushaymonlik ila nadomat keltirgay. Shunday ekan, saltanatni boshqarishda mashvaratu, maslahat va tadbir bilan ish yuritgin, toki oqibatda nadomat chekib, pushaymon bo'lmagaysan"[68].

Temurning o'z piri Abu Bakr Toyibodiyning "rosti-rasti" ya'ni, "haqgo'y bo'lsang, najot topasan" hikmatini, Ibn Arabshohning yozishicha, Temur o'z tamg'asiga muhr sifatida o'rnashtirgan edi.[69]

Alisher Navoiyning (1441-1501) ijodi ulkan, olti dostonining hajmi 60 000 ga yaqin misrani tashkil etadi. 1483-1485-yillar Navoiy o'z ichiga besh dostonni olgan "Xamsa" asarini yaratgan: "Hayrat ul-Abror" ("Yaxshi kishilarning hayratlanishi"), "Farhod

---

[67] O'sha asar. –B.154.

[68] Temur tuzuklari. Kengashlar va tadbirlar. URL: http://www.temurtuzuklari.uz/uz/clause/1 (murojaat sanasi: 15.09.2022))

[69] Muqimov Z. Amir Temur tuzuklari (tarixiy-huquqiy tadqiqot). Ikkinchi to'ldirilgan nashri. – Samarqand: SamDU, 2008. – B.27.

va Shirin", "Layli va Majnun", "Sab'ai sayyor" ("Yetti sayyora"), "Saddi Iskandariy" ("Iskandar devori"). A.Navoiy siyosiy qarashlarining shakllanishi va rivojlanishini ikki davrga bo'lib o'rganish mumkin. Birinchi davr - uning yoshlik yillaridan to 1476-yilda Husayn Boyqaro hokimiyatidagi vazirlik mansabidan iste'fosigacha bo'lgan vaqtni o'z ichiga oladi[70].

Birinchi davrda A.Navoiy mamlakatda hokimiyat tepasiga adolatli podshoh kelishiga, baxtli jamiyatga erishish mumkinligiga ishonadi hamda uni amalga oshirish uchun kurashadi. Jumladan, u: "...davlat ishi bilan mashg'ul bo'lgan amaldorlik chog'larimda ko'ngil mulkini turli odamlarning hujumi bulg'aladi. Goh amirlik o'rnida o'tirdim va hukumat mahkamasida xalqning arz-dodini so'rdim va goh podshoh yonida vazirlik qildim va menga umidvor nazar bilan qarab turgan elga muruvvat ko'rsatdim", deydi.[71]Navoiy temuriylar saroyiga yaqin bo'lib, do'sti va podshoh Husayn Boyqaroga ta'sir ko'rsata olgan. U mamlakat ijtimoiy hayotidagi siyosiy tarqoqlikka chek qo'yish, taxt uchun ketayotgan qon to'kishlarning oldini olish borasida sa'y-harakatlari kutilgan natijani bermagach, siyosiy faoliyatdan voz kechadi.

Ikkinchi davr esa 1476-yildan boshlab umrining so'nggi kunlarigacha bo'lgan vaqtni qamrab oladi.

Siyosiy faoliyatidagi ikkinchi davrda mutafakkir adolatli davlat, ma'rifatparvar shoh g'oyasini yaratishga kirishadi. Mutafakkir adolatli hukmdor, ya'ni "ahli ma'ni"ga mansub bo'lgan podsholarni ulug'laydi, ijtimoiy-siyosiy hayotda yuz berayotgan nohaqliklar, adolatsizliklarni esa qoralaydi. "Hayrat ul-abror" ("Yaxshilar hayrati") asarida odamlarni ikki guruhga – "ahli ma'ni" va "ahli suvrat"ga bo'lib, ularning har biriga ta'rif

---

[70] Davlatova N. Alisher Navoiyning siyosiy qarashlari. Proceedings of Global Technovation 8 th International Multidisciplinary Scientific Conference Hosted from London U.K. June 30th 2021. https://conferencepublication.com (murojaat sanasi: 15.09.2022)

[71] Qarang: Alisher Navoiy. Mahbub ul-qulub. –Toshkent: G'afur G'ulom nashriyoti, 1983. –B. 12

beradi. Alisher Navoiyning fikricha: “ahli suvrat” toifasidagi kishilar insoniy munosabatlarning faqat shaklu-shamoyiliga e’tibor beradilar. Ularga viqorli bo‘lish, kibrlanish, zebu-ziynatga berilish, o‘zgalarga zulm o‘tkazishdan huzurlanish xosdir. “Suvrat ahli” uchun dunyoni qalban anglash, ezgulik his-tuyg‘ulari butunlay yotdir. Ular insoniy munosabatlarning faqat tashqi ko‘rinishlarini tan oladilar, mohiyat va mazmunga kirib bora olmaydilar. Bu toifadagi kishilar kuchlilar oldida qul, ojizlar oldida zulmkor. Bunday insonlar faqat johil jamiyatni xush ko‘radilar. Asarda u kibr, xudbinlikni qoralab shunday deydi: “Takabburlik - shayton ishi va manmanlik nodon ishi. Takabbur odam barchaga yoqimsiz. Xudbinning hech bir ishi elga ma’qul emas. U o‘z bilimi bilan mag‘rur, ammo bilimdonlar qarshisida esa aybdor. Xudparastlikdan budparastlik yaxshiroqdir”.[72]

Adolatli jamiyatga erishishda nafaqat podshoh odilligi, balki fuqarolar o‘rtasidagi munosabatlar axloqiy bo‘lishi lozimligiga e’tiborni qaratib, “Olamda bo‘lmish har nav odam bilan ko‘rishdim; katta-kichikning fe’lu-atvorini o‘rgandim; yaxshi-yomonning xislatlarini tajribadan o‘tkazdim; yaxshilik va yomonliklarning sharbatini ichib, zahrini totib ko‘rdim. Baxil va pastkashlarning zaxmini, saxovatli kishilarning malhamini ko‘nglim darhol sezadigan bo‘lib qoldi”[73], deydi. Navoiy “Mahbub ul qulub” asarida har xil odamlarning fe’l-atvori va ahvoli, yaxshi fe’l xosiyati va yomon xislat kasofati haqidagi qarashlari asosida jamiyat ijtimoiy munosabatlarining yaxlit nazariy tizimi: “fuqaro – jamiyat – davlat” o‘rtasidagi axloqiy majburiyatlarni umumlashtirishga erishadi.[74]

---

[72] Navoiy A. Ibratli hikoyatlar va xislatli hikmatlar. T., Sano-standart, 2016, -B.135..

[73] Alisher Navoiy. Mahbub ul-qulub. –Toshkent: G‘afur G‘ulom nashriyoti, 1983. –B. 13.

[74] Shakarov O‘.B. Markaziy Osiyo mutafakkirlarining rahbar axloqiga doir qarashlari. Oriental Renaissance: Innovative, educational, natural and social sciences VOLUME 2 | ISSUE 6 ISSN 2181-1784 Scientific Journal. https://oriens.uz/media/journalarticles/120_%D0%8E.%D0%91.%D0%A8%D0%B0%D0%BA%D0%B0%D1%80%D0%BE%D0%B2_861-870.pdf (murojaat sanasi: 15.09.2022)

Alisher Navoiy turli ijtimoiy tabaqa vakillari, manfaat guruhlari o'rtasida ro'y bergan nizolarni bartaraf etishda adolat mezonida turadi va mamlakatda ko'pchilikning Husayn Boyqaro hokimiyatini e'tirof etishlari, boshqaruv tizimida esa unga bajonidil xizmat qilishlariga erishadi. Bu jihatdan Navoiy hokimiyat, avvalo unga ishonchdan tashkil topishi va kuch olishini isbotlaydi.[75]

Zahiriddin Muhammad Bobur (Bobur – taxallusi; to'liq ismi Zahiriddin Muhammad ibn Umarshayx Mirzo) (14-fevral,1483, Andijon; 26-dekabr, 1530, Agra) – o'zbek mumtoz adabiyotining yirik vakili: buyuk shoir, tarixchi, geograf, davlat arbobi, iste'dodli sarkarda, boburiylar sulolasi asoschisi, temuriy shahzoda. Bobur Hindistonda Boburiylar sulolasiga asos solib, bu mamlakat tarixida davlat arbobi sifatida nomi qolgan bo'lsa, serjilo o'zbek tilida yozilgan "Boburnoma" asari bilan jahonning mashhur tarixnavis olimlari qatoridan ham joy oldi. Uning nafis g'azal va ruboiylari turkiy she'riyatning eng nodir durdonalari bo'lib, "Mubayyin" ("Bayon etilgan"), "Xatti Boburiy", "Harb ishi", Aruz haqidagi risolalari esa islom qonunshunosligi, she'riyat va til nazariyasi sohalariga munosib hissa bo'lib qo'shildi.

Xususan, Bobur davlatlar haqida fikr yuritar ekan, ularni ikki turga ajratib ko'rsatadi. Xususan, davlatlar adolatli, markazlashgan davlat hamda adolatsiz, tarqoq davlatlarga bo'linadi.

Hamisha adolatli, markazlashgan davlat tarafdori bo'lgan Bobur, davlatni adolatparvar, ma'rifatparvar podshoh boshqarishi lozim, deb hisoblagan.

Boburning fikricha, qo'sh hokimiyatchilikning salbiy tomoni shundaki, bu har ikki podshohdan birontasi ham davlatni himoya qilish, qo'shinga qo'mondonlik qilishda shaxsiy mas'uliyat va tashabbusni o'z zimmalariga olmaydi. Natijada esa mamlakat dushman tomonidan bosib olinishi mumkin va mamlakatda

---

[75] Ravshanov F. Alisher Navoiyning siyosiy qarashlari. KONSENSUS | CONSENSUS. No2|2020. https://tadqiqot.uz/index.php/consensus/article/view/105/95 (murojaat sanasi: 15.09.2022)

parokandalik hukm suradi. Boburning ta'kidlashicha, qo'sh podshohlik guruhbozlikka, turli fitna-fasodlar avj olishiga, oqibatda esa mamlakatning parchalanib, xonavayron bo'lishiga olib keladi. "...Ushbu asnoda Boqibek manga karrot va marrot aytur erdikim: "Bir viloyatqa ikki podshoh va bir cherikka ikki miri sipoh mujibi tafriqa va vayronliq va sababi fitna va parishonliqdur".[76]

Bobur buyuk faylasuf Abu Nasr Forobiy singari davlat boshlig'iga nisbatan yuksak talablarni qo'ygan va o'zining davlatchilik faoliyatida ham bunga amal qilishga harakat qilgan. "Boburnoma"ning eng nufuzli nusxasini ko'chirgan ismi noma'lum xattot Boburning podshoh sifatidagi quyidagi sakkiz sifati, ya'ni fazilatini aytib o'tgan: "birisi bukim, najhati baland edi; ikkimchisi, himmati arjumand edi; uchimchisi, viloyat olmoq; to'rtumchisi, viloyat saqlamog'; beshumchisi, ma'murlug'; oltinchisi, rafohiyat niyati Tengri taolo bandalarig'a; yettimchisi, cherikni kungli(ni) qo'lga olmoq; sekkizimchisi, adolat qilmoq".[77]

Bobur davlatga, mansabga erishib, manmanlikka berilishni, oddiy mehnat ahlini unutishni qoralagan va amaldor shaxsni kamtarin bo'lishga, inson qadr-qimmatini o'ylab ish ko'rishga chaqirgan:

"Davlatqa yetib mehnat elin unutma,
Bu besh kun uchun o'zingni asru tutma,
Borg'oni kel emdi, yod qilmay, ey do'st,
Borish-kelishingni lutf etib o'ksutma"[78]

Boburning davlatchilik faoliyatining eng asosiy yo'nalishi ham iqtisodiy, ham harbiy jihatdan qudratli markazlashgan davlat barpo qilish va uni mustahkamlash bo'lgan.

U davlat boshlig'i sifatida o'z faoliyatida har doim buyuk bobokalonidan o'rnak olishga, yurt manfaatlarini ko'zlab adolat bilan ish yuritishga harakat qilgan.[79]

---

[76] Bobur Z. M. Boburnoma. -T.:Shark, 2002. –B.103..

[77] O'sha asar. –B.267

[78] Bobur Z. M. Devon. -T.:Fan, 1994. –B.92-93

[79] Xusanbaev O. Zahiriddin Muhammad Boburning davlat boshqaruvi haqidagi qarashlari tahlili. JOURNAL OF LAW RESEARCH. SI-2 (2020) DOI http://dx.doi.org/10.26739/2181-9130-2020-SI-2 (Murojaat sanasi: 28.05.2023)

Leonardo da Vinchining zamondoshi, Mikelanjeloning do'sti, 27 yoshida Florensiya Respublikasining davlat arbobi, tarixchi va shoir, bir qator G'arbiy Yevropa mamlakatlarida elchi sifatida faoliyat ko'rsatgan N.Makiavelli XV asr oxiri va XVI asr boshlarida uzluksiz urushlardan jabr ko'rgan, markazlashgan davlatga ehtiyoj sezayotgan Italiya manfaatlarining ifodachisi edi. Shu nuqtai nazardan uning siyosiy nazariyasi o'z davri talablarini ilgari surganligini unutmaslik lozim.

"Makiavelli va uning ta'limoti tarafdori bo'lgan boshqa mualliflar, – deydi F. Bekon, – u yoki bu vaziyatda odamlar qanday qadam qo'yishlari lozimligini emas, balki, odatda, amalda qanday qadam qo'yishlarini ochiq va to'g'ridan-to'g'ri bayon qilganliklari uchun ham hurmatga loyiqdirlar". Siyosat dunyosini o'rganishda N.Makiavelli tadqiqotning yangi usullaridan foydalandi. Me'yoriy-qadriyatli nazariyaga asoslangan falsafiy yondashuvdan tashqari, bu mutafakkir real siyosiy munosabatlarni kuzatishda empirik usuldan foydalandi. Tarixiy jarayonlarni o'rganish asosida u birinchi bo'lib siyosatni fan sifatida asoslab berdi, siyosiy faoliyatda cherkov axloqi emas, balki foyda va kuch mezon bo'lganligini qayd etdi.

Makiavelli "Hukmdor" asarida respublikani boshqarishning to'g'ri va qulay shakli deb bilsa-da, avvalo, "yangi hukmdor"ning yakka hukmronligi o'rnatilib, u Italiyani birlashtirishi, isloh qilishi va yuksaltirishi, so'ng uning o'rnini respublika yoki boshqaruvning "aralash" shakli (demokratiya, aristokratiya, monarxiya elementlaridan iborat shakl) egallashi lozimligini qayd etadi. Shu tariqa Makiavelli davlatchilikning monarxiyadan respublikaga tomon rivojlanishini oldindan aytib o'tgan.[80]

Fransuz mutafakkiri Jan Boden (1630–1596)ning qarashlari ham muayyan qiziqish uyg'otadi. "Davlat to'g'risida olti kitob" asarida u birinchi bo'lib davlat suvereniteti g'oyasini ilgari surdi, davlat ilohiy tarzda kelib chiqmaganligini ta'kidlab, uning manfaatlari din manfaatlaridan ustun bo'lishi lozimligini va

---

[80] Makiavelli N. Hukmdor. T.: Davr Press, 2018. – B. 6..

vijdon erkinligi o'rnatilishini targ'ib etdi.[81]

Uyg'onish davri siyosiy ta'limotlari siyosiy-huquqiy ta'limotlar rivojining keyingi taraqqiyoti uchun muhim poydevor bo'lib xizmat qildi.

Siyosiy fikr rivoji Yevropadagi davlatlar qurilishi bilan uzviy bog'liq holda bordi. Bu davr namoyandalari unitar mustaqil davlatning kamchiliklarini hisobga olib, siyosiy nazariyani amaliyot bilan bog'liq holda amalga oshirishga harakat qila boshladilar.

Yangi zamon siyosiy fikrining vujudga kelishi va rivojlanishida ingliz faylasufi va siyosat arbobi Jon Lokk (1632 - 1704)ning xizmati benihoya kattadir. U "Hukumat to'g'risida ikki traktat", "E'tiqod chidamliligi haqida", "Davlat boshqaruvi haqida" kabi asarlar yaratdi. U Angliyadagi 1688-1689-yillarda bo'lib o'tgan davlat to'ntarilishidan keyingi ijtimoiy-siyosiy tuzumni ko'radi, kuzatadi va o'z asarlarida yozib qoldiradi. U davlat faoliyatini yangicha tushunish, uning shartnoma asosida fuqarolar hayotiga aralashishini cheklash, inson tabiiy va begonalashmaydigan huquq va erkinliklarining amalga oshirilishini ta'minlash g'oyasini ilgari surdi. "Qayerdaki qonunlar bo'lmasa, u yerda erkinlik bo'lmaydi", "Oliy hokimiyat biron-bir kishidan uning roziligisiz xususiy mulkini ololmaydi. Busiz kishilar tamoman mulkka ega bo'lmaydilar", degan xulosa chiqardi. Jon Lokk konsepsiyasi feodal jamiyat ustidan g'alaba qilgan burjua-dvoryanlar ittifoqining manfaatlarini to'la ifodalar edi, keyin Angliya va boshqa mamlakatlarda ham shuhrat qozondi.

Montesk'e (1689–1755) hokimiyatning bo'linish nazariyasini "aralash idora etish" g'oyasining davomi hisoblab, qonun ustuvorligini qayd etadi. Shu asosda qonun chiqaruvchi, ijro etuvchi va sud hokimiyatlari bir-birlarini to'ldirgan holda

[81] Bodin J. The six bookes of commonweale. A facsimile reprint of the English translation of 1606, corrected and supplemented in the light of a new comparison with the French and Latin texts. The Publisher Cambridge, Harvard University Press. 1962.URL: https://archive.org/details/sixbookesofcommo0000bodi/page/n61/mode/2up (Murojaat sanasi: 28.05.2023)

hokimiyatni saqlab turishlari mumkin, degan xulosaga keladi.[82]

Fransuz ma'rifatparvari J. J. Russo (1712–1778) esa siyosatda fuqarolik konsepsiyasining qat'iy ifodachisi va tadqiqotchisidir. "Individlar davlatni yaratadi yoki ayni paytda individlarning o'zi davlatning mahsulidir", degan fikrni olg'a suradi. Russo uchta tashqi omilni quyidagicha qayd etadi:

Ijtimoiy tenglikni qo'llab-quvvatlab, mulkning jamiyat a'zolariga nisbatan tengsiz taqsimlanishiga qarshi chiqadi.

Siyosiy yaxlitlikni himoya qiladi. Davlatda xususiy hamkorlik bo'lishi mumkin emas, degan g'oyaga tayanadi.

U vakillik hokimiyatini qullik deb hisoblaydi. Bir so'z bilan aytganda, Russo demokratiyaning bevosita shaklini qo'llab-quvvatlaydi.

Angliyalik konservator E. Berk (1729–1797) ta'limotida tabiiy huquqlarni tan olmaslik g'oyasi muhim o'rin tutadi. Uningcha, davlat va jamiyat insonlarning ixtirosi emas, balki tabiiy rivojlanishning natijasidir. Davlatning asosiy vazifasi tartib va qonunni saqlashdan iborat. Hokimiyatning vakillik shaklini qo'llab chiqadi. Berk parlamentga Angliyadagi hokimiyatning haqiqiy shakli sifatida qaraydi va uning faoliyati xalq tomonidan nazorat etilishi mumkin emas, deb hisoblaydi.

Liberalizm va neoliberalizm. Liberalizm (lotincha "Liberalis") – ozod, erkin so'zlaridan kelib chiqqan bo'lib, Yangi davrning birinchi tarixiy g'oyasi sifatida vujudga kelgan. Uning paydo bo'lish tarixi Yevropadagi XVII-XVIII asrlarda bo'lib o'tgan burjua inqiloblari davriga borib taqaladi, ya'ni liberalizm feodal tartiblar va xristian cherkovi hukmronligiga qarshi olib borilgan kurashlar jarayonida siyosiy ta'limot sifatida shakllangan.

Liberalizm ta'limotining asoschilari angliyalik Jon Lokk (1632-1704) va Adam Smit (1723–1790) hamda amerikalik Tomas Jefferson (1743–1826)lardir.

XIX asrda liberalizm Angliyada kuchli rivojlandi. Uning

[82] Montesquieu Sh. The spirit of the laws. New York, Hafner Pub.Co. 1949. URL:https://archive.org/details/spiritoflaws0000mont_y5z1/page/n5/mode/2up (Murojaat sanasi: 28.05.2023)

rivojiga bu yerda Mill (1806–1873), Gerbet Spenser (1820– 1903), keyinroq esa Djon Keyns (1883–1946)lar katta hissa qo'shdilar. Bu ta'limot taraqqiyoti XX asrda "yangi liberalizm" konsepsiyasining paydo bo'lishiga olib keldi.

XIX-XX asrlar davomida liberalizmda ikki oqim shakllandi:

1. Burjua-elitar oqimi – mulkdorlarning manfaat va huquqlarini himoya qiluvchi hamda davlatning ijtimoiy- iqtisodiy munosabatlarga aralashuvini rad etuvchilar. Bu oqim XIX asrning oxirlarigacha nazariyot va amaliyotda hukmronlik qildi.

2. Demokratik yoki ijtimoiy liberalizm oqimi – XIX-XX asrlarda kuchli mavqeni egalladi. Uning mashhur vakillari – M. Veber, siyosatchilar orasida esa Lloyd Djordj, V. Vilsonlar bo'lishgan.

Amaliy siyosatda demokratik liberalizmni AQSh prezidenti F. D. Ruzvelt "yangi kapitalizm" shaklida 1930-yillarda Amerika hayotiga tatbiq etdi. Aynan shu model tufayli 2-Jahon urushida G'arbiy Yevropadagi vayron bo'lgan iqtisodiy hayot qayta tiklandi va liberal-demokratik turmush vujudga keltirildi.

Liberalizm siyosiy tafakkurning g'oyaviy-siyosiy yo'nalishi sifatida, tarixiy taraqqiyot davomida o'z partiyalarini ham vujudga keltirdi:

1828-y. AQSh demokratik partiyasi;

1832-y. Buyuk Britaniya liberal partiyasi;

1884-y. Norvegiya liberal-burjua partiyasi;

1922-y. Italiya liberal partiyasi;

1923-y. Shveysariya liberal partiyasi;

1948-y. Niderlandiya liberal partiyasi, bugun dunyoning eng obro'li liberal partiyalaridir.

Konservatizm ijtimoiy-siyosiy tafakkur ko'rinishi sifatida 1789–1791-yillardagi Buyuk Fransuz inqilobining natijalari va tajribalarining tanqidiy baholari sifatida shakllandi. Ta'limotning asoschisi angliyalik mutafakkir Edmund Berkdir (1729–1797). Shunga ko'ra, klassik konservatizmni Angliyada vujudga kelgan, deyish mumkin. E. Berk 1790-yil yozgan "Fransiyadagi inqilob to'g'risida o'ylar" asarida erkinlik konsepsiyasini himoya qildi,

hatto bunga liberallar ham tan berishdi. Biroq Berkning fikricha, jamiyat hayotida yaxshi natijalarga inqilob orqali emas, balki ijtimoiy-siyosiy institutlarning evolyutsion taraqqiyoti orqali erishiladi.

Konservatizmning asosiy qoidasi shundan iboratki, go'yo inson ongi, aqli, tafakkuri imkoniyatlari cheklanganligi bois, u ijtimoiy jarayonlarning mohiyat va maqsadini to'liq anglashga ojizdir. Ijtimoiy jarayonlar, konservatizm tarafdorlarining fikricha, odamlar taqdirini belgilovchi oliy ilohiy kuch (Yaratuvchi) tomonidan boshqariladi. Biroq inson ongi ham Yaratuvchi bilan birgalikda bu boshqaruvda ishtirok etadi. Real ijtimoiy jarayon esa ijtimoiy institutlar va qadriyatlarda ifodalangan tajriba va xatolar natijasidir. Bu real ijtimoiy jarayonlarni inson ongli ravishda o'ylab topmagan va amalga oshirmagan, shu bois uni radikal tarzda o'zgartirish huquqiga ham ega emas.

Bugungi dunyodagi mashhur konservativ partiyalarga quyidagilarni kiritish mumkin:

Angliya konservativ partiyasi;

AQSh respublikachilar partiyasi;

Xristian-demokratik yo'nalishdagi G'arbiy Yevropa partiyalari;

Kanada konservativ partiyasi;

Avstraliya va Yangi Zelandiya konservativ partiyalari.

Sotsializm – XIX-XX asr siyosiy g'oyalaridagi yo'nalishlardan biri. Bu g'oya XIX asrda ishchilar sinfi manfaatlarining ifodachisi sifatida maydonga keldi.

Sotsializm tenglik, ijtimoiy adolat, umumiy manfaatlarning ustunligiga asoslangan jamiyat haqidagi g'oya sifatida dastavval qadimgi dunyoda paydo bo'lgan. Uning negizida ilk xristian jamoalari qurilgan. Biroq sotsializm yangi davrda T. Mor, T. Kampanella, R. Ouen, Sh. Fur'e, A. Sen-Simon asarlarida nazariy jihatdan ishlab chiqildi va g'oyaviy oqim sifatida shakllantirildi. Keyinroq, XIX asrda sotsializm proletariatning mafkurasi sifatida nemis mutafakkirlari K. Marks va F. Engels tomonidan asoslab berildi va marksizm nomini oldi. Marks ta'limotiga ko'ra,

tenglik va ijtimoiy adolatni kapitalizm emas, balki sotsializm va kommunizm ta'minlaydi. Unga esa inqilobiy yo'l bilan, proletariat diktaturasini o'rnatish orqali dunyoning rivojlangan mamlakatlarida birdaniga o'tiladi.

Hozirgi zamonning obro'li sotsial-demokratik partiyalariga quyidagilarni kiritish mumkin:

1869-y. Germaniya sotsial-demokratik partiyasi;

1871-y. Daniya sotsial-demokratik partiyasi;

1879-y. Ispaniya sotsialistik ishchi partiyasi;

1887-y. Norvegiya ishchi partiyasi;

1889-y. Shvetsiya sotsial-demokratik ishchi partiyasi;

1900-y. Buyuk Britaniya leyboristlar (ishchi) partiyasi va boshqalar.

Jadidchilik XIX asr oxiri va XX asr boshlarida shakllanib, qisqa muddatda ijtimoiy turmushning barcha jabhalarini qamrab ola bilgan ijtimoiy harakat edi. "Jadid" so'zining ma'nosi "yangi" demakdir. U shunchaki "yangi", "yangilik tarafdori" degani emas, balki "yangi tafakkur", "yangi inson", "yangi avlod" singari keng ma'nolarni o'zida mujassam etgan. "Jadid" atamasi Turkiya turklarida ilk marta Sulton Salim 3 hukmronligi (1789–1802) davrida paydo bo'ldi. Avstriyaga elchi qilib yuborilgan Abubakr Ratib afandi shoxga yozgan bildiruvlarida u yerda ko'rgan idora tizimini "nizomi jadid" deb, tushuntiradi.

"Jadid" va "qadim" iboralari keyingi asrlarda maydonga kelgan bo'lsa-da, u mohiyatan eskilik va yangilik, taraqqiyot va turg'unlik o'rtasidagi eski kurash edi. Shu bois, jadidchilik g'oyasining asoschisi Ismoilbek Gasprinskiy (Gasprali) "Yunon qadimchilari ikki ming necha yuz sana muqaddam Suqrotni jadidchilik qabohati bilan ayblab, qatl ettirdilar", – deya yozganida mutlaq haq edi.

Turkistonda jadidchilik harakatining yetakchilaridan biri I.Gasprinskiyning shogirdi Mahmudxo'ja Behbudiy (1875–1919) edi.

Jadidlarning siyosiy qarashlari milliy mahdudlikni rad etar, ular Turkistondagi barcha millat va elatlarni birlashtirishga, jamiyatni har qanday kelishmovchilik va ziddiyatlardan holi

qilishga intilardilar. Mahmudxo'ja Behbudiy bu xususda quyidagilarni yozgan edi: "Turkiston musulmonlariga lozimki, avvalo, qadim va jadid nizo lafzini qo'yib, ittifoq istasak, Turkiston musulmonlari bundagi russiy, yahudiy va boshqalar bilan qo'shilgan xolda, o'z boshlariga Russiyaning bir parchasi hisoblana turgan Turkiston hukmini (hukumatini) ta'sis etsak, o'zimizning majlis-mashvaratimiz (parlament) bo'lsin desak, Turkiston musulmonlari shariat va odatlariga, o'z zakun (Qonun) va dinlariga muvofiq tiriklik qilsinlar. Turkiston yahudiylari, nasroniylari va musulmonlari uchun hammalarining manfaatlarini e'tiborga olaturgon qonunlar tuzilsin. Agarda biz – Turkiston musulmonlari xohlasakki, din va millatimizni... Ittifoq etib, bugundan islohotga qadam qo'ysalar... ziyoli va taraqqiyparvarlarimiz, boy va ulamomiz birlashib, din va millat, Vatan rivoji uchun xizmat etsak... o'zimizdan bora-bora tadrijiy suratda askarlarimiz bo'lsin. Ul milliy askarlarimizning vazifasini, qiyofat va shaklini, libos va maishat tarzini o'zimiz tayin qilurmiz. Mana, bizning oldimizda eng katta ishlar turibdir... Hozirgi ahvolga qaraganda, yana biz musulmonlar, ruslarning fuqarosi va raiyati bo'lgan o'lkadek, alardan dast va rijoga qolurmiz. Koloniya (mustamlaka) qoidasi ila bizni idora eturlarki, bunga o'z ixtilofimiz sabab bo'lur[83]".

Insoniyat tarixining turli davrlariga xos siyosiy fikr, qarash va ta'limotlarni o'rganish natijasida xulosa qilib, Kaliforniya universiteti professori Raymond Garfild Gettell (1881 -1949) "Siyosiy fikr tarixi"ga bag'ishlangan risolasida "...har qanday davrning siyosiy tafakkuri bilan o'sha paytda mavjud bo'lgan haqiqiy siyosiy shart-sharoit o'rtasida yaqin bog'liqlik mavjud bo'ladi. Aksariyat siyosiy nazariyalar odamlar itoatda bo'lgan hokimiyatni tushuntirish va oqlash yoki o'zgarishlarga erishish umidida uni tanqid qilish uchun paydo bo'lgan"[84] deb aytish mumkin.

---

[83] Behbudiy M. Haq olinur, berilmas // Xurriyat. -1917.- №22. Bu haqda qarang: Alimova D. Xaqiqatning tuzish manzili // Tafakkur. -2000. №2. - B. 59

[84] Gettell G.R. History of political thought. Third Impression (Cheaper Edition). London. 1936. –P.4.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar

1. Qadimgi Sharqdagi siyosiy ta'limotlar, ularning o'ziga xos xususiyatlari.
2. Qadimgi Yunoniston va Rimdagi siyosiy ta'limotlar va ularning o'ziga xos xususiyatlari.
3. O'rta asrlardagi siyosiy ta'limotlar.
4. Uyg'onish davridagi siyosiy ta'limotlar.
5. Yangi va hozirgi davrdagi siyosiy ta'limotlar.

# 3-MAVZU: MUSTAQILLIK VA SIYOSIY FANLAR RIVOJIDA YANGICHA SIYOSIY G'OYALAR HAMDA YONDASHUVLAR.

**Reja:**

1. Mustaqillik va jamiyat siyosiy hayotiga hamda siyosiy fanlarda siyosiy g'oyalarga yangicha yondashuv.
2. O'zbekistonda siyosatshunoslik fani shakllanishi va rivojlanishi bosqichlari.

***Tayanch tushunchalar:*** Mustaqillik va siyosiy fanda yangicha siyosiy g'oyalar va yondashuvlar; yangicha siyosiy g'oyalar va yondashuvlarning ma'no-mazmuni; demokratiya va huquqiy davlat qurishga kirishish; yangicha g'oyalarda milliy davlatchilik asoslarining e'tirof etilishi; O'zbekistonda siyosatshunoslik fani shakllanishi va rivojlanishining yangi bosqichi; yangicha siyosiy g'oyalar va yondashuvlar; O'zbekistonning milliy hamda ma'naviy, siyosiy o'ziga xos xususiyatlari, tadrijiy bosqichlari.

**1. Mustaqillik va siyosiy fanlarda siyosiy g'oyalarga yangicha yondashuv hamda prinsiplar.** Siyosiy fanlar jamiyatning siyosiy sohasi, siyosiy hokimiyat, siyosiy institutlar va jarayonlar, davlatchilik hamda demokratik rivojlanishning o'ziga xos indikatori sifatida qadimdan siyosiy taraqqiyoti yuksalgan, ratsionallashib borgan hamjamiyatlarda rivoj topgan. Mamlakatimiz tarixida o'z siyosiy qarashlari va ta'limotlari, davlat arbobi sifatidagi faoliyati bilan jahon va mintaqa xalqlari siyosiy tafakkuriga ta'sir o'tkazgan Abu Nasr Forobiy, Nizomulmulk, Abu Rayhon Beruniy, Yusuf Xos Hojib, Amir Temur, Mirzo Ulug'bek, Alisher Navoiy, Zahiriddin Bobur, Ahmad Donish, Abdurauf Fitrat, Fayzulla Xo'jaev va boshqa bir qator mutafakkir olim hamda siyosiy arboblar yashab ijod etgan. Bu O'zbekiston milliy davlatchiligi va siyosiy tafakkuri merosining boy hamda o'z an'analariga egaligini ko'rsatadi. Ular o'z qarashlarida fozil rahbar,

adolatli jamiyat, podsho hokimiyati, siyosatning falsafiy jihatlari, siyosat va axloq, markazlashgan davlat tuzish, adolatparvar shoh, ma'rifatparvarlik g'oyalari orqali o'zlarining siyosatga, siyosiy hokimiyatga bo'lgan munosabatini bildirgan.

O'zbekiston uzoq yillar davomida sobiq Sovet ittifoqi ta'sirida bo'lgan va mustaqil siyosat olib bormagan hamda siyosatshunoslik mustaqil fan sifatida o'rganilmagan. Siyosatshunos olim K.S.Gadjiev ta'kidlaganidek, totalitar sho'rolar davlati davrida "barcha ijtimoiy fanlar, shu jumladan, siyosatshunoslik ham sovet ittifoqi kommunistik partiyasi va Sovet davlati siyosatining cho'risiga, marksistik-leninistik mafkura va ilmiy kommunizmning o'ziga xos keraksiz qo'shimchasiga aylantirildi"[1]. 1950-yillarga qadar siyosiy tadqiqotlarning mafkuralashtirilishi va partiyaviy xarakter kasb etishi, siyosatshunoslikning burjua fan sifatida tan olinmaganligi, siyosiy bilimlarning esa, tarix, huquqshunoslik, markscha falsafa va boshqa shu kabi siyosiy rejim tomonidan tan olingan fanlar tarkibida rivojlanganligi o'ziga xos "kriptopolitologiya" ("de fakto" siyosatshunoslik)ni paydo qildi.[2]

1955-yilda sobiq Ittifoq Xalqaro siyosiy fan assotsiatsiyasi (IPSA – International Political Science Assosiation)ning Uchinchi Umumjahon Kongressida ishtirok etib, assotsiatsiyaga a'zo bo'lib kirgan. 1960-yildan Sovet davlatshunoslik fanlari Assotsiatsiyasi(Sovet siyosiy fanlar assotsiatsiyasi)[3] faoliyat yurita boshlagan, shunda uning O'zbekiston bo'limi ham mavjud bo'lgan.[4]

---

[1] Гаджиев К.С. Политическая паука: Учебное пособие. М. 1996. –С. 30.

[2] Ильин М. В. Отечественная политология: осмысление традиции // Полит. наука. 2001. №1. URL: https://cyberleninka.ru/article/n/otechestvennaya-politologiya-osmyslenie - traditsii (дата обращения: 30.12.2022).

[3] 1982 йилдан бошлаб Совет сиёсий фанлар ассоциацияси деб атала бошлаган. Қаранг: Воробьев Д. М. Политология в СССР: формирование и развитие научного сообщества. – Полис. Политические исследования. 2004. № 4. С. 169-178. https://doi.org/10.17976/jpps/2004.04.14

[4] Tolipov F. O'zbekistonda politologiya-2.0. XXI asrda O'zbekistonda siyosiy fanlarning taraqqiyoti. Respublika ilmiy konferensiya materiallari to'plami. – Toshkent:, 2019. 228-b.

Rasman siyosatshunoslik fan sifatida sobiq Ittifoqda 1989-yilda tan olinadi. "Qayta qurish" davrida sobiq SSSR Fan va texnika davlat qo'mitasining 1988-yil 4-noyabrdagi 386-sonli "Ilmiy xodimlarning ixtisosliklari nomenklaturasi to'g'risida"gi qarorida ijtimoiy fanlar sohasida "siyosiy fanlar" alohida ajratib ko'rsatilgan va Oliy attestatsiya komissiyasining 1989-yil 25-yanvardagi 1-sonli buyrug'i bilan tasdiqlangan.[5]

Sobiq Ittifoqning barcha Oliy partiya maktablari, shu jumladan, Toshkentdagi Oliy partiya maktabi ham 1990-yildan Siyosatshunoslik va boshqaruv institutlariga aylantirildi. Mamlakatimizdagi ushbu muassasa 1991-1992-yillarda ikki bosqichda birinchi marta "siyosatshunos" mutaxassis bitiruvchilar chiqardi. O'zbekiston Xalq demokratik partiyasi Markaziy Kengashining Siyosatshunoslik va boshqaruv institutini tugatish haqida 1992-yil 18-avgustdagi taklifini inobatga olib O'zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasining 1992-yil 11-sentyabrdagi 427-sonli "Siyosatshunoslik va boshqaruv institutini tugatish to'g'risida"gi qaroriga[6] asosan 1992-yil 15-sentyabrdan xalq xo'jaligini boshqarishning muhim sohalarini mustahkamlash va istiqbolli kadrlar tayyorlash maqsadida tashkil etilgan Siyosatshunoslik va boshqaruv instituti o'z oldiga qo'yilgan vazifalarni bajarmaganligi, Mustaqil O'zbekiston Respublikasi uchun juda zarur bo'lgan diplomatiya xizmati, amaliy sotsiologiya, xalqaro jurnalistika sohasida ishlaydigan mutaxassislar tayyorlash yo'lga qo'yilmaganligi sababli institut yopilgan. Qarorga ko'ra, Oliy va o'rta maxsus ta'lim vazirligi tugatilgan Siyosatshunoslik va boshqaruv instituti talabalari va tinglovchilari kontingentini respublika oliy o'quv yurtlarining ijtimoiy-gumanitar fanlar yo'nalishlari fakultetlariga va bo'limlariga taqsimlangan.

Siyosatshunoslik fanining shakllanishi va rivojlanishida

---

[5] *Шутов А. Ю., Соболев В. А.* Становление политической науки в СССР: к 30-летию официального признания // Диалог со временем. 2020. Вып. 71. С. 28-38. URL: https://roii.ru/r/1/71.3 (мурожаат санаси: 30.12.2022)

[6] O'zbekiston Respublikasi Prezidenti huzuridagi Vazirlar Mahkamasining "Siyosatshunoslik va boshqaruv institutini tugatish to'g'risida"gi qarori. 11.09.1992 yildagi 427-son. URL: https://lex.uz/docs/495366 (murojaat sanasi: 30.12.2022)

O'zbekistonning mustaqillikni qo'lga kiritishi yangi bosqichni boshlab berdi. Bu O'zbekistonning sobiq sovet tizimi o'rnida o'zining siyosiy mustaqilligini qo'lga kiritishi bilan bog'liq siyosiy fan nuqtai nazaridan: mustaqillikka erishish arafasi bosqichi, deb ham nomlanadi va 1989-1991-yillarni o'z ichiga oladi. Bu yillarda O'zbekiston jamiyati siyosiy hayotida ayrim siyosiy islohotlar amalga oshirildi. Xalqimizning milliy urf-odat va an'analari tiklana boshlandi. Navro'z umumxalq bayrami sifatida e'tirof etildi. O'zbekiston davlatining dinga doir siyosati o'zgardi. Diniy qadriyatlar e'tirof etildi. Mamlakatda muhim siyosiy institut hisoblangan Prezidentlik instituti joriy etildi.

"Mustaqillik deklaratsiyasi" va mustaqil O'zbekiston davlatining "O'zbekiston Respublikasining davlat mustaqilligi asoslari to'g'risida"gi qonuni qabul qilindi. Nihoyat 1991-yil 31-avgustda O'zbekiston Respublikasining birinchi Prezidenti Islom Karimov O'zbekiston Respublikasi Davlat mustaqilligini e'lon qildi. 1-sentyabr O'zbekiston Respublikasining davlat mustaqilligi kuni deb e'lon qilindi. 2022-yilda O'zbekiston xalqi mustaqillikning 31 yilligini nishonladi. Mustaqillik tufayli barcha sohalarda bo'lgani kabi siyosatshunoslikning shakllanishi va rivojlanishida ham yangi bosqichni boshlab berdi. Siyosatga, siyosiy institutlar va jarayonlarga, siyosiy madaniyat va mafkuraga qarashlar ham o'zgarib bordi. Uni quyidagi ijtimoiy-siyosiy g'oyalarda va prinsiplarda ko'rish mumkin:

- siyosatning g'oyaviy-mafkuraviy asoslarining o'zgarishi, kommunistik mafkura o'rnida milliy g'oyaga asoslanishi;
- qonun ustuvorligi;
- iqtisodiyotning siyosatdan ustuvorligi;
- inson eng oliy qadriyat;
- davlat manfaatlari ustuvorligi prinsipidan inson manfaatlari ustuvorligi prinsipiga o'tilishi;
- bozor iqtisodiyoti, mulk xilma-xilligining e'tirof etilishi;
- demokratiya va siyosiy plyuralizm;
- ko'ppartiyaviylik prinsipi;
- demokratik saylovlar;

- inson huquq va manfaatlarining ustuvorligi;
- tashqi siyosat va xalqaro munosabatlarda milliy manfaatlarning ustuvorligi;
- siyosatda milliy va umuminsoniy qadriyatlar ustunligi;
- shaxs erkinligining e'tirof etilishi;
- davlat hokimiyati bo'linishi prinsipining e'tirof etilishi;
- siyosiy institutlar xilma-xilligining tan olinishi;
- mafkuralar va fikrlar xilma-xilligi;
- davlat mafkurasidan voz kechilganligi;
- fikr va so'z erkinligi;
- siyosiy uyushmalarni tuzish va a'zo bo'lish erkinligi.

Bu g'oya va prinsiplar O'zbekiston Respublikasining Konstitutsiyasida o'zining me'yoriy-huquqiy asosiga ega bo'ldi. Bu g'oya va prinsiplarning belgilab olinganligi mamlakat taraqqiyotining yangicha asoslarga qo'yilganligini anglatadi.

O'zbekistonda jamiyat siyosiy hayoti, siyosiy munosabatlar va jarayonlardagi o'zgarishlarni quyidagi davrlarga bo'lib o'rganish mumkin:

1. 1991-2000-yillar – O'zbekiston siyosiy hayotida o'tish davri hisoblanadi va mamlakatning mustaqil taraqqiyot yo'liga o'tganligini hamda o'z negiziga tayangan holda rivojlana boshlaganini anglatadi;

2. 2001-2009-yillar – O'zbekiston jamiyat hayoti sohalarini demokratlashtirish bosqichi bo'lib, ikki palatali parlamentga o'tildi, markaziy davlat hokimiyati tizimida nomarkazlashtirish bilan bog'liq islohotlar amalga oshirildi;

3. 2010-2016-yillar – O'zbekistonda demokratik islohotlarni yanada chuqurlashtirish va fuqarolik jamiyatini rivojlantirish konsepsiyasi qabul qilindi.

4. 2017-yildan hozirgi vaqtga qadar siyosiy hayot sohalari va davlat hokimiyati boshqaruvi tizimidagi amaliy islohotlar pragmatik asosga qo'yilganligi bilan ifodalanadi. Harakatlar strategiyasi, Yangi O'zbekiston taraqqiyot strategiyasi asosiy yo'nalishlarini belgilab olinganligi bilan xarakterlanadi. Ushbu islohotlarning tub mohiyati "Xalq davlat idoralariga emas, davlat

idoralari xalqqa xizmat qilishi kerak" degan g'oyada o'z ifodasini topgan.

**2. O'zbekistonda siyosatshunoslik fani shakllanishi va rivojlanishi bosqichlari.** O'zbekistonda siyosatshunoslik fanining shakllanishi va rivojlanishi, institutsionallashuvi, mustaqillik davrida yangi bosqichga ko'tarildi. Siyosatshunoslik butunlay yangi nazariy, g'oyaviy, metodologik, institutsional asoslarda rivojlana boshladi. Bu rivojlanish jarayonini siyosatshunoslik fani institutsionallashuvining quyidagi yo'nalishlarida ko'rish mumkin:

1. Oliy ta'lim muassasalarida 1993-1994-o'quv yilidan boshlab "Ijtimoiy-gumanitar fanlar" blokida siyosatshunoslikni fan sifatida o'qitishning yo'lga qo'yilishi;

2. Siyosatshunoslik va xalqaro munosabatlar sohalarida mutaxassis kadrlarni tayyorlashga ixtisoslashgan yangi kafedralarning tashkil etilishi (1995-yilda Toshkent davlat universitetida (hozirgi O'zbekiston Milliy universiteti) Universitet rektorining 1995-yil 15-fevral № 01-21 buyrug'iga binoan Falsafa fakultetining "Ijtimoiy-siyosiy munosabatlar nazariyasi" kafedrasi negizida soha mutaxassislarini tayyorlovchi "Siyosatshunoslik" kafedrasi[7], 1998-yili Toshkent davlat sharqshunoslik institutida mutaxassis kadrlarni tayyorlovchi "Xalqaro munosabatlar, siyosatshunoslik va huquq" kafedrasi[8], Jahon iqtisodiyoti va diplomatiya universitetida esa xalqaro munosabatlar sohasidagi mutaxassislarni tayyorlovchi kafedralar tashkil etilganligi[9];

3. Davlat va jamiyat hayotining siyosiy masalalarini tadqiq etishga qaratilgan davlat hamda nodavlat ilmiy markazlari faoliyatining yo'lga qo'yilishi (Prezident huzurida Jahon

---

[7] Utamuradov A. O'zbekistonda siyosatshunos kadrlar tayyorlash: holat va vazifalari. O'zbekistonda politologiyaning yangi bosqichi. Respublika ilmiy-amaliy konferensiya materiallari to'plami. – Toshkent: "Complex Print", 2022. 6-b.

[8] Sharq mamlakatlari siyosati va xalqaro munosabatlar kafedrasi. URL: https://tsuos.uz/Sharq-mamlakatlari-siyosati-va-xalqaro-munosabatlar-kafedrasi/ (murojaat sanasi: 30.12.2022)

[9] Указ Президента Республики Узбекистан "О создании Университета мировой экономики и дипломатии" 23 сентября 1992 г., № УП-474. https://lex.uz/acts/169918 (мурожаат санаси: 30.12.2022)

muammolari instituti[10], hukumatga qarashli bo‘lmagan “Ijtimoiy fikr” jamoatchilik fikrini o‘rganish markazi[11]);

4. Davlat hokimiyati organlari uchun rahbar kadrlarni tayyorlash, qayta tayyorlash, malakasini oshirish sohasida faoliyat ko‘rsatuvchi ta’lim muassasalarining tashkil topishi (O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti huzurida Davlat va jamiyat qurilishi akademiyasi[12], Jahon iqtisodiyoti va diplomatiya universiteti qoshida tashkil etilgan Boshqaruv instituti va Diplomatik kurs);

5. Siyosiy fanlar sohasida ilmiy pedagogik kadrlarning tayyorlanishi, ilmiy darajalar beruvchi Ilmiy kengashlar faoliyatining yo‘lga qo‘yilishi (Toshkent davlat sharqshunoslik institutida, Jahon iqtisodiyoti va diplomatiya universitetida, Prezident huzuridagi Davlat va jamiyat qurilishi akademiyasida);

6. Yuqorida sanab o‘tilgan oliy ta’lim muassasalari, ilmiy tadqiqot institutlari, ilmiy markaz va akademiyada siyosiy fanlarga doir ilmiy izlanishlar, tadqiqotlarning asosiy natijalari e’lon qilinadigan ilmiy jurnallarning tashkil etilishi;

7. Siyosatshunoslikka oid o‘quv, o‘quv-uslubiy qo‘llanmalar, darsliklar yaratilishi va boshqalar.

Siyosatshunoslik fani taraqqiyoti jamiyatning siyosiy sohasida davlat mustaqillikka erishib chuqur siyosiy va institutsional o‘zgarishlar, davlat hokimiyati hamda boshqaruv tizimidagi islohotlarni nazarda tutuvchi transformatsion jarayonlarning boshlanishi bilan bir vaqtda kechdi. Jamiyat va davlat kommunistik mafkura prinsiplaridan, maqsadlaridan, partiyaning rahbarlik hamda yetakchilik rolidan voz kechib,

---

[10] O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 29.08.1992 yildagi “O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti huzurida Jahon muammolari institutini tashkil etish to‘g‘risida”gi PF-466-son Farmoni. URL: https://lex.uz/ru/docs/168382 (murojaat sanasi: 30.12.2022)

[11] O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 25.06.1997 yildagi “Huquqiy tarbiyani yaxshilash, aholining huquqiy madaniyati darajasini yuksaltirish, huquqshunos kadrlarni tayyorlash tizimini takomillashtirish, jamoatchilik fikrini o‘rganish ishini yaxshilash haqida”gi PF-1791-son Farmoni. URL:https://lex.uz/docs/226874 (murojaat sanasi: 30.12.2022)

[12] O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 19.04.1995 yildagi “O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti huzurida Davlat va ijtimoiy qurilish akademiyasini tashkil etish to‘g‘risida”gi PF-1097-son Farmoni. URL: https://lex.uz/docs/181694 (murojaat sanasi: 30.12.2022)

totalitar rejim o'rnida demokratik tartibotlarga, prinsiplarga asoslangan mustaqil taraqqiyot yo'lini, mamlakatda dunyoviy, demokratik, huquqiy davlat qurishni belgilab oldi. Davlatning muhim siyosiy institut sifatida bosh islohotchilik roli belgilab qo'yildi. Davlat siyosiy modernizatsiya jarayonlariga kirishar ekan o'z oldida turgan siyosiy hokimiyat, siyosiy institutlarni isloh qilish bilan bog'liq masalalarni yechishi kerak edi. Ana shu zarurat siyosiy hayotni o'rganishga, siyosatshunoslikka, zamonaviy siyosiy bilim, yondashuv va tadqiqotlarga bo'lgan talabni orttirdi.

O'zbekistonda siyosatshunoslikning institutsionallashuvi bilan bog'liq birinchi bosqich 1991-1995-yillarni o'z ichiga oldi. Bu davrda mamlakatimizda siyosatshunoslikning akademik fan, o'quv predmeti, tadqiqot yo'nalishi sifatida nazariy, amaliy, institutsional va boshqa asoslari shakllantirildi. Uning o'ziga xos jihati siyosatshunoslik fani oldin o'qitilgan ijtimoiy-gumanitar fanlar negizida, ularni isloh qilish asosida amalga oshirildi.

1995-yildan boshlab O'zbekiston Milliy universiteti (Toshkent Davlat universiteti)ning Falsafa fakultetida siyosatshunoslik bo'yicha tayanch ma'lumotga ega bo'lgan bakalavr va magistrlarni tayyorlash yo'lga qo'yilishi fan taraqqiyotida keyingi bosqich(1995-2010-yillar)ni boshlab berdi. Yo'nalish bo'yicha kadrlar tayyorlash mamlakatimizdagi yana ikki oliy o'quv yurti Toshkent davlat sharqshunoslik instituti, shuningdek, Jahon iqtisodiyoti va diplomatiya universitetida xalqaro munosabatlar sohasida bo'lajak mutaxassislar tayyorlana boshlandi. O'zbekiston Respublikasi Prezidenti huzuridagi Davlat va jamiyat qurilishi akademiyasida ham davlat hamda jamiyat boshqaruvi yo'nalishida rahbar va boshqaruv kadrlarini tayyorlash yo'lga qo'yildi. Akademiyadagi ta'lim jarayoni rahbar hamda boshqaruv kadrlarining yangi avlodini shakllantirish, yangicha dunyoqarash va rahbarlik ko'nikma, malakalariga ega bo'lgan kadrlarni tayyorlashda muhim o'rin tutdi. Siyosatshunoslik fani taraqqiyoti soha bo'yicha mutaxassis kadrlarni tayyorlashda o'quv jarayonini tashkil etish uchun mutaxassislikka oid siyosiy bilim,

ko'nikma va malakalarni shakllantirishga qaratilgan zamonaviy o'quv uslubiy ta'minot masalasini kun tartibiga qo'ydi.

Bu davrda mamlakatdagi siyosiy jarayonlar, siyosiy tartibotning xususiyatlari ta'sirida siyosatshunoslik fani taraqqiyotida bir qator yutuqlar va kamchiliklar kuzatildi.

*1-diagramma*[13]




1-diagrammada 2010-yilga qadar keltirilgan statistikadan ko'rinib turibdiki, qariyb 50% doktorlik va nomzodlik dissertatsiyalari siyosiy institutlar va jarayonlar ixtisosligi bo'yicha himoya qilingan, boshqa ixtisosliklarda nisbatan dissertatsiyalar kam himoya qilingan. Bu boshqa ixtisosliklar bo'yicha ham dissertatsiyalar himoya qilinishi zarurligini anglatadi.

1995-2012-yillarda birgina O'zbekiston Milliy universiteti (Toshkent Davlat universiteti)da 450 ta bakalavr va 122 ta magistr siyosatshunos kadrlar tayyorlangan.

---

[13] Alimov R.M. O'zbekistonda siyosiy fanlar: muammolar, izlanishlar, natijalar va istiqbollar. O'zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasi huzuridagi Oliy Attestatsiya Komissiyasi Byulleteni. №4. –T.: 2010. 3-b.

*2-diagramma*[14]




2-diagrammada ko'rsatilgan raqamlar sirtdan yaxshidek tasavvur qoldiradi, lekin bakalavrga umumiy "siyosatshunoslik" yo'nalishi bo'yicha diplom berilishi tor doiradagi siyosatshunos kasblar - siyosiy konsalting, siyosiy imijmeyker, siyosiy texnolog, siyosiy tahlilchi, siyosiy spichrayter, siyosiy PR kabi yo'nalishlar bo'yicha qo'shimcha ixtisosliklar belgilamaganligi masalaga boshqa nuqtai nazardan qarashga majbur qiladi.

Bu davrda siyosiy fanlarda internalizm va eksternalizm[15] bilan bog'liq qiyinchiliklar, ya'ni tadqiqotlar va adabiyotlar kontentida xorijiy manbalarga murojaatlarning ko'pligi va milliy siyosiy tafakkur merosiga kamroq e'tibor qaratish yoki aks holatlar, shuningdek, yondosh ijtimoiy gumanitar fanlar metodologiyasiga ustuvorlik berish va siyosiy fanlarga xos metodologiyadan nisbatan uzoqlashish kabi holatlar kuzatildi. Siyosiy fanlar infratuzilmasi to'la shakllanib bo'lgan bo'lsada, sohada fan, ta'lim va amaliyot uyg'unligini ta'minlashda mutaxassis tayyorlovchi kafedralar,

---

[14] Utamuradov A. O'zbekistonda siyosatshunos kadrlar tayyorlash: holat va vazifalari. O'zbekistonda politologiyaning yangi bosqichi. Respublika ilmiy-amaliy konferensiya materiallari to'plami. – Toshkent: "Complex Print", 2022. 6-b.

[15] Тулчинский Г.Л. Три нарратива политической науки: перспективы междисциплинарности политических исследований. ПОЛИТЭКС. 2019. Том 15, № 2 URL: http://hdl.handle.net/11701/16684 (мурожаат санаси: 30.12.2022)

ilmiy tadqiqot muassasalari hamda amaliy siyosiy tahlil bilan shug'ullanadigan markazlar o'rtasidagi aloqalar tizimli yo'lga qo'yilmagan, shuningdek, siyosatshunoslik sohasida faoliyat ko'rsatayotgan ilmiy hamjamiyatlar konsolidatsiyalashmagan edi[16].

Afsuski, O'zbekistonda zamonaviy siyosatshunoslik rivojlanishidagi keyingi bosqich 2010-2019-yillarda murakkab kechdi. Bu bosqichda siyosatshunoslik sohasi bo'yicha mutaxassislar, ilmiy pedagogik kadrlar tayyorlash to'xtatildi va hatto ilmiy fan maqomini yo'qotdi. 2010-yildan siyosatshunoslik yo'nalishi bo'yicha bakalavr va magistr tayyorlash, 2011-yildan boshlab esa siyosiy fanlar bo'yicha fan nomzodligi va doktorlik dissertatsiyasi himoya qilinadigan Ilmiy Kengashlar faoliyati to'xtatildi. 2015-yilning avgustidan oliy ta'lim muassasalarining boshqa yo'nalishlari uchun ham siyosatshunoslik fani o'quv rejadan olindi. Siyosatshunoslik fani bo'yicha AQShda 634 ta, Buyuk Britaniyada 324 ta, Avstraliyada 34 ta, Shvetsiyada 15 ta siyosiy fanlar bo'yicha bakalavrlik dasturi asosida kafedralar va fakultetlar ishlayotgan, bu sohada magistr va doktorlik dissertatsiyalari himoya etilayotgan bir paytda O'zbekistonda bu fan ilm va ta'lim sohasidan chiqarildi. Albatta buning o'ziga xos obyektiv va subyektiv sabablari mavjud.

Siyosatshunoslik, umuman siyosiy fanlarning qayta tiklanishi, uning obro'si va nufuzini joyiga qo'yish Shavkat Mirziyoev mamlakat Prezidenti etib saylanganidan keyin boshlandi.

Oliy ta'lim muassasalarida siyosatshunos ixtisosligi bo'yicha bakalavriat va magistratura ta'limi yopilganidan keyin 9 yil, siyosatshunoslikni fan sifatida o'qitish to'xtatib qo'yilganiga 4 yil to'lganidan keyin O'zbekiston Prezidentining 2019-yil 29-yanvardagi "Siyosiy fanlar sohasida kadrlarni tayyorlash, fundamental va amaliy tadqiqotlar samaradorligini

---

16 Эргашев И., Жураев С. Становление политической науки в Узбекистане. Политическая наука. 2004. №2. С.72-80

oshirish chora-tadbirlari to'g'risida"gi Qarori[17] qabul qilindi[18]. Mazkur qaror siyosiy fanlar sohasida kadrlar tayyorlashni yo'lga qo'yishda muhim ahamiyatga ega bo'ldi. Qarorda ilg'or xorijiy tajriba hamda zamonaviy ta'lim texnologiyalaridan foydalanish asosida siyosatshunoslik fanlari sohasida yuqori malakali kadrlar tayyorlashni ta'minlash, jahon siyosatidagi eng yangi trend va yo'nalishlarni hisobga olgan holda, xalqaro darajadagi ilmiy va ilmiy-pedagogik kadrlarni tayyorlash, "Siyosatshunoslik" fani bo'yicha o'quv jarayonini mazmun jihatdan takomillashtirish maqsadida yangi avlod darsliklari, o'quv qo'llanmalari, o'quv dasturlari va rejalarini tayyorlash masalalari belgilab olindi. Shunga asoslangan holda, O'zbekiston Respublikasi Prezidentining "2021-2022-o'quv yilida O'zbekiston Respublikasining oliy ta'lim muassasalariga o'qishga qabul qilishning davlat buyurtmasi parametrlari to'g'risida"gi 2021-yil 22-iyundagi PQ-5157-son Qaroriga [19] muvofiq, Siyosatshunoslik ta'lim yo'nalishi bo'yicha O'zbekiston jurnalistika va ommaviy kommunikatsiyalar universitetida bakalavriatga 25 ta, Mirzo Ulug'bek nomidagi O'zbekiston Milliy universiteti Ijtimoiy fanlar fakultetida 25 ta, Toshkent davlat sharqshunoslik universitetida bakalavriatga 50 ta, xalqaro munosabatlar va jahon siyosati mutaxassisligi bo'yicha magistraturaga 15 ta, Jahon iqtisodiyoti va diplomatiya universitetida bakalavriatga 50 ta, xalqaro munosabatlar va jahon siyosati ixtisosligi bo'yicha 15 ta, amaliy siyosatshunoslik bo'yicha 15 ta magistr tayyorlash uchun davlat

[17] O'zbekiston Respublikasi Prezidentining «Siyosiy fanlar sohasida kadrlarni tayyorlash, fundamental va amaliy tadqiqotlar samaradorligini oshirish chora-tadbirlari to'g'risida»gi 2019 yil 29 yanvarda qabul qilingan PQ-4139-sonli Qarori. Qonun hujjatlari ma'lumotlari milliy bazasi, 30.01.2019 y., 07/19/4139/2544-son. https://lex.uz/docs/4182353 (murojaat sanasi: 15.12.2021).

[18] Qudratxo'ja Sh.T. Siyosatshunoslikni ta'qiqlagan va rag'batlantirgan davrlar, katta siyosatshunoslar va noto'g'ri tanlangan yo'l haqida. Siyosat. Ijtimoiy-siyosiy jurnal. №1. 2021. 36-bet.

[19] O'zbekiston Respublikasi Prezidentining «2021/2022 o'quv yilida O'zbekiston Respublikasining oliy ta'lim muassasalariga o'qishga qabul qilishning davlat buyurtmasi parametrlari to'g'risida»gi 2021 yil 22 iyundagi PQ-5157-son Qarori. Qonunchilik ma'lumotlari milliy bazasi, 23.06.2021 y., 07/21/5157/0591-son. https://lex.uz/docs/5472291 (murojaat sanasi: 15.12.2021).

buyurtmasi parametrlari belgilandi[20].

Siyosatshunos mutaxassislarni tayyorlash mamlakatimizda ro'y berayotgan chuqur institutsional o'zgarishlarni o'rganishda, tadqiqotchilar demokratlashuv va modernizatsiyalashuv jarayonlarini har tomonlama anglashi, ularda ishtirok etishi, jarayonlarni ilmiy-siyosiy baholay olishi va O'zbekiston siyosiy tizimini takomillashtirish bo'yicha tavsiyalar, takliflar ishlab chiqishida amaliy ahamiyatga ega bo'ldi. Xususan, O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M. Mirziyoyevning 2017-yil 7-fevraldagi "O'zbekiston Respublikasini yanada rivojlantirish bo'yicha Harakatlar strategiyasi to'g'risida"gi PF-4947-sonli Farmonida davlat va jamiyat qurilishi tizimini takomillashtirishning alohida tamoyil sifatida belgilanishi, ushbu vazifani amalga oshiruvchilar, asosan, mana shu yo'nalish mutaxassislari zimmasiga ulkan mas'uliyatni yukladi va siyosatshunos kadrlarni tayyorlashga alohida e'tibor talab etishini kun tartibiga qo'ydi[21]. Shu nuqtai nazardan 2017-2018-o'quv yilidan boshlab siyosiy fanlar ixtisosliklari bo'yicha tayanch doktoranturaga kvotalar ajratildi. Hozirgi vaqtda, respublikamizning oliy ta'lim muassasalarida 23.00.00 – Siyosiy fanlar yo'nalishida Ilmiy kengashlar qayta tashkil etilib, ularda oliy ta'limdan keyingi ikki bosqichli ilmiy darajalar berish tartibi joriy etilganligi munosabati bilan quyidagi ixtisosliklar bo'yicha falsafa doktori (PhD), fan doktori (DSc) ilmiy darajalari olish uchun dissertatsiyalar himoya qilinmoqda:

O'zbekiston Milliy universiteti huzuridagi DSc.03/30.12.2019. Ss.01.08 raqamli Ilmiy darajalar beruvchi Ilmiy Kengash:

23.00.01 – Siyosat nazariyasi va falsafasi. Siyosiy ta'limotlar tarixi va metodologiyasi;

23.00.02 – Siyosiy institutlar, jarayonlar va texnologiyalar;

---

[20] Ergashev I., Abdullaev B. Siyosatshunos kadrlarni tayyorlashda dunyo tajribasi va O'zbekistonning o'ziga xos xususiyatlari. O'zbekistonda politologiyaning yangi bosqichi. Respublika ilmiy-amaliy konferensiya materiallari to'plami. – Toshkent: "Complex Print", 2022. 22-b.

[21] Utamuradov A. O'zbekistonda siyosatshunos kadrlar tayyorlash: holat va vazifalari. O'zbekistonda politologiyaning yangi bosqichi. Respublika ilmiy-amaliy konferensiya materiallari to'plami. – Toshkent: "Complex Print", 2022. 7-b.

23.00.03 – Siyosiy madaniyat va mafkura.

Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti huzuridagi DSc.03/30.12.2019.Ss/Tar.21.02 raqamli Ilmiy darajalar beruvchi Ilmiy Kengash:

23.00.02 – Siyosiy institutlar, jarayonlar va texnologiyalar;

23.00.04 – Xalqaro munosabatlar, jahon va mintaqa taraqqiyotining siyosiy muammolari.

O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti huzuridagi Davlat boshqaruvi akademiyasi huzuridagi DSc.20/13.05.2020.Ss.23.03 raqamli Ilmiy darajalar beruvchi Ilmiy Kengash:

23.00.02 – Siyosiy institutlar, jarayonlar va texnologiyalar.

Jahon iqtisodiyoti va diplomatiya universiteti huzurida:

23.00.04 – Xalqaro munosabatlar, jahon va mintaqa taraqqiyotining siyosiy muammolari.

O‘zbekiston Jahon tillari universitetida:

23.00.02 – Siyosiy institutlar, jarayonlar va texnologiyalar.

Natijada bugungi kunga qadar soha bo‘yicha ilmiy pedagogik kadrlarni tayyorlashda muayyan yutuqlarga erishildi. 2017-2022-yillarda birgina O‘zbekiston Milliy universiteti huzuridagi ilmiy darajalar beruvchi Dsc.03/30.12.2019.Ss.01.08 raqamli Ilmiy Kengashda siyosiy fanlar bo‘yicha 60 dan ortiq falsafa doktori (PhD), 20 ta fan doktori (DSc) dissertatsiyalari himoyalari o‘tkazildi va ilmiy darajalar berildi.

Siyosatshunoslik jamiyat siyosiy hayotini o‘rganishda muhim o‘rin tutadi. Hozirgi zamonda siyosiy hayotda bo‘layotgan o‘zgarishlarni bilish va unga xolis siyosiy baho berishda siyosatshunoslik fanining o‘qitilishi muhim ahamiyatga ega. Siyosatshunos kadrlarga bo‘lgan talab yanada oshib borayotganligini ta’kidlash lozim.

O‘zbekistonda siyosiy fanlarning o‘qitilishi o‘ziga xos murakkab va ziddiyatli davrlarni boshdan kechirdi. Sobiq ittifoq davrida siyosiy fanlarning fan sifatida o‘tilmagani siyosatni tushunishda bir tomonlamalikni shakllanishiga sabab bo‘ldi.

Mustaqillik tufayli O‘zbekistonda siyosiy fanlarni o‘qitishga yangi imkoniyatlar paydo bo‘ldi. Lekin uning rivoji oson kechgan

emas. Bugungi kunda siyosiy fanlarni o'qitish, mutaxassis kadrlar tayyorlash hamda ilmiy pedagogik kadrlar bilan ta'minlash qayta yo'lga qo'yilgan bo'lsada, oliy ta'limning barcha yo'nalishlarida siyosatshunoslikning o'qitilmayotganligi ayrim yoshlarning siyosat hayotni tushunishida bilim, ko'nikma va malaka, siyosiy ong, madaniyat darajalarining yuqori bo'lmasligiga sabab bo'lmoqda.

Siyosiy fanlar bo'yicha ilmiy kengashlarning tashkil etilganligi sohani ilmiy pedagogik kadrlar bilan ta'minlash imkoniyatini bermoqda.

Mustaqillik tufayli siyosiy fanlarga yangicha qarash va yondashuvlar joriy etilib, u yakka davlat mafkurasi ta'siridan xalos bo'ldi. Bu siyosiy fanlarga yangicha mazmun va ma'no bag'ishladi hamda yoshlarni siyosatni tushunishlarida va uni to'g'ri baholashlarida istiqbolli imkoniyatlar ochib bermoqda.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar

1. Siyosiy mustaqillik va mustaqil taraqqiyot yo'li tushunchalarining siyosiy mazmun-mohiyati.
2. Mustaqillik va siyosatga qarashning o'zgarishi.
3. Mustaqillik davrida siyosiy g'oyalar va qarashlardagi o'zgarishlar.
4. Davlat hokimiyati va boshqaruvidagi tub demokratik islohotlar. Inson manfaatlari ustuvorligi prinsipi.
5. Mustaqillik yillarida siyosiy fanlar rivoji va uning o'ziga xos xususiyatlari.

Mustaqil ta'lim uchun mavzular:

1. O'zbekistonda mustaqillik va jamiyat siyosiy hayotining tubdan o'zgarishi.
2. O'zbekistonda jamiyat siyosiy-mafkuraviy asoslariga yangicha qarash va yondashuvlar.
3. Mustaqillik va siyosiy, mafkuraviy plyuralizm prinsipining mohiyati.
4. Bozor iqtisodiyoti va mulk xilma-xilligining ijtimoiy-

siyosiy mohiyati. Iqtisodiyotning siyosatdan ustuvorligi.

5. O'zbekistonda milliy davlatchilik asoslarining tiklanishi.

6. Siyosiy fanlarni o'rganishda milliy va umuminsoniy demokratik qadriyatlarga tayanish.

7. O'zbekistonda siyosiy fanlarni o'qitishda jahon tajribasiga tayanish va siyosiy fanlar yutuqlaridan foydalanish.

8. O'zbekistonda siyosiy fanlarning shakllanishi va rivojlanish bosqichlari.

# 4-MAVZU. SIYOSAT NAZARIYASI. SIYOSIY TADQIQOTLAR METODOLOGIYASI

**Reja:**

1. Nazariya, siyosat nazariyasi tushunchalarining mazmun-mohiyati.
2. Siyosat nazariyasi – siyosiy g'oyalar, nazariyalar, ta'limotlar, konsepsiyalar va qadriyatlar haqidagi fan.
3. Siyosatshunoslikda metod va metodologiya.
4. Siyosatshunoslikning umummantiqiy, nazariy va empirik metodlari.

***Tayanch tushunchalar:*** *Siyosat nazariyasi va metodologiyasi tushunchasi. Siyosiy nazariyalarning shakllanishi va mohiyati. Siyosat nazariyasi – siyosiy g'oyalar, nazariyalar, ta'limotlar, konsepsiyalar va qadriyatlar haqidagi fan. Siyosat nazariyasida nazariya va amaliyot munosabati. Inson "siyosiy mavjudot" ekanligi. Siyosiy nazariyalarda hokimiyat masalasi. Siyosat nazariyasi siyosatshunoslik fanining nazariy asosi ekanligi. Siyosiy nazariyalar metodologiyasi, siyosiy tadqiqotlar metodologiyasi va uning o'ziga xos xususiyatlari. Siyosiy fanlarda tadqiqotlar olib borishning uslublari. Siyosiy tadqiqotlarda nazariy va amaliy bilimlar sintezi. Siyosatning umumiy tahlili va amaliy siyosat tahlili, uning ahamiyati.*

**1. Nazariya, siyosat nazariyasi tushunchalarining mazmun-mohiyati.**

Siyosatshunoslikda nazariya va siyosat nazariyasi o'rtasidagi uzviy bog'liqlikni bilish va farqlash muhim ahamiyatga ega.

Ma'lumki, nazariya - bu arabcha so'z "nazariyyat" shakliga ega, o'zbek tilida "voqea-hodisalar haqidagi umumlashma fikr", "fikrlashga asoslangan bilim" kabi ma'noni anglatadi.[85]

Nazariya - ilmiy bilimning yetuk shakli. Borliqning muayyan jabhasidagi qonuniy va muhim bog'lanishlarni yaxlit holda aks

[85] Rahmatullaev Sh. O'zbek tilining etimologik lug'ati (arab so'zlari va ular bilan hosilalar). Universitet. –T., -B.314..

ettiradi. Nazariyada borliq qonunlari, dunyoda mavjud bo'lgan real voqelik to'g'risida aniq, ishonchli va muvofiqlashtirilgan bilimlar ifoda etiladi. Keng ma'noda biror hodisani talqin etishga yo'naltirilgan qarash, tasavvur va g'oyalar majmui. Tor ma'noda ilmiy bilish, voqelikning ma'lum bir sohasi – muayyan obyektdagi qonuniyatlar va mohiyat bilan bog'langan aloqadorliklar haqida yaxlit tasavvur va bilimlar majmui.[86]

Nazariya – amaliyot sinovlaridan muvaffaqiyatli o'tgan, ma'lum bir tizimga kiritilgan ilmiy qarashlar majmui; tushunchalar va hukmlar kabi voqelikning inson ongidagi in'ikosi. Tushuncha va hukmdan farqli o'laroq, nazariya alohida fikr yoki g'oya emas, balki voqelikning biron sohasi haqidagi g'oyalar tizimidir. Bilimlar g'oyaga, g'oyalar nazariyaga aylanishi uchun quyidagi uch bosqichni bosib o'tadi:

1. Bilishning turli usullari (kuzatish, o'lchash, taqqoslash, eksperiment, modellashtirish) yordamida yangi bilimlar hosil qilinadi. Turli axborotlar bilim darajasiga ko'tariladi.

2. Hosil qilingan bilimlar asosida (analiz va sintez, induksiya va deduksiya, gipoteza) yangi g'oyalar vujudga keladi.

3. Yangi g'oyalar ma'lum bir tizimga solingach (ideallashtirish, formallashtirish, reduksiya va aksiomalashtirish), yangi nazariyaga aylanadi. Neopozitivizmning vakili B.Rassel biluvchi subyektni ikkiga ajratadi: 1) tabiiy hodisalar tadqiqot etilganda tadqiqotchi-subyekt bilish jarayonida butun insoniyat nomidan va uning vakili sifatida qatnashadi. Bunday sharoitda subyekt tomonidan qilingan kashfiyotlar yoki chiqarilgan xulosalar butun insoniyatning manfaatlariga mos kelganligi uchun haqiqat, deb e'lon qilinadi. 2) ijtimoiy hodisalar o'rganilayotgan jarayonda esa, subyekt butun insoniyat nomidan qatnasha olmaydi, balki u birinchi navbatda o'z sinfi, millati, dini, mintaqasi, mamlakati, irqi va hokazolarning manfaatlarini himoya qilib, haqiqatning obyektivligiga putur yetkazadi, deb hisoblaydi. B.Rassel ijtimoiy

[86] Falsafa: ensiklopedik lug'at/O'zR FA, I. Muminov nomidagi falsafa va huquq in-ti. -T., "O'zbekiston milliy ensiklopediyasi" Davlat ilmiy nashriyoti. 2010. –B. 204

voqelikni bilishning yagona mezoni umuminsoniy manfaatlarga mos tushishlik darajasi, deb ko'rsatadi. U subyekt ijtimoiy hodisalarni o'rganayotganda birinchi navbatda umuminsoniyat manfaatlarini himoya qilish va umuminsoniyatning vakili sifatida bu jarayonda qatnashishi zarurligini ta'kidladi.[87]

**Siyosat nazariyasi** o'ziga xos ma'no-mazmunga ega. Har bir fanda bo'lgani kabi siyosat nazariyasi ham ilmiy jamoalar yoki alohida siyosatchilar va mutafakkirlar tomonidan ishlab chiqilgan siyosiy bilimlar sohasidagi asosiy g'oyalar tizimi. Siyosiy nazariyaning amaliyot bilan aloqasi, uning amaliyotga mosligi hal qiluvchi ahamiyatga ega.[88]

Siyosat nazariyasi siyosatga doir tushunchalar, kategoriyalar bilan bog'liq akademik masalalarni hal qilishga intiladi, siyosatdagi qonuniyatlar va rivojlanish istiqbollarini o'rganib, bashorat qiladi.

Siyosat nazariyasi - tayyor, o'zgarmas, mutlaq haqiqatlar, qotib qolgan aqidalar, qoida va xulosalar yig'indisidan iborat emas. U o'z tabiatiga ko'ra, rivojlanib boruvchi fandir. Bu fan o'zgarayotgan siyosiy voqelik bilan, zamonaviylashayotgan siyosiy tizimlar, institutlar bilan ish ko'radi, yangidan - yangi qoida va xulosalar bilan boyib boradi.

Har qanday fan kabi siyosat nazariyasi ham muayyan funksiyalarni, avvalo, nazariy bilish funksiyasini bajaradi. U siyosiy voqelik, davlatlarning rivojlanishi haqida fundamental bilimlarni, tasavvurlarni berishga qaratilgan. Siyosiy fan mavjud siyosiy tuzilmalar faoliyatini, ularni yangidan tashkil etilish tamoyillarini nazariy aks ettiradi. U siyosiy tizimlarning, davlat institutlari va ijtimoiy - siyosiy tashkilotlarning o'rnini, funksiyalarini, ularning o'zaro munosabatlarini tushuntirib beradi. Bu bilan siyosiy fan davlat va jamiyat hayotini nazariy bilish qo'llanmasi bo'lib xizmat qiladi. Siyosat nazariyasi siyosiy hodisalar va jarayonlarni nafaqat izohlab tushuntiradi,

---

[87] Falsafa qomusiy lug'at. Nazarov Q. rahbarligi ostida. –T., 2004. –B.294.

[88] Халипов В.Ф., Халипова Е.В. Власть. Политика. Государственная служба. Словарь. - М.: Лучь, 1996. -С.94..

balki ularni oqilona tanqidiy baholaydi. Bunda uning baholash ekspertlik funksiyasi o'z ifodasini topadi. Mazkur fan siyosiy tizimni, institutlarni, xulq-atvor va voqealarni sinfiylik nuqtai nazaridan emas, balki umuminsoniy qadriyatlar, ijtimoiy ehtiyojlar asosida baholaydi.

Siyosiy nazariya ijtimoiy-siyosiy voqelikni faqat izohlash, tushuntirish haqidagi fan bo'lmay, balki uni baholash haqidagi fandir. U bashorat qilish funksiyasini ham ado etadi: U jamiyatning sotsial va siyosiy sohalarda obyektiv qonuniy-tendensiyalarini bilish, real ijtimoiy vaziyatni, uni belgilovchi ziddiyatlarni va ijtimoiy kuchlar nisbatini tahlil etish asosida voqealarning qaysi tomonga rivojlanish variyantini oldindan bashorat qiladi. Qanday yakunlanishidan qat'iy nazar, shuni ta'kidlash joizki, jamiyatning siyosiy hayoti muayyan qonunlar asosida kechadi. Bu qonunlar siyosiy hodisalarning umumiy aloqadorligini, siyosiy hayot ishtirokchilarining o'zaro munosabatlarini ifodalaydi.[89]

**2. Siyosat nazariyasi – siyosiy g'oyalar, nazariyalar, ta'limotlar, konsepsiyalar va qadriyatlar haqidagi fan.**

Siyosat nazariyasi keng ma'noda siyosatshunoslikda hokimiyatning mohiyatini, siyosiy faoliyatning mazmuni va xususiyatlarini ochib berishga qaratilgan bilim sohasidir. Siyosat nazariyasining asosiy vazifalari qatorida: o'rganiladigan muammoni bayon qilish; tadqiqot chegaralarini aniqlash; g'oyalarni rivojlantirish yo'nalishini ishlab chiqish; siyosatshunoslikda tadqiqotlarning turli paradigmalari o'rtasida ham farqlarni, ham umumiy asoslarni topishga imkon beradigan fikr almashish uchun shart-sharoitlar yaratadi.

Siyosat nazariyasining maqomi va tabiati haqidagi bahslar 1940-1950-yillarda boshlangan, undan oldin siyosiy fikr tarixi, davlat va uning institutlarini o'rganish bilan bog'liq bo'lgan siyosat nazariyasi to'g'risida tasavvur mavjud bo'lgan. Shu davrda siyosat nazariyasining asosiy vazifasi davlatni va bu masala bo'yicha mavjud nuqtai nazarlarni tarixiy hamda qiyosiy

---

[89] Yusupova G.X., Jabborov X.J., Qosimova X.X. Siyosat nazariyasi. Darslik. Toshkent. 2003. 8-bet.

o'rganish bo'lgan[90]. Siyosat nazariyasi bevosita siyosiy mafkuralar bilan bog'liq bo'lib, davlatni to'g'ri boshqarish haqidagi ta'limot sifatida tushunilgan.

Siyosatshunoslik metodologiyasiga oid adabiyotlarda "siyosat nazariyasi" tushunchasining bir qancha talqinlari mavjud. Avvalo, siyosat nazariyasining siyosiy tafakkur tarixi bilan aynanlashtirilishini qayd etish lozim. Hozirgi va o'tmishdagi siyosiy mutafakkirlarning qarashlari, siyosiy mafkuralar yig'indisi, siyosat nazariyasi sifatida qaraldi. Siyosat nazariyasiga nisbatan bu nuqtai nazar o'tgan asrning ikkinchi choragidagi "bixevioristik inqilob"gacha hukmron bo'lib qoldi, ammo ko'plab olimlar hatto zamonaviy davrda ham unga amal qilmoqdalar.

Siyosiy fan jamiyat haqidagi fanlarning barcha kategoriyalaridan: sivilizatsiya, jamiyat, xalq, erkinlik, huquq, madaniyat, inqilob, evolyutsiya, mentalitet kabilardan foydalanadi. Bu kategoriyalar siyosat va siyosiy munosabatlarga aloqador ekanligi bilan bog'liqdir. Siyosat nazariyasiga chegaradosh fanlarning kategoriyalari ham ushbu fan doirasida keng qo'llanadi. Jumladan, huquqiy davlat, xususiy mulk, fuqarolik jamiyati, ijtimoiy qatlamlar, ijtimoiy guruhlar, ijtimoiy fikr, ixtilof – siyosiy fanda tez-tez qo'llanadigan tushunchalar sirasiga kiradi. Siyosat nazariyasining o'ziga xos kategoriyalari siyosat, siyosiy hokimiyat, siyosiy hayot, siyosiy tizim, siyosiy tartibot, siyosiy manfaat, siyosiy faoliyat, legitimlik, siyosiy elita, siyosiy yetakchilik, siyosiy ong, siyosiy mafkura, siyosiy psixologiya, siyosiy jarayon, siyosiy ixtiloflar, siyosiy zamonaviylashuv kabilardir.

Siyosat nazariyasi paradigmalari. Asrlar davomida olimlarning dunyo haqida to'plagan bilimlari saralanib, alohida yondashuvlarni tashkil etgan. XX asr boshida amerikalik fizik olim T.Kun ana shu saralangan yondashuvlarni nomlash uchun "paradigma" terminini kiritgan. Unga ko'ra, paradigma

[90] Smith M. Introduction: The Domain of Political Science // Political Science Quarterly. 1886. № 1. Pp. 1-8. URL: https://archive.org/details/jstor-2139299/page/n7/mode/2up (Мурожаат санаси: 09.01.2023)

- o'rganilayotgan masalani qo'yish va hal qilishning o'ziga xos mantiqiy modeli. Siyosatda paradigma ilmiy tahlil yo'nalishini belgilaydi, tadqiqotchi uning asosida muayyan tamoyil va belgilarga suyanib real faktlarni to'playdi, umumlashtiradi, bashorat qiladi. Siyosat murakkab va ko'p qirrali hodisa bo'lganligi uchun uni o'rganishda turlicha yondashuvlar qo'llanadi. Ularning ayrimlari siyosat nazariyasida ahamiyatga ega. Shartli ravishda teologik, tabiiy, ijtimoiy va rasional-tanqidiy paradigmalar ajratiladi. Ularga muvofiq ravishda siyosat ilohiy, tabiiy, ijtimoiy, siyosiy omillar orqali tushuntiriladi.

1. Teologik paradigma – dunyoni va siyosatni ilohiy talqin etgan. Aslida siyosat ilk shaklida teologik (ilohiy) tarzda anglangan. Sharq madaniyati uchun, xususan, O'rta Osiyo xalqlari mentaliteti uchun siyosatni, hokimiyatni ilohiy anglash xususiyatlari hali ham uchrab turadi. Bu yurtboshi bilan xalq o'rtasida asrlar davomida kuzatilib kelinayotgan birdamlikda, hukmdor xalq nazarida, adolat timsoli ekanligida namoyon bo'ladi. Bugungi kunda bu paradigmani eskirgan, deb qarab bo'lmaydi.

2. Tabiiy paradigmalar siyosatning mohiyatini doimiy, o'zgarmas tabiiy omillarning inson va jamiyatga ta'siri orqali tushuntirishga harakat qilgan. Bularga geografik muhit, insonning biologik, fiziologik xususiyatlari, ruhiyat kiradi. Shunga ko'ra, tabiiy paradigmalarning quyidagi ko'rinishlarini ajratib ko'rsatish mumkin.

1) Geografik paradigma – geografik, geostrategik, ijtimoiy - siyosiy, harbiy, demografik, iqtisodiy va boshqa omillarni o'zaro bog'liqlikda tahlil qilishga qaratilgan. Unda davlat siyosatining ushbu omillari mintaqa yoki dunyodagi kuchlar nisbati nuqtai nazaridan tahlil qilinadi. Hozirgi dunyoda geografik paradigma har bir davlat siyosatining muhim yo'nalishini tashkil etadi. Negaki, har qanday xalqaro siyosat subyekti - hududi, geografik joylashuv xususiyatlari, kommunikatsiyalar holati, qazilma boyliklari, iqlimi, hosildor yerlari kabi omillarga ko'ra baholanadi.

2) Biosiyosat paradigmasi – XIX asrda yashagan olimlar

S.Q.Lambrozo, M.Nordau konsepsiyalariga asoslanib, hukmron sinfga mansublik inson tabiati, genlarida belgilangan bo'ladi, degan qoidaga tayanadi. Hozirgi vaqtda u biologiya, ekologiya va evolyutsiya falsafasining uyg'unligini tashkil etadi. Biosiyosat tarafdorlari odamlarning kelib chiqishi, fiziologiyasiga asoslanib, odamlarning xulq-atvorlarini oldindan aytib berish va siyosiy xatti-harakatni ham bashorat qilish mumkin, deb hisoblaydilar, siyosiy faoliyatga jins, yosh, temperament ta'sirini o'rganadilar. Masalan, feminizmda asosiy e'tibor obyekti siyosiy xulq- atvordir.

3) Psixologik paradigma tarafdorlari ruhiyatning siyosiy xulq-atvorga ta'siri tahlilidan 1960-yillarda siyosiy tarixga ruhiyatning ta'siri masalalariga o'tishdi. Siyosiy hayotga keng ijtimoiy qatlamlar faoliyatidagi yashirin sabablar ta'sirini, masalan, urush va tinchlik sabablari, ijtimoiy fikrda ayrim stereotiplar turg'unligi sabablarini, terrorizmning ommaviy - ruhiy asoslari va shu kabi masalalarni chuqur o'rganadi.

3. Ijtimoiy paradigma – siyosatni ijtimoiy omillar bilan tushuntiradi va tahlil qiladi. Ya'ni siyosatda qaysidir boshqa ijtimoiy asos belgilovchi ta'sirni o'tkazadi, degan fikrga asoslanadi. Bunday ta'sir manbalari turli yondashuvlarda turlicha. Masalan, iqtisodiy paradigmada iqtisod siyosatni belgilaydi. Huquqiy paradigmaga ko'ra huquq - siyosatni belgilaydi; kulturologik paradigmada - siyosatni madaniyat belgilaydi va h.k.

4. Ratsional-tanqidiy paradigmalar - siyosatni uning ichki xususiyatlari, elementlari, sabablari bilan izohlashga urinadilar. Xususan, nemis olimi R.Darendorf siyosatning asosida ixtilof yotadi va uni ixtiloflarni hal qilish vositasi sifatida tushuntirish zarur, deb hisoblaydi. Ixtiloflarni faqat o'z vaqtida aniqlash, institutsionallashtirish va hal qilish lozim.

Siyosat nazariyasi insoniyat taraqqiyotining turli davrlari va bosqichlarida o'ziga xos milliy va umuminsoniy shakllar hamda ko'rinishlarda namoyon bo'ladi. Bu fan mamlakat siyosiy hayotida ro'y berayotgan o'zgarishlarni chuqur va har tomonlama tahlil qilish asosida o'zi ham o'zgarib boradi.

Masalan: "Davlat nazariyasi", "Davlat hokimiyati bo'linishi

nazariyasi", "Inson erkinligi", "Demokratiya nazariyasi", "Hokimiyat nazariyasi", "Elita nazariyasi", "Siyosiy yetakchilik".

Siyosat nazariyasi, birinchidan, siyosiy nazariyalar, siyosiy manfaatlar, qarashlar, konsepsiyalarning shakllanishi, amal qilishi va rivojlanish qonuniyatlarini o'rganadi.

Ikkinchidan, siyosiy hokimiyatning shakllanishi, amal qilish va o'zgarish xarakteri hamda uning mazmuni bilan bog'liq qonuniyatlarni ochib beradi.

Uchinchidan, siyosiy jarayonlarning amal qilish va rivojlanish qonuniyatlari to'g'risida muayyan qarashlarni, konsepsiyalarni ilgari suradi.

*Siyosat nazariyasining funksiyalari:*

Metodologik funksiyasi – siyosiy fanlarning xulosalari shu sohaga doir boshqa fanlar uchun metodologik asos bo'lib xizmat qiladi.

Nazariy bilish funksiyasi – siyosat, uning jamiyatdagi o'rni haqidagi bilimlarni shakllantiradi.

Dunyoqarash funksiyasi – siyosiy voqelikni tushunish va unga munosabatni shakllantiradi.

Regulyativ funksiyasi – siyosiy bilimlarni egallash orqali muayyan siyosiy bilim, siyosiy ong va siyosiy xulq atvor normalarini shakllantiradi.

Bashorat qilish funksiyasi – siyosiy jarayonlar rivojlanishining tendensiyalarini o'rganish orqali u to'g'risida ilmiy xulosalar, ilmiy bashoratni amalga oshiradi.

Aksiologik funksiyasi – siyosiy hayot, institutlar va jarayonlarga baho beradi.

*Zamonaviy siyosiy konsepsiyalar va nazariyalarning klassifikatsiyasi, siyosiy nazariyalar, siyosiy voqelikning darajasiga ko'ra:*

umumbashariy va xalqaro hayot to'g'risidagi;

jamiyat yoki mintaqa darajasidagi;

jamiyatning siyosiy sohasi darajasidagi konsepsiyalardir.

*Jamiyat siyosiy tizimini tashkil etuvchi muhim tizim osti konsepsiyalar:*

Muayyan (xususiy) siyosiy hodisalar to'g'risidagi

konsepsiyalar;

*G'oyaviy mafkuraviy sohaga yo'naltirilgan konsepsiyalar:* liberal; konservativ; sotsial-reformistik; marksistik; anarxistik.

*G'arb siyosiy fanining falsafiy-sotsiologik asoslari:*

pozitivizm (O.Kont, G.Spenser);

bixeviorizm (Ye.Torndayk, G.Uolles, U.Lippman, Ch.Merriam);

pragmatizm (Ch.Pirs).

*Zamonaviy siyosiy nazariyalar rivojlanishining evolyutsiyasi:*

1. Zamonaviy siyosiy fanning qaror topishi (XIX asr oxiri – XX asr 40-yillari so'ngigacha); Asosiy e'tibor siyosiy hokimiyat muammosi, uning ijtimoiy asoslarini tadqiq etishga qaratilgan (Elita nazariyasi – G.Moska, V.Pareto, hokimiyatning psixologik nazariyasi – G.Lassuel).

2. Siyosiy tadqiqot sohalarining faol kengayishi (XX-asr 40-yillari oxiridan – 70-yillarning ikkinchi yarmiga qadar); Siyosiy hayotni liberallashtirish, demokratiya, davlatning ijtimoiy siyosati masalalariga e'tibor qaratildi (Demokratiyaning plyuralistik nazariyasi – R.Dal, Ishtirok demokratiyasi nazariyasi – K.Makferson, Dj.Volf, B.Barber).

3. Siyosiy fan taraqqiyotida yangi paradigmalarni qidirish. (XX-asr 70-yillari o'rtalaridan hozirgi davrgacha). G'arb jamiyati taraqqiyotining zamonaviy bosqichiga xos nazariyalar va hokimiyat konsepsiyalarining asoslanishi (Axborot jamiyati konsepsiyasi – O.Toffler, Postindustrial jamiyat konsepsiyasi – A.Bell, R.Aron, Z.Bzejinskiy).

*Hozirgi zamon g'arb siyosatshunosligining asosiy maktablari:*

Ingliz-Amerika maktabi (Siyosiy modernizatsiya, siyosiy ixtiloflar, barqarorlik va tashqi siyosat masalalarining ishlab chiqilishi).

Fransuz maktabi (Siyosiy rejimlar tipologiyasi, legitimlik, jamiyatning siyosiy partiyaviy tuzilishi masalalarini o'rganish).

Nemis maktabi (Siyosiy tizimlarning qiyosiy tahlili, fuqarolik jamiyati va huquqiy davlat masalalarini tadqiq qilish).

**3. Siyosatshunoslikda metod va metodologiya.**

Metodologiya – 1) biron fanda tatbiq etiladigan tadqiqot usullarining majmui; 2) ilmiy bilish va dunyoni o'zgartirish metodi haqidagi ta'limot. Ilmiy bilim metodlarining nazariy asosi rivojlanib borayotgan fanning ehtiyojlari taqozosi bilan yuzaga kelgan bo'lib, u tabiat, jamiyat va inson ongining murakkab hodisalarini to'g'ri, obyektiv talqin etishga, fanning tabiiy aloqalarini ochishga imkon beradi. Ilmiy bilish masalasida "usul muammosi" bilan qadimgi davrda Arastu shug'ullangan. Birinchi marta fanni "usul tizimi" asosida o'rganish masalasini F.Bekon ilgari surgan. R.Dekart va I.Kantlar ham bu masalaga alohida e'tibor qaratganlar. F.Gegel metodologiyaga muhim hissa qo'shdi. U birinchi bo'lib falsafiy metodning o'ziga xos xarakteriga, uning aniq fanlar metodlaridan farq qilishiga va bu metodlardan iborat emasligiga e'tibor bergan edi.[91] Fan tarixida metafizik, dialektik va sinergetik metodologiyalarni ajratib ko'rsatish mumkin.

Metod – (yunon tilida tadqiqot usuli, bilim, nazariya, ta'limot) keng ma'noda, har qanday natijaga erishish, muayyan faoliyatni amalga oshirish, muayyan muammolarni hal qilishning ongli usuli. Metod jamiyat va madaniyatdagi kognitiv va amaliy faoliyatning eng xilma-xil turlarida aniq amalga oshirilgan, ifodalangan va boshqariladigan ideal rejaga asoslangan muayyan harakatlar ketma-ketligini nazarda tutadi.[92]

Metod – maqsadga erishish, muayyan muammoni hal qilish yo'li; voqelikni amaliy yoki nazariy rivojlantirish (idrok etish) usullari yoki operatsiyalari majmui.

Metod – biror obyektni, obyektiv haqiqatni topish maqsadida tadqiq etishning qoida va usullari tizimi.

Metod metodikada konkretlashadi. Metodika daliliy materiallarni yig'ish va saralash vositasi, aniq faoliyat turidir. U metodologik tamoyillardan farq qilsada, ularga asoslanadi.

Metodika – hal qilinayotgan muammoni o'rganish bilan bog'liq usullar majmuasiga asoslangan tashkiliy hujjat; uslubiy

[91] Falsafa: qomusiy lug'at (Tuzuvchi va mas'ul muharrir Q. Nazarov). – T.: "Sharq nashriyot-matbaa aksiyadorlik kompaniyasi Bosh tahririyati. 2004. 321-bet.

[92] Сводный словарь по политологии. URL: https://politike.ru/termin/metod.html (Murojaat sanasi: 09.01.2023)

ko'rsatma vazifasini bajaradi.

Ilmiy bilish jarayonida har bir fan konkret tadqiqot obyektiga ega ekan, o'zining maxsus usullarini ishlab chiqishi zarur. Siyosatshunoslik ham o'z metodlari, metodikasi va metodologiyasiga ega.

Siyosatshunoslik metodologiyasining rivojlanishi gumanitar fanlar metodologiyasining rivojlanishiga mos ravishda bosqichma-bosqich sodir bo'ladi. Siyosiy fan metodologiyasining rivojlanishida bir nechta bosqichlar mavjud:

- mumtoz (XIX asrgacha), deduktiv, mantiqiy-falsafiy va axloqiy-aksiologik yondashuvlar bilan ajralib turadi;
- institutsional (XIX asr o'rtalari – XX asr boshlari), tarixiy-qiyosiy va normativ-institutsional usullarga ustunlik berish;
- bixevioristik (1950 – 1970-yillar), miqdoriy usullar qo'llanila boshlanganda, yangi va eski tadqiqot usullarini birlashtirgan;
- postbixevioristik (XX asr oxiridan boshlab).[93]

| **Mumtoz bosqich (XIX asrgacha)** | |
|---|---|
| *Muammolari:* | *Metodlari*: |
| hukmdorlar hokimiyati, uni mustahkamlash;<br>markazlashgan davlat tuzish;<br>siyosat va axloq. | Deduktiv, mantiqiy-falsafiy va axloqiy-aksiologik. |
| **Institutsional bosqich (XIX asr oxiri – XX asr boshi)** | |
| *Muammolari:* | *Metodlari:* |
| davlatni, siyosiy institutlarni o'rganish;<br>konstitutsion tuzumni qiyosiy tahlil qilish. | Tarixiy-qiyosiy, rasmiy-mantiqiy, me'yoriy institutsional. |

[93] Жуковский А.Г. Методологические проблемы теории и практики в политической науке // Russian Journal of Education and Psychology. 2015. №10 (54). URL: https://cyberleninka.ru/article/n/metodologicheskie-problemy-teorii-i-praktiki-v-politicheskoy-nauke (дата обращения: 07.01.2023)..

| Bixevioristik bosqich (XX asrning 20-70-yillari) | |
|---|---|
| *Muammolari:* | *Metodlari:* |
| Umumiy manfaatlar bilan birlashgan individ va guruhlar; hokimiyat bo'linishi; kishilarning siyosiy qarashlarini tashkil etuvchi g'oyalar; kishilarning faoliyatini yo'naltiruvchi institutlar; manfaatdor guruhlar, OAV, elektorat xulq-atvori; "Uchinchi dunyo" mamlakatlarini tadqiq qilish, qiyosiy tadqiqotlar. | miqdoriy metodlar; qonuniyatlarni izlash; bilimning tizimlashuvi; qadriyatlar va empirik ma'lumotlarning farqlanishi va boshqa fanlar bilan integratsiya. |
| **Postbixevioristik bosqich (XX asrning 70-yillaridan bugungi kungacha)** | |
| *Muammolari:* | *Metodlari:* |
| Individ, jamoa, guruh o'rtasidagi kommunikatsiya; ratsional tanlov; "institutsional ta'qiq"larning individ xulqiga ta'siri; qiyosiy tadqiqotlar, tranzitologiya. | Siyosiy germenevtika; ratsional tanlov nazariyasi; o'yinlar nazariyasi; neoinstitutsionalizm; qiyosiy metodlar. |

*1-jadval. Siyosatshunoslik metodologiyasining rivojlanishi bosqichlari.*

XIX asr oxirida shakllanayotgan siyosiy fan falsafiy, tarixiy va huquqiy tadqiqotlar bilan bog'liq edi. Bu davrda siyosatshunoslik asosan, tarixiy-qiyosiy, mantiqiy formal, institutsional-me'yoriy metodlardan foydalanar edi. Shu asosda bu davr siyosatshunoslik, fani rivojlanishining institutsional bosqichi, deb baholanadi.

1920-yildan boshlab AQShda siyosiy tadqiqotlarda

bixevioralizm ustuvorlik qila boshladi. Bixevioralizm Amerika psixologiyasida paydo bo'lgan yo'nalish bo'lib, u ijtimoiy fanlar rivojiga katta hissa qo'shgan. Bixevioralizm so'zining o'zagi inglizcha "xulq-atvor" degan ma'noni anglatadi. Bu yo'nalish ta'sirida siyosiy fanda haqiqiy inqilob sodir bo'ldi, desak xato bo'lmaydi. Uning ta'siri natijasida, siyosatni o'rganishda rasmiy siyosiy institutlarni tadqiq etish va qiyoslashdan, aniq individ va guruhlarning xulq-atvorini empirik metodlar orqali o'rganishga o'tildi.

XX asrning 70-yillaridan boshlab bixevioralizmning kamchiliklari ko'zga tashlana boshlandi. D.Iston siyosiy fandagi postbixevioral bosqichga turtki berdi. Ushbu bosqichda empirik metodlarning xulosalarini inkor qilmagan holda, nazariy metodlarga ham o'rin ajratildi. Fanga yangicha metodlar kirib keldi, siyosiy germenevtika, qiyosiy metod kabilar shular jumlasidandir.

Siyosiy tadqiqot metodlarini uchta guruhga ajratish mumkin: umummantiqiy, nazariy va empirik.

Umummantiqiy metodlar ilmiy bilishning umumiy metodlari hisoblanib, falsafa fanida ishlab chiqiladi.

Ilmiy bilishning umummantiqiy metodlari quyidagilar:

Abstraktlashtirish – obyektning ma'lum bir xususiyatini uning boshqa xususiyatlarini hisobga olmagan holda fikriy kuzatish.

Analiz – yaxlit obyektni har tomonlama o'rganish maqsadida elementlar va tarkibiy qismlarga ajratish.

Sintez – qismlarga ajratilgan obyektni fikran birlashtirish.

Induksiya – xususiy xulosalar asosida umumiy xulosani keltirib chiqarish.

Deduksiya – umumiy xulosadan xususiy xulosalarni keltirib chiqarish

Analogiya – obyektlarning ma'lum bir belgilaridagi o'xshashlikdan ularning boshqa xususiyatlaridagi o'xshashlikni keltirib chiqarish usuli.

Modellashtirish – obyektning modelini yaratish va uni

tadqiq qilish orqali o'rganish.

Klassifikatsiya – barcha o'rganilayotgan obyektlarni tadqiqotchi uchun ahamiyatli bo'lgan jihatlariga ko'ra turlarga, alohida guruhlarga ajratish.

Tarixiy va mantiqiy usullar: 1) obyekt rivojlanishining tarixini tasvirlash; 2) obyekt tarixining tasodifiy va o'rinsiz jihatlaridan ozod etib, fikran qayta tiklash, rivojlanishning obyektiv mantig'ini ochib berishdir.

Ideallashtirish – obyektning u yoki bu xususiyatining chegarasini aniqlab beruvchi mantiqiy usul.

Abstraktlikdan aniqlikka o'tish – tadqiq etilayotgan obyektning mohiyatini fikran qayta tiklash.

2. Siyosatni tadqiq etishning nazariy metodlari.

Siyosiy obyektlarning murakkabligi uchun ularni o'rganishda turli nazariy metodlar birligi qo'llaniladi. XX asrning ikkinchi yarmidan boshlab tizimli, tarkibiy funksional, kommunikativ, qiyosiy va boshqa yondashuv hamda tadqiqot metodlari ustunlik qila boshladi. Tizimli metod obyektni bir qator elementlar birligi sifatida ko'rib chiqadi. Tarkibiy-funksional tahlil o'rganilayotgan obyektning "morfologiya"sini o'rganish bilan birga, obyekt elementlarining o'zaro bog'liqligini ham o'rganadi.

Kommunikativ-kibernetik tahlil siyosatni informatsion oqimlar hamda jamiyatning ichki va tashqi muhitdagi aloqalari nuqtai nazaridan o'rganadi.

Murakkab siyosiy hodisalarni o'rganishda metodologiya nuqtai nazaridan, tizimli yondashuv obyekt ichidagi munosabatlar va teskari aloqalarni hamda tashqi muhit bilan ta'sirlashuvni ochib beradi. Tizimli metod siyosiy jarayon va hodisalarni o'z-o'zini nazorat etuvchi ijtimoiy birlik sifatida o'rganadi.

Tarkibiy funksional tahlilning tizimli metodga o'ziga xos o'xshashligi mavjud. Tarkibiy tahlil o'rganilayotgan obyektning "morfologiyasi"ni, uni tashkil etuvchi elementlar o'rtasidagi aloqadorligini o'rganadi.

Kommunikativ-kibernetik metod siyosatni teskari aloqaga asoslangan axborot oqimlari orqali, shuningdek, boshqaruvchi

va boshqariluvchi o'rtasidagi maqsadli kommunikativ harakatlar tizimi yordamida tadqiq qiladi.

Qiyosiy metod turli obyektlarning o'xshashligi va farqlarini o'rganish orqali bilishni nazarda tutadi. Qiyoslash orqali tadqiqot obyektlarining sifat va miqdor xususiyatlari yuzaga chiqariladi. Ushbu metodni qo'llashning asosiy sharti o'rganilayotgan obyektlarning umumiy asosga egaligidir.

Qiyosiy-tarixiy metod qiyosiy metodning bir ko'rinishi bo'lib, uning yordamida biror hodisaning rivojlanish bosqichlari qiyoslanadi.

3. Siyosiy tadqiqotning empirik metodlari.

Kuzatish metodi – ijtimoiy jarayon va hodisalarni to'g'ridan-to'g'ri hisobga olib borish orqali amalga oshiriladi. Uning ishtirokli (kuzatuvchi bevosita ishtirok etayotgan jarayonni kuzatish) va ishtiroksiz (kuzatuvchi jarayonlarni ularda ishtirok etmagan holda kuzatadi) turi mavjud.

Hujjatlar tahlili – dastlabki axborotni yig'ish uchun keng qo'llaniladi. "Hujjat" ostida qog'ozga tushirilgan har qanday axborot tushuniladi. Hujjatlar dastlabki (yozuvlar, kuzatish natijalari) va keyingi (hisobot, xulosa, statistik ma'lumotlar) turlarga bo'linadi.

Kontent tahlil – keng ma'noda, hujjatlarni tahlil etishda matn miqdoriy birliklarini o'rganuvchi ko'rinishidir.

Ekspert xulosasi metodi – amaliy siyosatshunoslikda ko'p qo'llaniladigan usul bo'lib, ma'lum bir soha bo'yicha mutaxassislarning fikri, xulosasi asosida tahlil qilishni nazarda tutadi.

Siyosatshunoslikda so'rov metodi, ayniqsa, keng tarqalgan bo'lib, uning: anketali so'rov va intervyu turlari mavjud. Bu metodning ommalashishida XX asrning 30-yillarida amerikalik sotsiolog J.Gellapning o'rni katta. Uning so'rov metodidan foydalanib saylov natijalarini yuqori darajada aniqlik bilan bashorat qilishi amaliy natijalarni berdi va ushbu metodning keng tarqalishiga turtki bo'ldi.

Siyosatshunoslikda qo'llaniladigan metodlarni tadqiqotning

maqsadi va vazifalaridan kelib chiqib: tavsifiy, tahliliy, bashorat qilish, strategik rejalashtirish va texnologik uslublar bilan bog'liq metodlarga ham ajratish mumkin.

Siyosatshunoslik metodologiyasining rivojlanishidagi davrlarning bunday tasnifi yetarli darajada to'g'ri emasdek ko'rinadi, chunki u siyosatshunoslikning belgilangan davrlashtirishga to'g'ri kelmaydigan ba'zi sohalarini qamrab olmagan bo'lishi mumkin.

Siyosatshunoslikning zamonaviy metodologiyasi siyosatshunoslik tadqiqotlarining turli paradigmalarini o'zaro istisno qilishga emas, balki ular o'rtasida murosaga kelishga, umumiy asoslarni aniqlashga va turli maktablar hamda ularning vakillari tomonidan teng ravishda tan olinishi mumkin bo'lgan ba'zi umumiy qoidalarni, konsepsiyalarni shakllantirishga asoslanadi. Siyosatshunoslik metodologiyasi siyosiy voqelik, hodisalar va jarayonlarni tez o'zgaruvchanligi nuqtai nazaridan tavsiflash, tushuntirish, tahlil qilish, bashorat qilishning murakkabligini keltirib chiqaradi va doimiy izlanishda bo'lishni talab etadi.

Siyosiy tahlilning fundamental darajasi odatda inglizcha "Political analisys" (siyosatning umumiy tahlili) bilan bog'liq bo'lsa, amaliy tahlil "Policy analisys" (siyosiy kurs tahlili) yoki "Public policy analisys" (siyosat va boshqaruvni tahlil qilish) bilan bog'liqdir.[94]

Nazariy va amaliy tahliliy siyosiy tadqiqotlarni farqlash mezoni sifatida ularning maqsadi va obyektini, shuningdek, ularni hal qilishga qaratilgan asosiy masalalarni (ularning mohiyati, ko'lami, ahamiyatini) ko'rsatish mumkin. Siyosiy fan nazariyasida nazariya va amaliyot birligi muhim didaktik prinsip sifatida amal qiladi hamda unga tayanadi, lekin bu amaliy siyosatshunoslikda ularning birligi shunchaki ta'minlanavermaydi. Buning uchun ma'lum bir muddat talab etiladi. Siyosatshunos olim A.Degtyarev

---

[94] Ирхин Ю. В. Политический анализ: сущность, методология, структура, ценности и этика // Арс Администранди. 2012. №1. URL: https://cyberleninka.ru/article/n/politicheskiy-analiz-suschnost-metodologiya-struktura-tsennosti-i-etika (data обрщения 09.01.2023)..

nazariy, empirik va amaliy siyosiy tadqiqotlarni farqlab, “amaliyotchi” va “nazariyachi” o‘rtasida yuz yil, “amaliyotchi” va “tahlilchi” o‘rtasida qirq yil oraliq bo‘ladi, deb hisoblaydi.[95] Amaliy tahliliy tadqiqotlar odatda hozirgi siyosiy jarayon bilan chambarchas bog‘liq bo‘lsa, nazariy tadqiqotlar esa kamroq konyukturistik xarakterga ega.

| **Mezonlar** | **Nazariy tadqiqot** | **Amaliy tadqiqotlar** | |
|---|---|---|---|
| Maqsad (funksiya) | Kognitiv (mexanizmlar, qonuniyatlarni bilish) | Isloh qilish (ma’lum mexanizmlardan foydalanish) | |
| Tahlilda subyektning roli | Obyektiv (alohida-neytral) | Subyektiv (faol manfaatdor) | |
| Nazariya va amaliyot o‘rtasidagi aloqa | Bilvosita | To‘g‘ridan-to‘g‘ri | |
| **Mezonlar** | **Nazariy tadqiqot** | **Amaliy tadqiqotlar** | |
| Bilish darajasi | Abstrakt (mantiqiy modellarga) | Abstrakt-mantiqiy modellardan amaliy texnologiyalarga, ularning konkret sinteziga qadar. | |

[95] Дегтяев А. А. Прикладной политический анализ. Электронний учебник для студентов-политологов Москва -- МГИМО (U) МИД РФ. 2010. 12-стр. URL: https://mgimo.ru/files2/2013_05/up24/file_59082ae315107afb4191f31a25971edd.pdf (murojaat sanasi: 10.01.2023)

| | | | |
|---|---|---|---|
| Tadqiqotning makon va zamondagi uzluksizligi | Asosan qat'iy cheklanmagan makon va zamonda amalga oshiriladi | Makonning lokallashuvi va cheklangan zamon | |

*2-jadval. Nazariy va amaliy siyosiy tadqiqotlarni farqlash mezonlarию*

O'zbekistonda ham siyosiy fanlar va uni o'rganishda g'arb davlatlarida shakllangan hamda umume'tirof etilgan metodologik ahamiyatga ega bo'lgan qarashlar, konsepsiyalar va nazariyalarni hisobga olgan holda, siyosiy fanlar rivojiga e'tibor qaratilmoqda.

1. Siyosat nazariyasi va metodologiyasi, an'anaviy qarash va yagona mafkura ta'siridan xoli holda o'rganila boshlandi.

2. Siyosiy hayotni o'rganishda inson, uning asosiy mezoni sifatida qaralmoqda.

3. Siyosatning milliy va umuminsoniy xususiyatlari tan olindi.

4. Demokratik institutlar va siyosiy plyuralizmga tayanilmoqda.

5. Davlat bosh islohotchi, ekanligi belgilanib, davlat idoralari xalqqa xizmat qilishi kerak, degan g'oya muhim metodologik ahamiyatga ega bo'ldi.

6. Ko'pqutblilik va sivilizatsiyalar xilma-xilligi siyosiy hayotni o'rganishda muhim prinsip va metodologik ahamiyatga ega bo'lgan g'oyadir.

7. Mafkuralar xilma-xilligiga asoslanish O'zbekiston jamiyati ijtimoiy hayotining muhim asosi bo'lib xizmat qilmoqda va siyosiy fanlarni o'rganishda ham asosiy prinsiplardan biri sifatida ahamiyatlidir. Umuman olganda, siyosiy fanlar nazariyasi va metodologiyasi zamonaviy siyosatshunoslikda siyosiy nazariyalarni o'rganishda muhim ilmiy va amaliy ahamiyat kasb

etadi hamda siyosiy nazariyalarning o'ziga xos xususiyatlari bilan xarakterlanadi.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar:

1. Siyosiy nazariyalar, paradigmalar va qonuniyatlar.
2. Siyosiy nazariyalarning shakllanish bosqichlari va uning o'ziga xos xususiyatlari.
3. Siyosiy nazariyalar va uni o'rganish metodlari hamda metodologiyasi.
4. Hozirgi zamondagi siyosiy qarashlar va konsepsiyalar.

# 5-MAVZU. AMALIY SIYOSATSHUNOSLIK YO'NALISHLARI

**Reja:**

1. Amaliy siyosatshunoslikning mazmuni, uslublari va vazifalari.
2. Amaliy siyosatshunoslikning asosiy yo'nalishlari, siyosiy tahlil va siyosiy qarorlar qabul qilish jarayoni.
3. Siyosiy fanlar tizimida amaliy siyosatshunoslikning o'rni va o'ziga xos xususiyatlari.

***Tayanch tushunchalar:*** *"nazariy" va "amaliy" siyosatshunoslik, amaliy siyosatshunoslik darajalari, amaliy siyosiy tadqiqot, siyosiy tahlil, siyosiy qarorlar qabul qilish, aql markazlari, amaliy siyosiy fanlar tizimi.*

Siyosatshunoslik – siyosat haqidagi fandir. Uning vazifasi siyosatning mohiyati va namoyon bo'lishini o'rganishdir. Shunday qilib, u boshqa fanlarda bo'lgani kabi tabiiy ravishda, nazariy va amaliy siyosatshunoslikka bo'linadi.

Siyosatshunoslik ijtimoiy fanlar orasida nufuzli fanlardan biriga aylanib bormoqda, siyosatshunos esa, siyosat va hokimiyat texnologiyalari bo'yicha mutaxassis, xalq va siyosatchilarning professional maslahatchisiga aylanmoqda. Siyosiy nazariya har qanday ijtimoiy-siyosiy hodisani "shunchaki tushunib olish" uchun emas, balki uni ma'lum sharoitlarda o'zgartirish yoki nazorat ostiga qo'yadigan tarzda tushunish uchun yaratilganligi bilan amaliydir. Siyosatshunoslik o'zining vosita va usullari bilan siyosiy borliq sirlarini, siyosiy yetakchilar, elitalar, partiyalar faoliyatini, omma siyosiy xulq-atvorining asl mohiyatini ochib berishga imkon beradi.

"Nazariy" va "amaliy" siyosatshunoslik tushunchalarining ilmiy muomalaga kiritilishi bir qator holatlar bilan bog'liq. Avvalo, tadqiqotlarda ikki yo'nalish mavjud: birinchisi, siyosatning nazariy

masalalari bilan shug'ullanadigan siyosatshunoslar, ikkinchisi - aniq siyosiy voqea va vaziyatlarni tahlil qiladigan hamda siyosiy qarorlar qabul qilish uchun tavsiyalar beradigan siyosatshunoslar. Ikkinchi yo'nalish vakillari o'zlarini "haqiqiy" siyosatshunoslar, deb hisoblaydilar. Shu o'rinda, siyosatshunoslikni ikkita mustaqil fanga bo'lish tendensiyasini ko'rish mumkin. O'zbek siyosiy fanida siyosatshunoslikning fan sifatida yaxlitligiga ham alohida urg'u berib, "Siyosatshunoslikning amaliy va fundamental (nazariy) yo'nalishlarining mavjudligi – uning predmetining yaxlitligiga ta'sir o'tkazmaydi. Aksincha, siyosatshunoslik predmeti ushbu jihatlarni o'z ichiga chuqur qamrab oladi[96], degan qarash ham mavjud.

Lekin, siyosiy hayotni o'rganuvchi nazariy siyosatshunoslik siyosiy faoliyat to'g'risidagi bilimlarni shakllantirish, siyosiy taraqqiyot jarayonlarini tavsiflash, tushuntirish va tushunish, siyosatshunoslikning konseptual va kategorial apparatini, siyosiy tadqiqotining metodologiyasi va usullarini ishlab chiqish bilan bog'liq ilmiy muammolarni hal qiladi.

Amaliy siyosatshunoslik esa, siyosiy voqelikni o'zgartirish bilan bog'liq muammolarni, siyosiy jarayonlarga maqsadli ta'sir qilish yo'llari va vositalarini tahlil qilishni o'rganadi. Demak, nazariy va amaliy siyosatshunoslik tadqiqot obyekti yoki metodi bilan emas, balki o'z oldiga qo'ygan maqsadi, ya'ni ilmiy yoki amaliy muammolar hal etilayotganligi bilan farqlanadi. Amaliy siyosatshunoslik siyosatda "nima uchun?" va "qanday qilib?" degan savollarga bevosita javob beradi.

U real siyosiy samaraga erishishga qaratilgan nazariy modellar, metodologik tamoyillar, tadqiqot usullari va tartiblari, shuningdek, siyosiy texnologiyalar, amaliy tatbiq etishga qaratilgan aniq dastur va tavsiyalar majmui sifatida ifodalanishi mumkin. Amaliy siyosatshunoslik har doim amaliy siyosiy muammoga yoki mijoz(subyekt, buyurtmachi)ga yo'naltirilgan.

Amaliy siyosatshunoslik siyosiy hayotdagi muammolarni o'rganuvchi va real siyosiy tahlil qiluvchi siyosatshunoslikning

---

[96] Idirov U. Siyosatshunoslikka kirish. T.: 2021. TDSHU. –B.15.

tarkibiy qismi sifatida voqealar va uning kelajakdagi rivojlanishining asosiy tendensiyalarini shakllantiradi. Amaliy siyosatshunoslikda ekspert ishi sohasidagi olimlardan farqli ravishda, siyosiy amaliyotda tavsiyalar bera oladigan professional ekspert va mutaxassislarga ehtiyoj seziladi. Shuning uchun bu yerda mehnat taqsimoti quyidagicha bo'ladi: oliy o'quv yurtlarining kafedralari va ilmiy-tadqiqot institutlari nazariy siyosatshunoslik bilan shug'ullanadi, ekspert va maslahat markazlari, partiya tuzilmalari amaliy siyosatshunoslik bilan ishlaydi.[97]

Amaliy siyosatshunoslik – bu nazariy modellar, metodologik tamoyillar, tadqiqot usullari va amallari, shuningdek, siyosiy texnologiyalar, amaliy qo'llanishga, haqiqiy siyosiy ta'sirga erishishga qaratilgan aniq dasturlar va tavsiyalar to'plami.[98]

Amaliy siyosatshunoslikda asosiy e'tibor nazariy bilimlarning o'sishiga emas, balki ulardan amaliy foydalanishga, ular yordamida aniq siyosiy muammo va masalalarni hal etishga qaratiladi. Amaliy siyosatshunoslik siyosiy jarayonlarning asosiy ishtirokchilari, ularning ierarxiyasi, toifalari va ichki ijtimoiy tuzilmalari, partiyalar, olomon va siyosiy auditoriyalar, mintaqaviy (hududiy) guruhlar, diniy-etnik va ijtimoiy-iqtisodiy guruhlarni, siyosiy qarorlar qabul qilish va ularni amalga oshirishda siyosiy jarayon ishtirokchilarining rolini o'rganadi. Ushbu fan, siyosiy vaziyat, uning tahlili va siyosiy amaliyotda ko'rib chiqilishini; muayyan siyosiy vaziyatni tahlil qilishda jamiyatning tarkibiy-mantiqiy modelini qo'llashni; siyosiy jarayon ishtirokchilarining hokimiyat darajasi, ularning siyosiy hokimiyatni egallash va saqlab qolish bilan bog'liq manfaatlarini; ijtimoiy va siyosiy kuchlarning uyg'unligi va uning asosiy usullarini; siyosatda yangi axborot texnologiyalari; siyosiy jarayonlarni modellashtirish,

---

[97] Насимов М. Прикладная политология: основные функции и методы. Государственное управление и государственная служба, (3), 65-73. https://journal.apa.kz/index.php/path/article/view/265 (Murojaat sanasi: 16.09.2022)

[98] Прикладная политология. Текст лекции. URL: https://studfile.net/preview/6312580/

siyosatda kompyuter texnologiyalari, siyosiy prognozlash; siyosiy hokimiyat organlariga saylovlar va saylov kampaniyasi texnologiyalarini, siyosiy voqealar va siyosiy xavfni boshqarish (baholash usullari)ni, siyosiy qaror qabul qilish algoritmini tadqiq etadi. Siyosiy monitoringda, kontent-tahlil kabi metodlarni qo'llash amaliyoti o'rganiladi.

Amaliy siyosatshunoslikning sanab o'tilgan xususiyatlaridan kelib chiqib uning quyidagi yo'nalishlarini ajratib ko'rsatish mumkin:

| | |
|---|---|
| Siyosiy menejment | Davlat yoki siyosiy tashkilotda majburiy qoidalar va qoidalarni qabul qilish hamda boshqaruv faoliyati turlaridan biridir.<br>Siyosiy menejment - siyosatdagi boshqaruv munosabatlarining alohida turini belgilash uchun ishlatiladigan umumiy tushuncha. |
| Siyosiy marketing | Siyosiy tashkilotlar va davlat hokimiyati organlari tomonidan o'z maqsad va dasturlarini aniqlash hamda bir vaqtning o'zida fuqarolarning xulq-atvoriga ta'sir ko'rsatish uchun qo'llashi mumkin bo'lgan nazariyalar va usullar majmui. |
| Siyosiy konsalting | Siyosiy aktorning nufuzini oshirishga qaratilgan xizmatlar va tadbirlar majmuasini ishlab chiqish;<br>siyosatchilarga hokimiyatda bo'lgan butun davr mobaynida o'z siyosiy strategiyasi va siyosiy imiji ustida ishlashga imkon beradigan sharoitlarni yaratish. |
| Strategik rejalashtirish | Tashkilot uchun maqsadlarni tanlash va ularga erishish uchun nima qilish kerakligini hal qilish jarayoni. Barcha boshqaruv qarorlari uchun asos bo'lib xizmat qiladi. |

| | |
|---|---|
| Siyosiy konfliktologiya | Siyosiy nizolar va ularning paydo bo'lishi, rivojlanishi va hal etish omillarini o'rganadi. Siyosiy konfliktologiya siyosiy sotsiologiya, siyosatshunoslik, siyosiy psixologiya va xalqaro munosabatlar nazariyasi fanlari chorrahasida shakllangan fanlararo fan. |
| Siyosiy muzokaralar texnologiyalari | Siyosiy muzokaralar, uning turlari, xususiyatlari, unga oid yondashuvlar, strategiyalar, taktikalar, texnologiyalarni o'rganadi. |
| Siyosiy tahlil | Turli usullar majmui bo'lib, ular yordamida aniq siyosiy voqealar va siyosiy vaziyatni siyosiy hokimiyatni qo'lga kiritish, uni amalga oshirish va qo'lda saqlash nuqtai nazaridan o'rganish, uning ehtimoliy rivojlanishi haqida taxminlar qilish va malakali siyosiy qarorlar qabul qilishga xizmat qiladi. |
| Siyosiy bashorat | Siyosiy hodisalar rivojlanishining istiqbollarini aniqlash maqsadida siyosiy hodisa va jarayonlarni ilmiy tadqiq qilish. Bunday tadqiqotlar doimo rivojlanib borayotgan siyosiy tahlil metodologiyasiga asoslanadi.[99] |

*3-jadval. Amaliy siyosatshunoslik yo'nalishlari.*

Siyosiy fanlarning qayd etilgan yo'nalishlari muayyan siyosiy texnologiyalar doirasida ham chuqur o'rganiladi.[100]

Amaliy siyosatshunoslikning quyidagi uchta darajasini ajratib ko'rsatish mumkin:

---

[99] Qarang: Yusubov J., Atavullayev M., Akromov J., Abdullayev B. Amaliy siyosatshunoslik. Uslubiy qo'llanma. – T.: 2023. – B.260.

[100] Qarang: Jumayev R., Yovqochev Sh. Siyosiy texnologiyalar: O'quv qo'llanma. –T.: TDShI, 2018. –B.242.

1) metodologik daraja - siyosiy muammo va mavzuni, shuningdek, tadqiqot natijalarini talqin qilish asosida tadqiqotning nazariy yoki konseptual pozitsiyasi;

2) mezonlar nazariyasi va unga asoslangan birlamchi siyosiy axborotni yig'ish va qayta ishlash usullarida ifodalangan uslubiy daraja;

3) protsessual (texnologik) daraja - siyosiy tahlilining butun texnologiyasini amalga oshirish uchun zarur bo'lgan tashkiliy, texnik va moliyaviy chora-tadbirlar majmui.[101]

Amaliy siyosatshunoslik muayyan siyosiy hodisalarni o'rganadi. Bu juda jiddiy masala va puxta, chuqur o'ylangan tayyorgarlikni talab qiladi. Siyosiy tahlil natijasida olingan ma'lumotlarning qiymati uni har tomonlama tayyorlashga qaratilgan sa'y-harakatlarga to'g'ridan-to'g'ri proporsionaldir. Shu sababli, siyosiy tahlilning metodologik usullarini o'zlashtirishdan oldin, siyosatshunosning amaliy siyosiy tadqiqotlarni olib borishga tayyorligini tegishli darajada ta'minlashga qodir bo'lgan aniq qoidalarni o'zlashtirishi bo'yicha katta ishlar olib boriladi.

Amaliy siyosatshunoslik tushunchasi shakllanishiga rossiyalik olimlar V.N.Amelin, A.A.Degtyarevlar quyidagicha ta'rif beradi: "Amaliy siyosatshunoslik – siyosiy sohaning rivojlanish mexanizmlari va tendensiyalari to'g'risidagi bilimlardan foydalanishga va shunga asoslangan tamoyillar va usullarni ishlab chiqishga yo'naltirilgan ijtimoiy muhandislik va siyosiy fan bo'limi: 1) muammoli siyosiy vaziyatlarni tahlil qilish, tashxis qilish va prognozlash; 2) standart siyosiy qarorlar va tartiblarning variantlarini ishlab chiqish va tanlash; 3) siyosiy jarayonga ta'sir ko'rsatishga qaratilgan algoritm va texnologiyalarni yaratish[102]".

---

[101] Прикладная политология. Виртуальный учебно-методический комплекс. URL:http://surl.li/hjahr (Murojaat sanasi: 16.09.2022)

[102] Амелин, В. Н. Опыт развития прикладной политологии в России / В. Н. Амелин, А. А. Дегтярев // Полис. Политические исследования. – 1998. – № 3. – С. 157-178.

Amaliy siyosatshunoslikning tadqiqot doirasi va yo'nalishlarini o'zbek olimlari R.Jumaev, Sh.Yovqochev: "Amaliy siyosatshunoslik tomonidan qo'llaniladigan usul va uslublar siyosiy jarayonni, turli subyektlarining fe'l-atvorini, ularning xatti-harakati va o'zaro munosabatini o'rganishga yo'naltirilgan. Tom ma'noda, amaliy siyosatshunoslikning predmeti nazariy siyosatshunoslikning predmetiga ko'ra torroqdir. Chunki amaliy siyosatshunoslikni hokimiyat yoki davlatning mohiyati emas, balki hokimiyat yoki davlatning amaliyotda namoyon bo'lish shakllari, ularning inson fe'l-atvoriga ta'siri, muammolari qiziqtiradi", deb belgilaydi.[103]

Amaliy siyosiy tadqiqotning asosiy maqsadi: jamiyat siyosiy hayotining ko'rinib turgan, siyosiy tadqiqotlarni tayyorlash va yaratishda hisobga olinishi kerak bo'lgan tomonlarini aks ettiruvchi imkon qadar keng va dolzarb ma'lumotlarni olish hamda tegishli qarorlar va prognozlar ishlab chiqishdir. Siyosiy tadqiqot bir necha bosqichlarni o'z ichiga oladi:

- tadqiqotga tayyorgarlik;
- siyosiy voqea to'g'risida birlamchi ma'lumotlarni to'plash (masalan, respondentlarning anketa savollariga javoblari, suhbatlar, keyingi qayta ishlanishi va umumlashtirilishi kerak bo'lgan hujjatlarni tahlil qilish);
- to'plangan ma'lumotlarni qayta ishlashga tayyorlash va uni kompyuterda qayta ishlash;
- qayta ishlangan axborotni tahlil qilish va tadqiqot natijalari asosida xulosalar shakllantirish;
- siyosiy qarorlar qabul qilish uchun tavsiyalar tayyorlash.

Siyosiy tadqiqotning uch turi mavjud: o'rganish, tavsif va tahlil.

O'rganishga qaratilgan tadqiqot har qanday siyosiy hodisani chuqur va keng ko'lamli tadqiq etishning dastlabki bosqichi sifatida soddalashtirilgan dastur va uslubiy vositalar (so'rovnoma, suhbat shakli, hujjatlarni o'rganish va hokazo)

[103] Jumayev R., Yovqochev Sh. Siyosiy texnologiyalar: O'quv qo'llanma. –T.: TDShI, 2018. –B.142.

asosidagi tadqiqotdir. Odamlarning hozirgi siyosiy voqealarga munosabatini yoki yaqinda o'tkazilgan siyosiy tadbirlarning ta'sirchanlik darajasini aniqlash uchun ekspress so'rovdan foydalanish mumkin. Agar keng ko'lamli tadqiqot mavzusini yoki obyektni aniqlashtirish talab etilsa, ushbu masala bo'yicha mutaxassislar (ekspertlar) o'rtasida so'rov o'tkazilishi mumkin.

**Tavsifiy tadqiqot** – tahlilning murakkab turi. U har doim to'liq dastur bo'yicha va uslubiy sinovdan o'tgan vositalar asosida amalga oshiriladi. Amaliy siyosatshunoslikda undan tahlil obyekti turli xil xususiyatlarga ega bo'lgan keng ko'lamli siyosiy hodisa bo'lganda foydalanish mumkin.

**Tahliliy tadqiqot** – hodisaning strukturaviy elementlarini tavsiflabgina qolmay, balki uning asosida yotgan sabablarni aniqlash hamda unga xos bo'lgan tabiat, tarqalishi, dolzarbligi va boshqa xususiyatlarini aniqlashga qaratiladi. Shu munosabat bilan amaliy siyosatshunoslikda u ayniqsa, katta amaliy ahamiyatga ega. Agar tavsifiy tadqiqot jarayonida o'rganilayotgan siyosiy hodisa, jarayon belgilari o'rtasida bog'liqlik mavjudligi aniqlansa, tahliliy tadqiq jarayonida aniqlangan bog'lanishning sabab-oqibat xarakteriga ega ekanligi aniqlanadi.

Har bir tahliliy tadqiqotda bitta omil emas, balki omillar majmuasi o'rganiladi, ularning ichidan keyinchalik - asosiy va asosiy bo'lmagan, vaqtinchalik va barqaror, boshqariladigan va boshqarilmaydigan, boshqarish mumkin bo'lgan va boshqarib bo'lmaydigan omillar ajratiladi.

Ilmiy bilimlarning amaliy sohasi sifatida siyosiy tahlilni amalga oshirish bilan alohida mutaxassislar guruhi: texnologlar, analitiklar, ekspertlar, maslahatchilar, piarmenlar (siyosiy tuzilmalarning jamoatchilik bilan axborot aloqalarini o'rnatuvchi mutaxassislar), partiya apparati xodimlari, siyosatchilarning yordamchilari, korporativ siyosiy tuzilmalar (masalan, maslahat agentliklari), davlat boshqaruvi vakillari va boshqalar shug'ullanishadi. Bu guruh faoliyatining natijalari turli maslahat va tavsiyalar, bashoratlar, davlat va partiya tashkilotlari faoliyatining reja va loyihalari, boshqaruv organlari

faoliyatining mukammallashuvi uchun tahliliy ma'lumotlar va aniq siyosiy muammolarning yechimini topishga qaratilgan boshqa ma'lumotlar bo'ladi.

Siyosiy tahlilning siyosiy voqeliklarni tadqiq etishning maxsus bosqichi sifatidagi xususiyatlari bir qator sabab va vaziyatlar yordamida aniqlanadi. Amaliy bilimlarning bir ko'rinishi sifatida, u avvalambor subyekt oldida turgan muayyan muammoni ta'riflash va o'rganishga yo'naltirilgan.

Shunday qilib, nazariy siyosatshunoslik predmet belgisiga asosan, biror bir siyosiy makon sohasi va bir turdagi hodisalarning mantiqiy farazini ifodalab, shakllanadi. Oldinda turgan vazifalarni bajarishda u muayyan hodisalarning xususiyat va belgilari, ularning qurilayotgan ob'ektlarining o'ziga xos maxsus chegara, tarqalish masshtablari va boshqa ideal tuzilgan soha belgilari mavjud qandaydir ijtimoiy birdamlikka birlashtirish imkoniyatini beradigan o'zaro aloqalarini mantiqiy aniqlash yo'li bilan, o'zining bilimlar binosini tiklaydi. Bunga qarama-qarshi sifatida, siyosiy tahlil aniq muayyan muammoni, ya'ni siyosiy maydondagi turli sohalarga tegishli bo'lgan va aniq, belgilanmagan manba, ilova va shunga o'xshash belgilarga ega voqelikning elementlarini tadqiq etishga qaratilgan.

Siyosiy tahlil aslida vaziyatni ilmiy tadqiq etish shakli hisoblanadi. Boshqacha aytganda, aniq siyosiy vaziyat siyosiy tahlilning predmetini tashkil etadi. Shuning uchun siyosiy tahlil doirasida siyosiy texnolog-mutaxassis:

– muammoning kelib chiqish sababini ochib berishi;
– uning asosiy belgilarini ko'rsatib berishi;
– mavjud ma'lumotlarni sharhlab berishi;
– muammoning ko'lamini aniqlashi;
– uning rivojlanish sur'ati va istiqbolini belgilab berishi zarur.[104]

Siyosiy tahlil doirasida vaziyat o'z mantig'iga, rivojlanish manbalari, o'sish darajasi va boshqa ko'rsatkichlarga ega yaxlitlik

---

104 Yusubov J., Atavullayev M., Akromov J., Abdullayev B. Amaliy siyosatshunoslik. Uslubiy qo'llanma. – T.: 2023. – Б.9

sifatida o'rganiladi.

Siyosiy tahlil vaziyatni tadqiq etish davomida quyidagi vazifalarni hal qilishni nazarda tutadi:

– shart-sharoitni, tashqi omillar va uning ta'sirida sodir bo'lgan voqea-hodisaning chegaralarini aniqlash;

– vaziyatning makon va zamondagi ko'lamini ko'rsatkichlarini oydinlashtirish;

– mazkur vaziyatda faol harakat qiluvchi barcha subyektlarni ajratib olish;

– ushbu subyektlarning kuch nisbatiga baho berish;

– muhim tadbirlarni belgilash;

– subyektlarning fe'l-atvoriga ta'sir qiladigan omillarni aniqlash;

– sodir bo'layotgan hodisalar natijasini bashorat qilish.

Siyosiy vaziyatni o'rganishda qo'llaniladigan uslublar, odatda, fanlararo tabiatga ega bo'ladi. Shu boisdan, vaziyatga siyosiy baho berishda psixologik, sotsiologik antropologik, madaniy va boshqa uslublardan, ya'ni tizimli tahlildan foydalaniladi. Bunda asosiy qiyinchilik siyosiy tahlilning turli yondashuv va uslublarini bir-biri bilan bog'liq ravishda qo'llay bilish bilan bog'liq. Boz ustiga, o'rganilayotgan muammoni talqin qilishning muayyan mezonlariga amal qilish zarur.

Siyosiy tahlilni o'ziga xos tadqiqot jarayoni deb olsak, uning muvaffaqiyatini ta'minlovchi mantiqiy bosqichlarga ajratish zarur. Amerikalik olimlar J.B.Mangeym va R.K.Rich[105] ning fikriga ko'ra, tahliliy jarayonning quyidagi bosqichlarini ajratish mumkin:

– muammoni nazariy asoslash bosqichi;

– muammoni modellashtirish bosqichi;

– muammoni o'rganish dasturini ishlab chiqish bosqichi;

– muammoni hal qilish usullarini tanlash bosqichi.

AQShda amaliy siyosatshunoslik yo'nalishlari bo'yicha "policy sciences" (siyosatning ratsionalligini ta'minlashga

[105] Мангейм Ж.Б., Рич Р.К. Политология. Методы исследования. – М., 1997

qaratilgan siyosiy boshqaruv fanlari) deb nomlangan siyosiy fanlarning butun oilasi shakllandi. Siyosiy tahlil (policy analysis), siyosiy loyihalash va qarorlar qabul qilish (policy making) va siyosiy boshqaruv (public policy, political management) kabilar shular jumlasidandir.

Hukumatlar, korporatsiyalar, partiyalar va siyosatchilar ma'lumotlarning qor ko'chkisi kabi ko'payib borishi sababli tez va bir vaqtning o'zida samarali qaror qabul qila olmaydilar. Davlat arboblari, siyosatchilar va siyosiy partiyalar haqida gap ketganda, ular juda ko'p vaqtni talab qilishi mumkin bo'lgan chuqur va puxta tahlil qilish zaruriyati hamda axborot va voqealarga har kuni tezkor javob qaytarish zaruriyati "iste'mol qaychisi" o'rtasida turadilar.

Turli darajadagi davlat va siyosiy tuzilmalar maqbul siyosiy qarorlarni qabul qilish va mutaxassislarning ilmiy asoslangan tavsiyalari asosida uzoq muddatli faoliyat ko'rsatmalarini izlash uchun tobora ko'proq "fikrlar fabrikasi"ga (Think tanks) murojaat qilishmoqda. Bugungi kunda, hatto hukumatlar ham o'zlarining ma'muriyatlarining iqtisodiy bashoratlariga emas, aql markazlari tavsiyalariga suyanadilar. Bunda sayyoramizning aql markazlari mamlakat, siyosiy partiyalar va jamoatchilik uchun g'oyalar ta'minotchisidirlar.

"Think tanks" ("aql markazlari", "aql trestlari", "fikrlar fabrikalari") – bu xususiy manbalar yoki davlat tashkilotlari tomonidan moliyalashtiriladigan, amaliyotga yo'naltirilgan ekspert-tahliliy institutlar va markazlar bo'lib, ularning asosiy vazifalari tadqiqot, dalillarga asoslangan sharhlar, muayyan ijtimoiy va siyosiy ahamiyatga molik mavzular hamda loyihalar bo'yicha tavsiyalar va tahlillardir.

Eng kuchli aql markazlari – sanoati rivojlangan mamlakatlarda joylashgan. Ularning yordami bilan ushbu mamlakatlarning rivojlanishi eng yaxshi trayektoriyalar bo'yicha amalga oshiriladi. Bugungi kunda dunyoning 180 dan ortiq mamlakatlarida 7000 ga yaqin aql markazlari mavjud bo'lib,

ularning aksariyati AQSh, G'arbiy Yevropa, Hindiston, Xitoy, Rossiya, Yaponiyada joylashgan.[106]

Aql markazlari jamiyatdagi jarayonlarga va davlatning siyosiy tuzilmalariga bevosita ta'sir ko'rsatishidan kelib chiqib, ekspert va tahlil markazlari sohasidagi yetakchi ekspert Jeyms Makgann ularni siyosiy qarorlarni qabul qilishga ta'sir ko'rsatishi mumkin bo'lgan qonunchilik, ijro etuvchi, sud hokimiyati va OAVdan keyin, "beshinchi hokimiyat"ga tenglashtiradi. Agar XX asrning ikkinchi yarmi va hozirgi asrni oladigan bo'lsak, unda global va mahalliy ko'plab muhim siyosiy qarorlar ortida aql markazlari turibdi. Qo'shma Shtatlardagi zamonaviy siyosiy adabiyotga murojaat qilishning o'zi kifoya: unda siz u yoki bu Amerika ma'muriyati qarorlari qanday tayyorlangani va bunda tahlil markazlari qanday rol o'ynagani, siyosatda, iqtisodiyotda va xalqaro maydonda qanday oqibatlarga olib kelgani bilan deyarli qadam-baqadam tanishasiz.

"Aql markazi" atamasi birinchi bo'lib XIX–XX-asrlarning boshlarida "miya" so'zi uchun britancha jargon sifatida paydo bo'lgan. Ikkinchi Jahon urushi paytida u Qo'shma Shtatlarning harbiy jargoniga kirib, "fikrlash uchun himoyalangan xonalar" ("tanklar" so'zining kelib chiqishi ham shundan) degan ma'noni anglatgan, unda generallar va fuqarolik mutaxassislari, dushman josuslaridan germetik himoyalangan holda harbiy harakatlarni tinchgina muhokama qilishlari va tegishli qarorlar qabul qilishlari mumkin bo'lgan. Ikkinchi jahon urushidan farqli o'laroq, zamonaviy tahlil markazlari qaror qabul qilmaydi. Ularda mumkin bo'lgan yechimlar va ularning oqibatlari ishlab chiqiladi, tahlil qilinadi va baholanadi. Bu qaror qabul qilish markazlari emas, balki tahlil markazlaridir.[107]

---

106 O'zbekistonda mustaqil "Aql markazlari"ga talab bormi? URL: https://xs.uz/uzkr/post/ozbekistonda-mustaqil-aql-markazlariga-talab-bormi (Murojaat sanasi: 20.12.2022)

107 Qarang: Think Tanks and Governance in the United States. URL: https://www.brookings.edu/wp-content/uploads/2016/06/chapter-one-the-fifth-estate.pdf (Murojaat sanasi: 20.12.2022)

Faqatgina 50-yillarning oxiriga kelib, ushbu atama ijtimoiy ahamiyatga ega (siyosiy, iqtisodiy va h.k.) muammolarni hal qilish uchun maslahat va g'oyalar beradigan fanlararo tuzilishga ega, ilmiy-tadqiqot muassasalari yoki mutaxassislar guruhlarini bildiruvchi tushuncha sifatida ishlatila boshlandi.

“Aql markazlari” paydo bo‘lishidan oldin, ularning zamonaviy ko‘rinishida idoraviy kengashlar, siyosiy va iqtisodiy maslahatchilar, hukumatlar huzuridagi axborot-tahlil markazlari va boshqalar mavjud edi. Ular tomonidan berilgan konsultatsiyalar yopiq ma'ruzalar shaklida taqdim etilgan (ular bugun ham XDFU shaklida mavjud: xizmat doirasida foydalanish uchun).

“Think tanks” sof akademik institutlardan farqli o‘laroq, ilm-fan va jamiyatni bir-biriga bog‘lab turadi yoki Qo‘shma Shtatlardagi “aql markazlari” haqidagi kitobda ta'kidlanganidek, “Ushbu muassasalar ko‘pincha davlat va fuqarolik jamiyati o‘rtasidagi siyosatni aniqlashtiruvchi hamjamiyat va akademik hamjamiyat orasidagi ko‘prik vazifasini bajaradi. Ular amaliy va asosiy tadqiqotlarni siyosatchilar va jamoatchilik uchun tushunarli, ishonchli bo‘lgan tilga tarjima qiluvchi mustaqil ovoz sifatida jamoat manfaatlariga xizmat qiladi”.[108]

Mustaqil ekspert-tahlil markazlarining paydo bo‘lishi, shuningdek, yopiq tavsiya beruvchi idoraviy markazlar sababli muhim ma'lumotlarning boshqa bo‘limlarga, jamoatchilikka yetkazilmasligi, yopiq holda qolishiga olib kelganligi ham turtki bo‘ldi va bu jamiyat uchun jiddiy oqibatlarga olib keldi. Vaqt o‘tishi bilan “aql markazlari” siyosiy elitaning tegirmoniga aylandi. Ko‘plab tahlilchilar yetakchi siyosatchilarga, prezident ma'muriyatining mas'ul a'zolariga, va aksincha, ko‘plab siyosatchilar ish faoliyatlarining so‘ngida professorlar, maslahatchilar va yetakchi aql markazlarining faxriy a'zolariga aylanishdi.

Uzoq vaqt davomida mamlakatda analitika (tahlil)ning holati aytarli yaxshi emas edi. Bunga ta'lim va malakali kadrlar tayyorlash darajasi, ochiq yoki yopiq senzura, taqiqlangan

---

[108] O‘sha asar. – B.10.

mavzularning mavjudligi, nashrlar ustidan nazorat, oldindan belgilab qo'yilgan tadqiqotlar va amaldagi hukumat siyosatini qo'llab-quvvatlashga yo'naltirilganlik, xorijiy tashkilotlar bilan aloqalarning cheklanganligi, yuqori hokimiyat organlari oldida hisobdorlik, ishonchli empirik ma'lumotlarning yetishmasligi, ish haqining pastligi, xodimlar almashinuvi va aqliy salohiyatning yetishmasligi o'z ta'sirini ko'rsatdi.

Dunyo miqyosidagi aql markazlarining eng nufuzli reytinglarini tuzuvchi Pensilvaniya universiteti dasturi (The Global Go-To Think Tanks Index) 2020-yil ma'lumotlariga ko'ra, O'zbekistonda "Think Tanks" deb tan olingan 13 ta tahlil markazlari mavjud.[109]

Bular davlat tashkilotlari – O'zbekiston Respublikasi Prezidenti huzuridagi Strategik va mintaqalararo tadqiqotlar instituti (ISRS), Prezident administratsiyasi huzuridagi Iqtisodiy tadqiqotlar va islohotlar markazi (CER), Oliy Majlis huzuridagi Qonunchilik va parlament tadqiqotlari instituti, strategik tahlil va prognozlash oliy maktabi, Fuqarolik jamiyatini rivojlantirish markazi (sobiq Fuqarolik jamiyati shakllanishini monitoring qilish mustaqil instituti – FJShMQMI), "Siyosiy tadqiqotlar markazi" (CPS), "Taraqqiyot strategiyasi" markazi, "Tahlil" ijtimoiy tadqiqotlar markazi, shuningdek, nodavlat notijorat tashkilotlari – Iqtisodiy rivojlanishni targ'ib qilish markazi (CED), "Bilimlar karvoni", "Ma'no" tadqiqot tashabbuslari markazi va boshqalar.

Ushbu markazlarning hech biri, 2019-yil tahlillariga ko'ra, dunyoning eng yaxshi 175 ta tahlil markaziga yoki AQSh tashqarisidagi eng yaxshi 155 ta markazning reytingiga kirmagan. Markaziy Osiyo va Kavkaz mamlakatlaridagi eng yaxshi markazlarning ro'yxatiga 63 ta tashkilot kirdi. Ro'yxatga O'zbekistondan atigi 4 ta markaz kirgan: CER (10), CPS (22), ISRS (26), "Tahlil" ijtimoiy tadqiqotlar markazi (33). 2017-yil yakunlari

---

109 2020 Global Go To Think Tank Index Report. URL: https://repository.upenn.edu/cgi/viewcontent.cgi?article=1019&context=think_tanks (Murojaat sanasi: 20.12.2022)

bo'yicha O'zbekistonning "Taraqqiyot strategiyasi" markazi "2017-yilning eng yaxshi yangi aql markazi" nominatsiyasi bo'yicha eng yaxshi elliktalikka kirdi. Siyosiy qaror har doim siyosiy muammoning paydo bo'lishi bilan boshlanib, uni hal qilish va olib tashlash bilan yakunlanadigan jarayondir.[110]

Siyosiy qaror, shuningdek, siyosiy voqealarning har qanday ishtirokchisi manfaatlarini amalga oshirish usulidir. Jamiyatning siyosiy hayoti faqat hukmdorlar va bo'ysunuvchilar o'rtasidagi munosabatlar bilan cheklanib qolmaydi. Bu siyosiy hodisalarning turli ishtirokchilari manfaatlarining o'z maqsadlarini ko'zlagan holda o'zaro ta'siridir. Ularni amalga oshirish bir qator siyosiy tadbirlar, harakatlar, xususan, siyosiy qarorlar orqali mumkin.

Har qanday siyosiy qaror muayyan siyosiy vaziyatni hal qilish uchun odamlar tomonidan qabul qilinadi. Boshqacha qilib aytganda, siyosiy qaror siyosiy jarayondagi obyektivlik va subyektivlikning murakkab dialektik o'zaro bog'lanishidir. Shu bilan birga, qaror qabul qiluvchi har doim kelajakdagi qaror hajmida subyektivlik ulushini oshirish uchun katta og'ishga ega bo'ladi. Bir qator talablarga rioya qilish bunday og'ishga ishonchli to'siqdir:

• Qaror qabul qilishning maqsadga muvofiqligi: Nima uchun qaror qabul qilinmoqda? Qanday maqsad bilan? Sabab? – degan savollar ritorik emas. Siyosatchi o'zini ko'rsatishni xohlaydimi, siyosiy jarayonda o'zini ko'rsatishni xohlaydimi, yoki u o'ta tor doiradagi odamlar manfaatlarini ko'zlab yechim topishga intilyaptimi, yoki keng jamoatchilik ahamiyatiga ega bo'lgan muammo hal qilinyaptimi – bularning barchasiga siyosiy qaror ustida ish boshlanishidan oldin oydinlik kiritish kerak.

Qaror qabul qilishning konsepsiyasi quyidagilarni o'z ichiga oladi:

• qaror qabul qilish subyektlarining holati va xususiyatlarini bilish;

• qabul qilish tartibini ishlab chiqish;

---

[110] "Tanklar nima haqida o'ylaydi? URL: https://www.gazeta.uz/uz/2021/02/12/think-tank/ (Murojaat sanasi: 20.12.2022)

• qaror qabul qilish jarayoni tashkiliy kontekstini nazarda tutgan holda, o'ziga xos texnikalar, usullar, protseduralar, "texnologiyalar" majmuini qo'llash;

• qarorni idrok etish;

• qarorning mumkin bo'lgan oqibatlarini oldindan ko'rish.

Siyosiy tahlilda qaror qabul qilish muammosini birinchi qo'llagan amerikalik siyosatshunoslardan biri - Gerbert Saymon qarorda quyidagi tartibda joylashgan harakatlarning ma'lum bir ketma-ketligini ko'rdi: muammo qo'yish, u haqida ma'lumot to'plash, mumkin bo'lgan muqobil variantlarni aniqlash, aktorlar tomonidan yechimlar ierarxiyasiga ko'ra, muqobillardan birini tanlash.[111]

Siyosatshunoslikda, ko'rib turganimizdek, bir-birini to'ldiradigan ikki daraja mavjud. Bir tomondan, empirik materiallarni to'plamasdan, tasniflamasdan va tahlil qilmasdan turib, siyosatshunoslik quruq sxolastikaga, siyosiy amaliyotga juda oz narsa beradigan mavhum mantiqiy sxemalarga aylanib ketishga mahkum. Boshqa tomondan, alohida hodisa va faktlar to'plamidan nazariy tushunchalarsiz, yaxlit manzarani tasavvur qilish, muayyan hodisaning ma'nosini tushunish mumkin emas.

Amaliy siyosatshunoslik xulosalari odatda, siyosiy barqarorlikni saqlab qolishga qaratilgan bo'ladi. Uning asosiy vazifasi, aniq tavsiyalar va qisqa muddatli bashoratlarni muayyan subyektlar uchun, ular faoliyati samaradorligini oshirish maqsadida bayon etishdan iborat.

Amaliy siyosatshunoslik ijtimoiy muammolarni bartaraf etish va millatlararo, fuqarolararo totuvlikni ta'minlashga doir dasturlarni, qonunlarni, qarorlarni qabul qilish funksiyasini

---

[111] Campitelli, G., & Gobet, F. (2010). Herbert Simon's Decision-Making Approach: Investigation of Cognitive Processes in Experts. Review of General Psychology, 14(4), 354–364. URL:https://doi.org/10.1037/a0021256 (Murojaat sanasi: 16.09.2022), The Simon Decision Making Theory. URL: https://unacademy.com/content/upsc/study-material/public-administration/the-simon-decision-making-theory/#:~:text=The%20Simon%20decision%20making%20theory%20is%20a%20descriptive%20theory%20that,the%20different%20possibilities%20of%20options (Мурожаат санаси: 16.09.2022)

bajarish bilan ham cheklanib qolmaydi. U mazkur hujjatlarning hayotda izchil, qat'iy ijro etilishini ta'minlaydigan amaliy funksiyalarni ham bajaradi. Buyuk nemis mutafakkiri Gegel ko'rsatib o'tganidek, "masalaning mohiyati o'z maqsadi bilan emas, balki o'zining amalga oshirilishi bilan oxiriga yetadi..."[112]

Amaliy siyosatshunoslik qabul qilingan dasturlar, qonunlar, qarorlarni hayotda izchillik, qat'iyatlilik bilan amalga oshirish, butun jamiyatni turli-tuman illatlardan, xastaliklardan tozalashga alohida e'tibor qaratadi. Chunki bu vazifa ijtimoiy hayotda amalga oshirilmasdan qolar ekan, unda jamiyatning mustahkam xavfsizligiga, barqarorligiga, tinch-totuvligiga, farovonligiga, baxt-saodatiga erishib bo'lmaydi. Dasturlar, qonunlar, qarorlar hayotda amalda ijro etilganda va jamiyat turli-tuman illatlardan tozalagandagina ko'zlangan maqsadga erishiladi.

Amaliy siyosatshunoslik bu – qabul qilingan siyosiy qarorlar amalda ijro etiladigan, jamiyat xilma-xil xastaliklardan tozalanadigan, zaif va ojizlar zo'ravonlardan himoya qilinadigan, ijtimoiy adolat va tartib o'rnatiladigan siyosatning o'ziga xos sohasidir.

Siyosat sohasidagi aniq vazifalarni yechimini topish, insonlar uchun maqsadga erishishning muqobil usul va texnologiyalarini izlash zaruriyati siyosiy hodisalarni tushunish va o'rganishning alohida yondashuvini ko'zda tutadi. Nazariy siyosatshunoslikning siyosiy hodisalar xususiyatlari va ta'rif-tavsiflarining mohiyatini aniqlash, ular o'rtasidagi prinsipial aloqa va munosabatlarini ochib ko'rsatish, rivojlanishning g'oya va qonuniyatlarini asoslab berishga qaratilgan yondashuvlaridan farqli o'laroq, mazkur yondashuv amaliy masalalarning yechimiga qaratilgan va o'ziga xos xususiyatlariga ega. Umuman olganda, siyosiy qarashlarning "texnologik" yo'naltirilgan shakl va xilma-xil turlari, siyosiy hodisalarning o'xshashlik va farqli tomonlari haqidagi tasavvurlarni yagona tizimga soluvchi bilimlarning shakllanishi

[112] Odilqoriev X.T., Razzoqov D.X. Siyosatshunoslik., Darslik. X.T.Odilqoriev., T., ,,O'qituvchi" NMIU, 2008, - B.111.

va ishlab chiqilishiga emas, balki siyosiy maydondagi amaliy va aniq vazifalarni yechishdagi mavjud ilmiy-nazariy potensialdan tatbiqiy foydalanishga qaratilgan.

Yuqoridagilarni tushunish va baholashda, nazariy g'oyalar bilan bir qatorda, to'plangan amaliy tajribalar, shunga o'xshash vazifalarni yechish bo'yicha olingan bilim va ko'nikmalar, intuitsiya va insonning boshqa metodologik tasavvurlari ham muhim o'rin tutadi. Qisqacha qilib aytganda, tadbiqiy soha, qandaydir umumiy nazariy xulosalardan foydalanmasdan turib ham, to'plangan amaliy tajribalar doirasida o'z xulosalarini chiqarishi mumkin. Tadbiqiy siyosiy izlanishlarning bunday maxsus mo'ljallanganligini nazarda tutadigan bo'lsak, aynan u siyosiy hayotni tushunishda, insonning siyosiy hayotdagi faoliyatiga san'atning bir turi sifatida munosabatda bo'lishga majbur qiluvchi alohida bir rakurs beradi.

Amaliy siyosatshunoslik siyosiy boshqaruv amaliyoti, siyosiy partiyalarning siyosiy strategiyasi va taktikasini ishlab chiqish, siyosiy nizolarni hal qilish va saylov kampaniyalarini o'tkazish bilan bevosita bog'liq bo'lgan sohadir. Amaliy siyosatshunos muayyan siyosiy muammolar va vaziyatlarni o'rganadi hamda turli davlat dasturlarini ishlab chiqishda qo'llaniladigan muayyan siyosiy subyektlarga ularning faoliyati samaradorligini oshirish bo'yicha tavsiyalar va qisqa muddatli prognozlarni shakllantiradi.

O'zbekistonda ko'pgina siyosatshunoslar amaliy muammolarni hal qilish uchun siyosiy jarayonda bevosita ishtirok etadi. Bir tomondan, bu ijobiy hodisa, chunki siyosat subyektlari (davlat organlari, parlament va partiya tuzilmalari, kasaba uyushmalari, boshqa jamoat birlashmalari va nodavlat-notijorat tashkilotlar) tomonidan ilmiy yondashuvga talab muhiti yaratilgan, bu esa amaliy siyosatshunoslikning rivojlanishini rag'batlantiradi.

Mamlakatimizda ham O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2019-yil 29-yanvarda qabul qilingan "Siyosiy fanlar sohasida kadrlarni tayyorlash, fundamental va

amaliy tadqiqotlar samaradorligini oshirish chora-tadbirlari to'g'risida"gi PQ-4139-sonli Qarori[113] siyosiy fanlar sohasida kadrlar tayyorlashni yo'lga qo'yishda muhim ahamiyatga ega bo'ldi, deyish mumkin. Qarorda ilg'or xorijiy tajriba hamda zamonaviy ta'lim texnologiyalaridan foydalanish asosida siyosatshunoslik fanlari sohasida yuqori malakali kadrlar tayyorlashni ta'minlash, jahon siyosatidagi eng yangi trend va yo'nalishlarni hisobga olgan holda xalqaro darajadagi ilmiy va ilmiy-pedagogik kadrlarni tayyorlash, "Siyosatshunoslik" fani bo'yicha o'quv jarayonini mazmun jihatdan takomillashtirish maqsadida yangi avlod darsliklari, o'quv qo'llanmalari, o'quv dasturlari va rejalarini tayyorlash masalalari belgilab olindi. Siyosiy fanlar sirasiga kiradigan siyosatshunoslik, siyosiy falsafa, siyosiy iqtisod, xalqaro munosabatlarning siyosiy nazariyasi, geosiyosat, siyosiy tarix, siyosiy etika, siyosiy antropologiya va boshqa sohalar qatori amaliy siyosatshunoslikni rivojlantirish masalalariga ham katta e'tibor qaratilmoqda.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar

1. Amaliy va nazariy siyosatshunoslikning nisbati va o'ziga xos xususiyatlari nimalardan iborat?

2. Amaliy siyosatshunoslikning maqsadi va vazifalari nimalardan iborat?

3. Siyosiy tahlilning asosiy bosqichlari.

4. O'zbekistonda faoliyat ko'rsatayotgan "Aql markazlari" to'g'risida nimalarni bilasiz?

5. Amaliy siyosatshunoslik tarkibiga kiruvchi qanday fanlarni bilasiz?

---

[113] O'zbekiston Respublikasi Prezidentining "Siyosiy fanlar sohasida kadrlarni tayyorlash, fundamental va amaliy tadqiqotlar samaradorligini oshirish chora-tadbirlari to'g'risida"gi 2019-yil 29-yanvarda qabul qilingan PQ-4139-sonli Qarori. Qonun hujjatlari ma'lumotlari milliy bazasi, 30.01.2019 y., 07/19/4139/2544-son. URL: https://lex.uz/docs/4182353 (Murojaat sanasi: 15.12.2021)

# 6-MAVZU. SIYOSIY HOKIMIYAT, UNING SUBSTANSIONAL XUSUSIYATLARI VA KO‘RINISHLARI

**Reja:**

1. Siyosiy hokimiyat tushunchasining shakllanishi.
2. Siyosiy hokimiyat to‘g‘risidagi turli yondashuvlar.
3. Siyosiy hokimiyat subyekti va obyekti.
4. Hokimiyatning resurslari.
5. Siyosiy hokimiyatning turlari.
6. Siyosiy hokimiyatning substansional xususiyatlari
7. Hokimiyatning legitimligi.

***Tayanch tushunchalar:*** *siyosiy hokimiyat, pozitiv-sotsiologik talqin, teleologik talqin, bixevioristik talqin, psixologik talqin, hokimiyat resurslari, utilitar resurslar, ijtimoiy resurslar, iqtisodiy resurslar, siyosiy hokimiyat turlari, hokimiyat legitimligi.*

Hokimiyat masalasi zamonaviy siyosatning asosini tashkil etadi. Hokimiyatning muammo va vazifalari doimo keng muhokamalar markazida bo‘lgan. Siyosatshunoslikda siyosiy hokimiyat tushunchasi ko‘p murojaat qilinadigan, o‘rganishlar markazidagi asosiy mavzulardan biri hisoblanadi. Siyosiy hokimiyat – murakkab, sirli va jozibador ijtimoiy-siyosiy hodisa bo‘lib, unga nisbatan turli siyosatshunos olimlarning har-xil yondashuvlari mavjud. Sababi, siyosiy hokimiyat turli davrlarda o‘zining ko‘rinishini va xususiyatlarini o‘zgartirib turgan.

Insoniyat paydo bo‘libdiki, o‘z ehtiyojlarini qondirish, xavfsizligini ta’minlash maqsadida uyushib, qadimda qabila va guruh, zamonaviy sharoitda jamiyatga birlashgan holda hayot kechirib keladi. Mazkur uyushmalarni boshqarishni ma’lum bir guruh yoki shaxslar amalga oshiradi. Qabilalarni boshqarish uning oqsoqoli tomonidan unga berilgan vakolatlar (boshqa a’zolarini boshqarish, hukm chiqarish, xato qilganlarga jazo

tayinlash, ijtimoiy himoyalanish kabi muhim jarayonlar)ni belgilash orqali hokimiyat mavjudligini anglatgan.

Zamonaviy siyosatshunoslikda hokimiyat fenomeniga qiziqish tobora ortib bormoqda. Uni o'rganishning ko'p asrlik an'analari mavjudligiga qaramasdan, u hali ham to'liq o'rganilmagan. Ushbu hodisani o'rganishga ilk urinishlar Xitoy va qadimgi yunon mutafakkirlari tomonidan amalga oshirilgan. Hokimiyat hodisasini tahlil qilishda Konfutsiy, Kautiliy, Aristotel va Platon asarlari alohida ahamiyat kasb etadi. Shuningdek, ko'pgina g'arb faylasuflari, huquqshunoslari o'rta asrlarda ham yangi davrda ham hokimiyat munosabatlarining asl mohiyatini o'rganishga kirishgan. Aynan ularning asarlari zamonaviy hokimiyat haqidagi fanga asos solgan. Bularga: J. Boden, J. Lokk, K. Monteskoe, N. Makiavelli, J-J. Russo, T. Gobbs, I. Kant, K. Marks, F. Nisshe, M. Veber, M. Dyuverje, T. Parsons, rus olimlaridan: B. N. Chicherin, V. S. Solovev, P. I. Novgorodsev, N. N. Alekseev, N. A. Berdyaev, S. N. Bulgakov, P. B. Struvelarni keltirib o'tish mumkin.

Siyosiy hokimiyatning tabiiy kelib chiqishi haqidagi g'oyani birinchi marta Aristotel ilgari surgan, U insonni tabiatan siyosiy mavjudot, deb hisoblagan. Shuningdek, hokimiyat nazariyasining rivojlanishiga nemis sotsiologi Maks Veber muhim hissa qo'shdi, u uchun hokimiyat odamni o'z irodasiga qarshi harakat qilishga majbur qiluvchi kuchdir. Elita nazariyasi doirasida hokimiyat muammosini V. Pareto, G. Moska va R Mexelslar tadqiq qilishgan.[114]

Siyosiy hokimiyat haqidagi yana bir ta'limot Marksistik ta'limot bo'lib, unga ko'ra, siyosiy hokimiyat uchun kurashda moddiy manfaatdorlikning roli, axloq va siyosat o'rtasidagi munosabatlarga e'tibor qaratilgan.

Hozirgi kunda hokimiyat fenomeni nafaqat siyosatshunoslik, shuningdek, falsafa, tarix, psixologiya, huquqshunoslik, sotsiologiya va boshqa shu kabi fanlarda o'rganilib kelinmoqda. Ammo, shuni ham alohida ta'kidlab o'tish kerakki, ushbu

---

[114] Батурин В.К. Политология: Учебник для студентов вузов. Перераб. и доп. –М.: ЮНИТИДАНА. 2012.-с.161.

fanlarning har birining o'ziga xos yondashuvi o'ziga xos nuqtai nazari bor. Hokimiyatni yaxlit tizim sifatida o'rganish zarurati ortib bormoqda. Yaqin vaqtlargacha siyosatshunoslikda hokimiyat fenomenini o'rganishda alohida fan tarmog'i bo'lmagan, chunki siyosat falsafasi ham hokimiyat to'g'risidagi umumlashtirilgan kategoriyalar bilan ishlashga yo'naltirilgan ya'ni, abstraksiya darajasi yuqori bo'lgan. Hokimiyat hodisasi murakkab va keng tadqiq etiladigan mavzulardan bo'lganligi sababli, siyosatshunoslikning alohida, yangi fan tarmog'i sifatida "Kratologiya" vujudga kelishi dolzarb masalalar sirasiga kiradi.

**Kratologiya** (yunoncha kratos – hokimiyat, kuch, logos – ta'limot) – hokimiyat haqidagi fan, demakdir.

Kratologiya keng ma'noda hokimiyat haqidagi bilimlarning ko'plab sohalarini qamrab oluvchi fanlarning yaxlit majmuasidir. Ushbu fanning asosiy vazifalaridan biri sifatida hokimiyat munosabatlarining paydo bo'lishi, rivojlanishi, faoliyatining umumiy qonuniyatlari haqida yaxlit bilimlar tizimini shakllantirish hamda, hokimiyatning zamonaviy muammolarini aniqlash va ilmiy tadqiqot yutuqlarini umumlashtirishdan iboratdir.

Hokimiyat jamiyat va siyosatning fundamental asoslaridan biridir. U kishilarning barqaror uyushmalari bo'lgan barcha joyda, butun davlatda – oliy, siyosiy hokimiyat bilan to'qnash kelinadi, oilada, ishlab chiqarish jamoalarida turli xildagi tashkilotlar va muassasalarda mavjud bo'ladi.[115] Siyosiy hokimiyat qadimdan mavjud bo'lgan o'ziga xos murakkab siyosiy hodisadir. Hokimiyat hukmronlik-bo'ysunish munosabatlari tizimi bo'lib, shaxs va jamiyat ijtimoiy hayotiga ta'sir o'tkazish qobiliyatidir.

Hokimiyatning inson hayotida namoyon bo'lishi, hokimiyatni aks ettiruvchi va xarakterlovchi g'oyalar, tushunchalar, konsepsiyalar, ta'limotlarni o'rganish muhim masala hisoblanadi. Hokimiyat dunyosi ko'p qirrali bo'lib uni tushunishda faqat davlat hokimiyatiga e'tibor qaratish to'g'ri emas. Hokimiyat

---

[115] Pugachev V.P., Solovev.A.I. "Siyosatshunoslikka Kirish". "Yangi asr avlodi" (o'zbekcha nashr. Tarjima prof. A.Begmanov). 2004.314-323 betlar.

dunyosining o'zi – ijtimoiy siyosiy hayotning yaxlit keng doirasi bo'lib, uning asosiy mazmuni va ma'nosi odamlarning o'zaro yashashi va o'zaro moslashishi, ularning yaxshi yashashiga imkon beradigan turli tuzilmalarni rivojlantirish maqsadida ularga samarali ta'sir ko'rsatishdir.

Yaxlit hukmron tuzilma sifatida insonlarning birgalikdagi farovon hayotini ta'minlash, jamiyat hayotining turli sohalari – ijtimoiy, iqtisodiy, madaniy, xalqaro sohalarning o'zaro aloqasini ta'minlash va muvofiqlashtirishdir.

Hokimiyatning eng asosiy va o'ziga xos ko'rinishlaridan biri – siyosiy hokimiyatdir. Siyosiy hokimiyat – siyosat subyektlarining siyosatda ifodalangan irodasini turli yo'llar, usullar va vositalar yordamida amalga oshirish faoliyatining o'ziga xos shaklidir. U jamiyat hayotida alohida o'rin egallaydi. Buning ma'nosi shuki, siyosiy hokimiyat jamiyat davlat hayotini bir butunligicha va yaxlitligicha qamrab oladi, uni yo'naltiradi hamda tartibga soladi, hokimiyatning boshqa ko'rinishlarini birlashtiradi, ularni xalq manfaatlariga bo'ysundiradi [116]

Siyosiy hokimiyatning asosiy maqsadi, jamiyat hayotini boshqarish va tartibga solishdir. Jamiyat siyosiy hokimiyatsiz parokandalikka, boshboshdoqlikka yuz tutadi. Umumiy qilib aytganda, jamiyat hayotini siyosiy hokimiyatsiz tasavvur qilish mumkin emas.

Siyosiy hokimiyat jamiyat siyosiy hayotidagi murakkab siyosiy hodisa. Uning eng ommalashgan ta'riflaridan biri pozitiv sotsiologik talqini hisoblanadi. Bu talqinda hokimiyat, biror individning muayyan ijtimoiy sharoitda boshqa individga o'zining irodasini o'tkazish qobiliyati sifatida tushuniladi. Ya'ni, siyosiy hokimiyat subyektlari siyosiy hokimiyat obyektini o'z ta'sir doirasiga oladi. Qisqa qilib aytganda, ko'zlagan maqsadga erishishdir.

Hokimiyatning munosabatlari uning subyekti va obyekti

---

[116] Odilqoriyev X.T., Razzaqov D.X. Oliy ta'lim muassasalari talabalari uchun darslik. T.: O'zbekiston faylasuflari milliy jamiyati nashriyoti. 2009. 137-362 b.

o'rtasidagi munosabatlar yig'indisidan iborat. Hokimiyat subyekti boshqaruvga yo'naltirilgan ma'lum bir shaxs, shaxslar guruhi va ulardan tashkil topgan maxsus boshqaruv apparatini o'z ichiga olishi mumkin. U jamiyatni boshqaruvchi va barpo etuvchi kuch sifatida o'ziga xos xususiyatlarga ega bo'lishi lozim. Hokimiyat obyektini esa individ, sotsial guruh, sinf, jamiyat tashkil etadi. Hokimiyat munosabatlarida subyekt va obyekt o'zaro bog'liq va ajralmas tushunchalardir.

Hokimiyatni tushuntirishda turli hil yondashuvlar va talqinlar mavjud bo'lib[117], ularga quyidagicha to'xtalib o'tamiz:

1. Pozitiv-sotsiologik talqin (M.Veber). Ushbu talqin biror individning muayyan ijtimoiy-siyosiy sharoitda boshqa individga o'zining irodasini o'tkazish qobiliyati sifatida tushuniladi. Hokimiyat munosabatlarining asosini o'zaro ta'sir etish doirasi tashkil etib, bunday munosabatlar hokimiyat subyekti va obyekti o'rtasida qaror topadi.

2. Teleologik (hokimiyatning maqsad nuqtai nazaridan) talqini (B.Rassel). Hokimiyatni qo'yilgan maqsadlarga erishish, mo'ljallangan natijalarni olish qobiliyati sifatida tavsiflaydi. Uning mazmuni sifatida hokimiyat – ko'zlangan maqsadlarni ro'yobga chiqarishdan iborat.

Teleologik ta'rif keng ma'noga ega bo'lib, nafaqat individlar o'rtasidagi munosabatlarni, balki inson va tabiat o'rtasidagi munosabatlarni ham insonning tabiatga nisbatan hukmronligi nuqtai nazaridan ifodalashga qaratilgan.

3. Bixevioristik talqin. Mazkur talqinga ko'ra, hokimiyat xulq atvorning ko'rinishi, alohida bir turi sifatida olib qaraladi. Bunda ayrimlar buyruq beradi, boshqalar esa bo'ysunadi. Bixevioristik yondashuv hokimiyatni tushunishni individuallashtiradi, uni real shaxslarning o'zaro harakatidan iborat, deb biladi. Hokimiyatning bixevioristik talqinini Amerikalik olim G. Lassuel ilgari surgan. U tizim sifatida qobiliyatlilik va uning samaradorligiga alohida e'tibor qaratgan.

---

[117] Вебер М. Политика как призвание и профессия: Теория партий и партийных систем. М., 2008. 14-с.

4. Psixologik (ruhiy) talqin (Zigmund Freyd, Karl Gustav Yung). Mazkur talqin hokimiyatni real individlarning xulq-atvori sifatidagi bixevioristik tushunishdan kelib chiqadi. Xulq–atvorning subyektiv asoslanishini kishilar ong va ong ostida joylashgan hokimiyat haqidagi tasavvur va bilimlarni ochib berishga urinadi. Bu turdagi eng ko'zga ko'ringan yo'nalishlardan biri bu psixoanalizdir (ruhiy tahlil). U hokimiyatga intilishni asosan, jinsiy xarakterdagi mayllarning o'zgargan ko'rinishida yoki ruhiy quvvatning namoyon bo'lishi sifatida talqin etadi.

Hokimiyat kuchlarning o'zaro harakati–birovlarning bo'ysunishga, boshqa birovlarning "ko'ngilli qo'shilishga" tayyorligi sifatida namoyon bo'ladi. Zigmund Freydga ko'ra, inson ruhiyatining ayrim tuzilmalari borki, ular shaxsiy himoyalanganlik va xotirjamlik uchun qullikdagi erkinlikni afzal ko'rishga moyil bo'ladi. Psixologik yondashuv hokimiyatning buyruq berish va bo'ysunishga asoslangan mexanizm ekanligini ochib berishga harakat qiladi.

5. Hokimiyatning tizimlilik talqini. Bu talqin hokimiyatning bixevioristik va psixologik talqinlarining aksi (teskarisi) sifatida qaraladi. Agar bu ikki yo'nalish real kuzatishlarga tayanib hokimiyatni tushunishda quyidan yuqoriga, individlardan jamiyatga qarab borishni talab qilsa, tizimlilik talqinida hokimiyatning individual munosabatlardan emas, balki ijtimoiy tizimdan hosil bo'lganligidan kelib chiqadi. U hokimiyatni tizim qabul qilgan jamoa maqsadlarini ro'yobga chiqarishga yo'naltirilgan majburiyatlarni uning elementlari tomonidan bajarilishini ta'minlash qobiliyati sifatida qaraydi. Tizimlilik yondashuvining ayrim vakillari (K.Doych, N.Luman) hokimiyatni guruhiy ixtiloflarni tartibga soladigan va jamiyatning birlashishini ta'minlashga imkon beruvchi ijtimoiy muomala vositasi sifatida ifodalaydi.

6. Hokimiyatning tuzilmaviy funksional talqini XX asrning ikkinchi yarmida muhim ahamiyat kasb etgan. T. Parsonsning ushbu yondashuvida: hokimiyat – ularga yuklangan muayyan rollarni bajaruvchi subyektlar, xususan, boshqaruvchilar va

boshqariladiganlar o'rtasidagi munosabatlar sifatida qaralgan. Bu rollarning o'zi butun ijtimoiy tizimning tuzilishi bilan belgilanadi, bu yerda har bir element uning muvaffaqiyatli ishlashini ta'minlaydi.

T.Parsons hokimiyatga ijtimoiy muhitda yaratiladigan va aylanib yuruvchi ramziy ayirboshlash vositasi sifatida qaraydi. Parsons hokimiyatni doimiy bo'lmagan, kuch-qudrat manbai zaiflashib, kuchayib turuvchi, odamlarning ishonchiga tayangan holda kuchdan foydalanish mumkin bo'lgan vosita, deb hisoblaydi. Olimning fikricha, hokimiyatni to'la ishlatish orqali liderlar siyosiy tizimni va butun jamiyatni mustahkamlashi mumkin.

Hokimiyat resurslarni, ta'sir ko'rsatish vositalarini safarbar qilishga imkon beruvchi ijtimoiy maqom. Boshqacha qilib aytganda, hokimiyat – rahbar lavozimlarni egallash va muayyan funksiyalarni bajarish bilan bog'liq faoliyat sanaladi. Rahbar lavozimlar esa oqilona va nooqilona chora tadbirlar, rag'bat va jazolash yordamida kishilarga ta'sir qilish imkonini beradi.

7. Relatsion munosabat asosidagi talqin. Mazkur talqinga ko'ra, eng avvalo hokimiyatning subyekti va obyekti o'rtasidagi munosabat ko'riladi. Ayrim adabiyotlarda u ikki sherik o'rtasidagi munosabat sifatida keladi. Obyektni o'z maqsad va manfaati yo'lida boshqara oladigan subyektdir. Relatsion yondashuv vakillaridan biri P.Blauning fikricha, hokimiyat munosabatlari bevosita resurslar almashinuviga bog'liq. Resurslarning shaxslar va guruhlar o'rtasida tengsiz taqsimlanishi, resurslardan mahrum bo'lganlarning unga ega bo'lganlarga qaraganda ancha yomon ahvolga tushishiga olib keladi. O'z resurslarining ortiqcha qismini hokimiyatga aylantirish imkoniyati paydo bo'ladi, chunki ularni muhtojlarga berib, evaziga ular ijtimoiy xulq-atvorining kerakli namunalarini oladilar. P.Blau, hokimiyat munosabatlari muqarrar ravishda assimetrikdir, deb hisoblaydi. Ya'ni, tomonlarning biri subyekt va u obyektga nisbatan ustunlikka egadir.

Hokimiyatning yuqorida tilga olingan talqinlari bir-birini to'ldiradi va tizim rivojida muhim rol o'ynaydi.

Hokimiyatning tuzilishi va ko'rinishlariga ham to'xtalib o'tsak. Hokimiyat tashuvchisi sifatida uning subyekti, obyekti va resurslarini keltirib o'tish mumkin.

Hokimiyatning **subyekti**, davlat va uning alohida institutlari, siyosiy elita va rahbarlar – uning subyekti sifatida harakat qilishi mumkin. Hokimiyatning **obyekti** sifatida ham alohida shaxslar, ham ijtimoiy guruhlar, shuningdek, odamlarning katta massasi–ma'lum bir hudud yoki butun bir davlat aholisi olinishi mumkin.[118]

Hokimiyat manbalari sifatida: qonun, kuch, avtoritet, obro', boylik, qiziqish, sir, xarizma, bilim, g'oya va tashkilotlarga qaraladi. Tarixiy tajribadan kelib chiqsak, hokimiyatning manbai bo'lgan kuch qudrat hozirgi kunda ham o'z ahamiyatini yo'qotmagan. Moddiy boylik darajasi va hokimiyatga kirish darajasi o'rtasida to'g'ridan to'g'ri va avtomatik bog'liqlik bo'lmasa-da, uni o'zlashtirishda G.Moska ta'kidlagan boylik va kuch muhim ahamiyat kasb etadi.

"Hokimiyat manbai" va "hokimiyat resurslari" bir biriga yaqin bo'lgan, ammo butunlay boshqa-boshqa tushunchalardir. Hokimiyat manbai xalq, ijtimoiy guruhlar va ijtimoiy qatlamlar bo'lishi mumkin. Mazkur guruh va qatlamlarning tarkibi o'zgarib turadi. Ma'lum guruh va qatlamlar hokimiyatni saqlash tarafdori sifatida namoyon bo'lsa, ayrimlari turli qarama-qarshiliklar fonida murosa qiladilar.

Hokimiyat utilitar (manfaatli), majburlovchi va me'yoriy resurslarga bo'linadi.

**Utilitar resurslar** – kishilarning kundalik manfaatlari bilan bog'liq bo'lgan moddiy va boshqa ijtimoiy ne'matlardir. Bu vositalardan kishilarni rag'batlantirish, jazolash uchun foydalaniladi. Me'yoriy imkoniyatlar, avvalo, insonlarning ichki dunyosiga, qadriyatlariga va xulq-atvorlariga ta'sir etadi.

Bulardan tashqari bir qator resurslar ishlatiladi.

**Iqtisodiy resurslar** – bu ijtimoiy va xususiy ishlab chiqarish va iste'mol qilish uchun zarur bo'lgan moddiy boyliklar, ularning umumiy ekvivalenti (pullar), texnika, unumdor yerlar, yerosti

---

[118] Ланцов С. А. Политология: Учебное пособие. – СПб.: Питер, 2011. –71.с..

qazilma boyliklari va boshqalar. Davlat hokimiyati uchun iqtisodiy resurslar sifatida umumiy va aholi jon boshiga yalpi ichki mahsulot (YaIM) hajmi, shuningdek, davlat budjeti orqali qayta taqsimlangan YaIMning foizi hisoblanishi mumkin. Hokimiyatning iqtisodiy resurslariga: oltin zaxiralari, milliy valyutaning barqarorlik darajasi, tabiiy resurslarning mavjudligi va ularni nazorat qilish darajasi, shuningdek, davlat mulki bo'lgan ishlab chiqarish quvvatlari va boshqa moddiy obyektlar kiradi.

**Ijtimoiy resurslar** – bu turli vositalar yordamida, shu jumladan, iqtisodiy shaxslar va ijtimoiy guruhlarning ijtimoiy mavqeini o'zgartirish, ularni qo'llab-quvvatlash va shu bilan ma'lum maqsadlarga erishish qobiliyatidir. Masalan, mamlakatimiz mustaqilligining dastlabki yillarida ziyolilarning ijtimoiy mavqei past edi. Keyinchalik, ijtimoiy-iqtisodiy rivojlanish zarurati tug'ilganligi sababli, ularning ijtimoiy mavqeini oshirish choralari ko'rildi.

**Madaniy – axborot resurslari** – turli ilmiy bilimlar, g'oyalar, axborotlar hamda ularni olish va tarqatish vositalari: fan va ta'lim muassasalari hamda ommaviy axborot vositalaridir. XXI asrda axborot hokimiyatning muhim resursiga aylanib ulgurdi. An'anaviy kuch va boylik – o'z mavqeini saqlagani holda, hozirda axborotga va bilimga ega bo'lganlar chinakkamiga yuqori mavqega va hokimiyatga ega bo'lmoqda.

**Kuch ishlatar resurslar** – zo'ravonlik va majburlash vositalari, shu jumladan, qurollar, shuningdek, tegishli davlat muassasalari: armiya, politsiya, xavfsizlik xizmati, qamoqxona va boshqalar kiradi. Resurslarning mazkur ko'rinishi hokimiyatning azaldan eng samarali asoslaridan hisoblangan. Buning asosiy sababi, undan foydalanish – insonning hayotidan, mol-mulkidan mahrum qilishga sabab bo'lishi mumkin. Hokimiyatning resurslaridan odatda uning subyektlari, davlat idoralari tomonidan kompleks qo'llaniladi.

**Demografik resurslar** – bu odamlarning o'zi, ularsiz hech qanday hukumat mavjud bo'lmaydi. Bu resurs boshqa resurslarni ishlab chiqaruvchi universal, ko'p funksiyali resursdir. Inson –

moddiy boyliklarning yaratuvchisi, askar va partiya a'zosi, bilim va axborotning egasi va tarqatuvchisidir. Inson hokimiyatning nafaqat resursi balki, obyekti va subyekti hamdir.

**Me'yoriy resurslar** – insonning ichki dunyosi, qadriyatlar va xulq-atvoriga ta'sir ko'rsatuvchi vositalardir. Ular bo'ysunuvchilarga rahbar va ijro etuvchilar manfaatlarining umumiyligini tushuntirishga, hokimiyat subyekti harakatlarining ma'qullanishini, uning talablari qabul qilinishini ta'minlashga qaratilgan.

**Siyosiy huquqiy resurslar** – hokimiyat organlari tomonidan o'z faoliyati davomida foydalaniladigan qonunlar va boshqa normativ hujjatlar (Konstitutsiya, qonunlar, prezident farmonlari, hukumat farmoyishlari va boshqalar). Taniqli siyosatshunos A.Etsionining tipologiyasida huquqiy normalar kishilarning xulq-atvorini belgilovchi qadriyat yo'nalishlari bilan birgalikda me'yoriy resurslar tarkibiga kiradi. Shu bilan bir qatorda u hokimiyatning utilitar va majburlash manbalarini ham ado etadi. A.Etsioni turli iqtisodiy va ijtimoiy imtiyozlarni utilitar va hokimiyat tomonidan o'z maqsadlariga erishish uchun qo'llaniladigan jazolarni majburiy, deb ataydi.

**Siyosiy hokimiyat** jamiyatda hokimiyatning iqtisodiy, ijtimoiy, madaniy axborot, majburlovchi hokimiyatlariga tayangan holda faoliyat olib boradi.

**Iqtisodiy hokimiyat** – iqtisodiy resurslar ustidan nazoratni anglatadi. Bunda inson o'z oldiga qo'ygan barcha maqsadlariga erishishning asosiy vositasini moddiy boyliklar va ularning nazorati, deb biladi.

**Ijtimoiy hokimiyat** – iqtisodiy hokimiyat bilan chambarchas bog'liq bo'lib, iqtisodiy hokimiyat moddiy boyliklarni taqsimlash qobiliyatini anglatsa, ijtimoiy hokimiyat esa maqomlar, lavozimlar, imtiyozlarni taqsimlash qobiliyatini anglatadi.

**Madaniy axborot hokimiyati** – ilmiy bilimlar, axborotlar va ularni tarqatuvchi vositalar orqali kishilar ma'naviy dunyosiga ta'sir qila olish imkoniyati. Zamonaviy jamiyatda ta'sir etishning barcha turlari ichida eng samaralisi ilmiy axborotdir. Bilimdan

hukumat qarorlarini tayyorlashda, kishilarning siyosiy ongiga bevosita ta'sir etishda keng foydalanilmoqda. Axborot turli tuman maqsadlarga xizmat qilishi mumkin. U hukumat faoliyati to'g'risida obyektiv, to'g'ri ma'lumotlar berish bilan birga noxolis, noaniq xabarlarni targ'ibot qilib, kishilarning ongi va xulq-atvorini to'g'ri yo'ldan chalg'itishi mumkin.

**Majburlov hokimiyati** – hokimiyatning kuch resurslariga tayanadi va jismoniy kuch ishlatishni qo'llash yoki kuch ishlatish orqali kishilarga ta'sir etishdir. U iqtisodiy, madaniy axborot yetarli bo'lmaganda amal qiladigan, ularni to'diradigan hokimiyatdir. Kuch ishlatish – majburlov hokimiyatining muhim xususiyatidir. Davlat miqyosida kuchdan ochiqchasiga foydalanish davlatning muhim xususiyati bo'lsada, majburlash hokimiyatini siyosiy hokimiyat bilan aynan bir narsa deb, tushunmaslik kerak.

Siyosiy hokimiyat faqat kuch ishlatuvchi, majburlovchi (jismoniy, moddiy, ruhiy) resurslarga tayanish bilan cheklanib qolmaydi. U ijtimoiy muammolarni hal etishda iqtisodiy, ijtimoiy va ma'naviy axborot resurslariga ham faol tayanadi.

Siyosiy hokimiyatning boshqa turlariga nisbatan asosiy belgisi shundaki, u nafaqat majburlash va huquqiy balki, iqtisodiy, ijtimoiy, madaniy, axborot, demografik resurslardan ham foydalanadi.

Fransuz siyosatshunosi M.Dyuverje tomonidan ilgari surilib, umume'tirof etilgan siyosiy hokimiyatning tarixiy shakllari tipologiyasi mavjud.[119] U hokimiyatning uchta shaklini aniqlagan:

anonim - ibtidoiy, kuchsiz tuzilgan jamiyatlarga xos;

individuallashtirish - mehnat taqsimoti murakkablashishi va faoliyatning ayrim turlarini ajralishi natijasida yuzaga keladi;

institutsionallashtirish - aniq belgilangan funksiyalarni bajaradigan ijtimoiy institutlar tizimiga asoslanadi.

Zamonaviy jamiyatlarda siyosiy hokimiyat asosan uchinchi, institutsional shaklda namoyon bo'ladi. Siyosiy hokimiyatga,

---

119 Дюверже М. Партии и партийные системы: концепция // Социально-политический журнал. М.: 1993. № 9. -97 с.

ko'pincha, davlatning asosiy institutlari (parlament, hukumat, huquqni muhofaza qilish organlari)ga asoslangan va davlat tomonidan nazorat qilinadigan, barcha resurslardan foydalanadigan davlat hokimiyatining sinonimi sifatida qaraladi. Oddiy sharoitlarda davlat hokimiyati monopoliyasi jamiyatda o'ziga xos huquqiy mavqeini egallaydi. Ammo, davlat hokimiyati monopoliyasiga noqonuniy tuzilmalar tomonidan qarshi chiqish holatlari yuz berishi mumkin. Masalan, jinoiy reket, soliq undirish bo'yicha davlat monopoliyasiga qarshi kurashuvchi jinoiy to'dalar, aholini qo'rqitish, uni rasmiy davlat tuzilmalariga bo'ysunishiga qarshi chiqish. Bularning barchasi davlatning zaiflashuvi natijasi bo'lib, hokimiyat va qarorlar qabul qilishning muqobil markazlarining paydo bo'lishiga sabab bo'ladi. Siyosiy hokimiyat o'zining monotsentrikligiga qaramay, bo'linish va taqsimlash xususiyatlariga ega. Bunda hokimiyatning taqsimlanishi gorizontal shaklga ko'chib, ma'lum funksiyalar maxsus davlat institutlariga yuklanadi.

Siyosiy hokimiyatning **substansional xususiyatlari** quyidagilarni o'z ichiga oladi[120]:

1. kuch ishlatishda qonuniylikning mavjudligi, undan foydalanishning ochiqligi;

2. hokimiyatning ustunligi, ya'ni uning qarorlarini ma'lum bir hududdagi barcha shaxslar va muassasalar uchun majburiyligi. Siyosiy hokimiyat qudratli korporatsiyalar, ommaviy axborot vositalari yoki shunga o'xshash boshqa tashkilot va muassasalarning faoliyatini cheklashi yoki tugatishi mumkinligi;

3. siyosiy hokimiyat odatda, uncha katta bo'lmagan, hamjihat guruhlarda mavjud bo'ladigan shaxsiy, xususiy hokimiyatdan farq qilib, huquq yordamida, barcha fuqarolarga butun jamiyat nomidan murojaat qiladi.

4. monotsentriklik ya'ni, yagona qaror qabul qilish markazining mavjudligi siyosiy hokimiyatni iqtisodiy hokimiyatdan ajratib turadi, bunda iqtisodiy munosabatlar

---

[120] Дюверже М. Партии и партийные системы: концепция // Социально-политический журнал. М.: 1993. № 9. -99 с..

subyektlari qancha bo'lsa, shuncha qaror qabul qilish markazlari mavjud bo'ladi;

5. imkoniyatlarning turli tumanligi. Siyosiy hokimiyat, xususan, davlat, faqat majburlash emas balki, iqtisodiy, ijtimoiy va madaniy axborot hokimiyatlaridan ham foydalanadi.

Siyosiy hokimiyatni amalga oshirish mexanizmi murakkab jarayon bo'lib, u to'rt tarkibiy qism – rahbarlik, boshqarish, tashkilotchilik va nazoratni[121] o'z ichiga qamrab oladi.

1. Rahbarlik – jamiyat hayotidagi prinsipial ahamiyatli qarorlarni ishlab chiqish va qabul qilish, qarorlarning maqsadi, vazifalarini, natijalarini aniqlashtirish.

2. Boshqarish – amaliy faoliyat bo'lib, uni odatda, ma'muriy apparat bajaradi.

3. Tashkilotchilik – qabul qilingan qarorlarni amaliy faoliyatda bajarishda alohida odamlar, guruhlar, muassasa va tashkilotlarning kelishuvini, o'zaro aloqasini tashkil etishni o'z ichiga oladi.

4. Nazorat – odamlar, ijtimoiy guruhlar o'rtasida ijtimoiy normalarga rioya qilinishini amalga oshiradi.

Hokimiyatni o'z vazifasini bajarishga qobiliyatli qilish uni muassasalashtirishni, siyosiy hukmronlik shakli sifatida mustahkamlashni taqozo etadi. Hukmronlik – siyosiy tartibot bo'lib, bunda ayrimlar buyruq beradi, boshqalar esa bo'ysunadi, buyruq beruvchilar bo'ysunuvchilarning demokratik nazorati ostida ham bo'ladi. Siyosiy hukmronlikning muqobili – jamiyatni o'z o'zini boshqarish asosida tashkil etishdir. Lekin, bunday boshqarishning yaqin kelajakda amalga oshishi dargumondir.[122]

Siyosiy hokimiyat o'zining ontologik va sotsiologik tabiatiga ko'ra, legitimlik va legallikka ehtiyoj sezadi, bu uzoq va barqaror faoliyat yuritishi uchun zarur. Siyosiy hokimiyatning legitimligi

---

[121] Бирюков С.В., Ивлев С.В. и [др.]. Политология: Учебное пособие. / под ред. Бирюкова С.В. - Томск: Томский межвузовский центр дистанционного образования, 2004. 87-с.

[122] Odilqoriyev X.T. Razzaqov D.X. Oliy ta'lim muassasalari talabalari uchun darslik.T.: O'zbekiston faylasuflari milliy jamiyati nashriyoti.2009. 142-b.

va legalligi uning obyekti jamiyat va fuqarolarning ixtiyoriy ravishda uni qo'llab quvvatlashi, barqarorligiga xizmat qilishi uchun asos bo'lib xizmat qiladi.

**Hokimiyatning legitimligi** va uning turlari. "Legitimlik" – zamonaviy siyosatshunoslik va siyosiy amaliyotda keng qo'llaniladigan atama. Uning lug'aviy ma'nosi fransuzcha "Ligitimite" so'zidan kelib chiqqan bo'lib, "qonuniy" degan ma'noni bildiradi. Ba'zan u juda keng talqin qilinadi, uni rasmiy huquqiy qonuniylik bilan identifikatsiya qiladi. Biroq, bu har doim ham kechavermaydi. Hokimiyatning qonuniyligi subyektivdir. U yoki bu sabablarga ko'ra, odamlar hokimiyatni o'zida jamlagan, boshqaruv qarorlarini qabul qilish huquqini tan olgan va ularga ixtiyoriy ravishda bo'ysunishga tayyor bo'lgan siyosiy institutlarga ijobiy baho beradi. Hokimiyat va odamlar o'rtasidagi bunday munosabat – qonuniylik, deb ataladi. Qonuniy hokimiyatni – qonuniy va adolatli, deb tan olgan xalq bahosini beradi. Qonuniylik bu, hokimiyatning ko'pchilik fuqarolarning asosiy qadriyat yo'nalishlariga muvofiqligini va ishonchini anglatadi.

"Legitimlik" atamasi hozirgi ma'nosida nemis sotsiologi M.Veber tomonidan ilmiy muomalaga kiritilgan. Uning "Qonuniy hukmronlik turlarini ajratish metodologiyasi"da aniq psixologik yondashuvni ko'ramiz. M.Veber tomonidan yaratilgan hokimiyatning qonuniylik turlari tavsifi ijtimoiy harakat turlari haqidagi o'ziga xos konsepsiyaga asoslanadi. Eng umumiy ma'noda "ijtimoiy harakat" - barcha ijtimoiy munosabatlar va institutlarning natijasi bo'lgan turli sohalardagi inson xatti-harakatlarining xususiyatlari, usullaridir. M.Veber bu harakat qanday motivlar bilan belgilanishiga qarab, ijtimoiy harakatning bir necha turlarini ajratib ko'rsatadi.

Olim maqsadli ratsional harakatni ijtimoiy harakatning eng oliy turi, deb hisoblaydi. Boshqacha qilib aytganda, faqat ongli, ratsional manfaatlarga asoslangan harakat oldindan belgilangan maqsadga ega bo'lib, unga erishish yo'li ratsional vositalar – matematik, texnik, tabiiy va ijtimoiy ilmiy bilimlar hamda huquqiy

normalar yordamida ishlab chiqiladi. Qadriyat-ratsional ijtimoiy harakatning muayyan axloqiy, estetik yoki diniy ideallarga ongli e'tiqodi asosida amalga oshiriladi. M.Veber ijtimoiy harakatning uchinchi turini faqat emotsional-sezuvchi motivatsiya bilan bog'lagan va uni "affektiv", deb atagan. Nihoyat, sotsiolog ijtimoiy harakatning to'rtinchi turini an'anaviy, deb tavsiflangan, bunda asosiy motiv, ongsiz ravishda o'rnatilgan xatti-harakatlar stereotiplariga bir marta va umuman amal qilishdir.

Hokimiyat legitimligi, odatda, uning qonuniyligi, adolatliligi, fuqarolar tomonidan ixtiyoriy tan olinishi va ijobiy baholanishini anglatadi. U hokimiyatning obro'si, uning mavjud siyosiy institutlariga nisbatan e'tiqodni shakllantirish hamda uni saqlab turishi qobiliyati va imkoniyati bilan belgilanadi.

Siyosiy hokimiyat legitimligini M.Veber uchta klassik turga ajratib ko'rsatadi[123]:

- An'anaviy legitimlik.
- Xarizmatik legitimlik.
- Oqilona-huquqiy legitimlik (ratsional).

**An'anaviy legitimlik** – hokimiyatning negizini an'analar, qadriyatlar, urf odatlarga ishonch tashkil etib, u asrlar davomida shakllangan va muqaddas, buzilmas ishonchga tayangan bo'ysunish munosabatlarini ifodalaydi.

An'anaviy legitimlik ko'proq monarxiyaga mos keladi. U ko'p asrlik an'analar, hokimiyatning meros qolishi, fuqarolarning hukmdorga so'zsiz bo'ysunishi hamda ushbu bo'ysunuv munosabatlarining norasmiyligi bilan belgilanadi. An'anaviy legitimlik tarixiy taraqqiyot natijasida o'zgarishlarga yuz tutgan bo'lsa-da, uni bugun ham kuzatishimiz mumkin.

**Xarizmatik legitimlik** – (yunoncha "xarizma" – xudo tomonidan in'om etilgan ilohiy qobiliyat) rahbarning favqulodda qobiliyatliligi, xudo tomonidan in'om etilgan boshqaruv iste'dodi mavjudligiga ishonch. Bu ko'proq uni cheksiz kuch qudrat sohibi

---

[123] Вебер М. Политика как призвание и профессия: Теория партий и партийных систем. М., 2008. -51с.

sifatida tan olishdir. Uning negizida tarixiy an'analar emas, balki rahbarga xalqning cheksiz ishonchi yotadi.

Legitimlikning ushbu turi an'anaviy legitimlik turidan keskin farq qiladi. Masalan, an'anaviy legitimlikda asrlar mobaynida shakllangan urf-odatlar, qadriyatlarga tayanilsa, xarizmatik legitimlikda asosan yangi g'oyalar, ya'ni shu paytgacha tan olinmagan tamomil va yangi qadriyatlarga asoslanadi.

Har bir tarixiy davr muayyan xarizmatik turdagi legitimlikni ilgari suradi. Legitimlikning mazkur turi ko'proq o'tish davri uchun xarakterli.

**Oqilona-huquqiy legitimlik (ratsional)** – legitimlikning ushbu turi yuqorida ko'rib o'tilgan an'anaviy va xarizmatik legitimlik turlaridan keskin farq qiladi. Oqilona huquqiy legitimlik ko'proq davlat institutiga, uning tuzilishiga nisbatan ishonchga asoslangan bo'ladi. Bu o'rinda shaxslar, ularning qobiliyatlari, iste'dodi yoki urf-odat, an'ana, qadriyatlari rol o'ynamaydi.

Uning manbaini oqilona anglangan manfaat tashkil etib, ushbu manfaatlar umumjahon e'tirof etgan xalqaro qoidalar asosida faoliyat yurituvchi hukumat va mos ravishda ular chiqargan qarorlarga fuqarolarning ixtiyoriy bo'ysunuvini anglatadi.

Oqilona huquqiy legitimlik demokratik davlatlarga xos bo'lib, mazkur jamiyatlarda fuqarolar rahbarlarga emas, balki qonunlarga bo'ysunadilar. Hokimiyatning almashinuvchanligi ham qonunlar orqali tartibga solinib, erkin va demokratik saylovlar orqali yangilanib turiladi. Bunda, konstitutsiya asosiy huquqiy akt sifatida ko'rilib, unga fuqarolar bilan birdek, rahbarlar ham amal qilishi, bo'ysunishi shart.

Shunga qaramasdan, hozirgi zamonaviy dunyoda oqilona – huquqiy legitimlikni sof, ideal holda uchratish qiyin. Uni ko'proq oqilonalik, an'anaviylik bilan bog'langan, aralash holda uchratish mumkin bo'ladi.

Siyosiy hokimiyat legitimligini nazariy jihatdan o'rgangan olimlardan biri amerikalik siyosatshunos D.Istondir. Olim, legitimlik va siyosiy tizim o'rtasida kuchli bog'liqlik mavjud va

siyosiy tizimning barqarorligi legitimlik orqali ta'minlanadi, degan fikrni ilgari suradi.

D.Iston siyosiy hokimiyat legitimligining quyidagi turlarini ajratib ko'rsatadi: mafkuraviy, strukturaviy va shaxsiy. Mafkuraviy legitimlik hokimiyatning ma'lum bir mafkuraga mos kelishiga asoslanadi. Fuqarolar mavjud siyosiy tizimning eng ilg'or ekanligiga ishonch hosil qiladi. Ular hukmron elitaning mafkuraviy munosabatini birlashtiradi. Kuchli tashviqot orqali hokimiyat fuqarolarning rasmiy mafkuraga sodiqligini qo'llab-quvvatlaydi.

Strukturaviy legitimlik fuqarolarning siyosiy rejim mexanizmi va normalariga sodiqligiga tayanadi. Fuqarolar mavjud hokimiyat tizimiga, uning institutlarini shakllantirishning yaxshi yo'lga qo'yilganligiga hamda uning mexanizmlariga ishonadi. Misol tariqasida o'zining demokratik an'analari va parlamentarizmi bilan Buyuk Britaniyani misol keltirish mumkin.

Shaxsiy (shaxsiylashtirilgan) legitimlik hokimiyatning ma'lum bir rahbarning ommasi tomonidan ma'qullanishiga asoslanadi. Xalq bu rahbarga ishonadi va uning siyosiy hokimiyatdan to'g'ri foydalanish qobiliyatiga ishonch hosil qiladi. Shaxsiy legitimlik xarizmatiklikka yaqin, lekin u bilan bir xil emas. Xarizma aqidaparastlarga yaqin, hayratga va itoat qilishga tayyorlikka asoslangan. Shaxsiylashtirilgan qonuniylik munosib hokimiyat, hurmat va oqilona hisob-kitoblarga asoslanadi.

Siyosiy hokimiyatning subyekti va obyekti o'rtasidagi munosabatlarda legitimlik darajasi qanchalik yuqori bo'lsa, mazkur jamiyatning barqarorlik darajasi, hukumat faoliyatining davomiyligi, uzoq umr ko'rish darajasi shunchalik ortib boraveradi.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar

1. Siyosiy hokimiyat tushunchasi hamda unga xos qanday ilmiy nazariyalarni bilasiz?

2. Siyosiy hokimiyatning substansional xususiyatlarini bilasizmi?

3. Siyosiy hokimiyatning tabiiy kelib chiqishi haqidagi g'oyani ilgari surgan birinchi alloma kim?

4. Hokimiyatning bixevioristik talqinini mohiyati nimada va uni ilgari surgan olim kim?

5. Hokimiyat mohiyatini tushuntirishda: pozitiv-sotsiologik, bixevioristik, teleologik, psixologik, tizimlilik kabi yondashuvlarni bilasizmi?

6. Siyosiy huquqiy resurslarga nimalar kiradi?

7. Fransuz siyosatshunosi M.Dyuverje tomonidan umume'tirof etilgan siyosiy hokimiyatning tarixiy shakllari tipologiyasida hokimiyatning uchta shakli aniqlangan, ular qaysi?

# 7-MAVZU. SIYOSIY ELITA VA SIYOSIY YETAKCHILIK

**Reja:**

1. Siyosiy elita: tushunchasi va nazariyalari.
2. Siyosiy elita tarkibi va saralash tizimlari.
3. Siyosiy yetakchilik to'g'risidagi nazariyalar va yondashuvlar.

**Siyosiy elita: tushunchasi va nazariyalari.** Jamiyat rivoji, amalga oshirilayotgan islohotlar xalqlar va millatlar tomonidan amalga oshirilsada, ularning deyarli barchasi muayyan shaxslar, guruhlar, siyosiy elitalar, yetakchi va yo'lboshchilar nomi bilan bog'liqdir. Chunki, davlatchilik ruhidagi uyushgan taraqqiyot namunalari borki, ularning negizidagi xalq farovonligi, yurt obodligi o'ziga tashkillashtirilgan iroda, aql-tafakkur mahsuli hisoblanadi. "...Xalqimiz o'z hayotidagi ijobiy o'zgarishlarni kelajakda emas, balki bugun ko'rishni, ulardan bugun bahramand bo'lishni istaydi. Aholimizning ana shunday tabiiy istak va talablarini bajarish barcha rahbar va yetakchilarning asosiy burchi va vazifasiga aylanishi shart".[124]

Siyosatga uning har xil subyektlari (davlat, fuqarolik jamiyati institutlari, siyosiy elita vakillari, yetakchilar, fuqarolar) turlicha ta'sir etadilar. Alohida olingan shaxslar va turli ijtimoiy guruhlar kundalik siyosiy hayotda bevosita ishtirok etmaydilar. Odatda ushbu faoliyat bilan odamlarning alohida qatlami shug'ullanadi. Bunday kishilardan iborat guruh, siyosiy elita, deyiladi. "Elita" so'zi lotincha "eligere" (tanlamoq) va fransuzcha "elite" (tanlangan) so'zlaridan kelib chiqqan bo'lib, "eng yaxshi", "a'lo", "saralangan", "tanlangan", degan ma'nolarni anglatadi.

Kundalik hayotda bu so'z ikki ma'noda qo'llanadi. Birinchi

[124] Mirziyoev Sh. Xalqimizning roziligi bizning faolyatimizga berilgan eng oliy bahodir. 2-jild -Toshkent, O'zbekiston, 2019. –B. 225

ma'noda bu atama eng yuqori sifat ko'rsatkichlariga ega, o'zining yorqin xususiyatlari bilan ajralib turadigan narsalarga nisbatan qo'llaniladi. Bu ma'noda "elita" atamasi "elitar navli bug'doy", "otning elitar zoti", "elitar sport turi" kabi so'z birikmalarida ishlatiladi. Ikkinchi ma'noda "elita" tushunchasi jamiyatning ozchiligidan iborat va alohida sifatlari tufayli jamiyatni boshqarishda bevosita ishtirok etuvchi guruhga nisbatan ishlatiladi. Siyosiy elita jamiyatning hukmron qismi, boshqaruvchi tabaqa sifatida sharhlanadi.[125]

Siyosatshunoslik fanida "elita" atamasi, asosan, ikkinchi ma'noda qo'llaniladi hamda siyosiy boshqaruvchilik vazifalarining ijrochilarini ifodalaydi. Bu jihatdan, siyosiy elita – jamiyatning ozchiligidan iborat, nisbatan mustaqil, muayyan imtiyozlarga ega guruh bo'lib, u yoki bu darajada noyob psixologik va siyosiy sifatlarga, qobiliyatlarga ega bo'ladi, hamda davlat hokimiyatidan foydalanish bilan bog'liq qarorlarni qabul qilish va amalga oshirishda bevosita ishtirok etadi.

Elitar nazariyalarda jamiyatdagi tenglik inkor etiladi, insonlarning davlatga ta'siri bir xil emasligi, hokimiyatning bir tekis taqsimlanmaganligi, siyosiy hayot raqobat asosiga qurilganligiga asoslanadi.

Siyosiy elitaning zamonaviy nazariyalari qadimgi dunyo (Konfutsiy, Aflotun, Aristotel), o'rta asrlar (Forobiy, Beruniy, Nizomulmulk, Yusuf Xos Xojib), Temuriylar davridan boshlangan chuqur ilmiy va falsafiy asoslarga ega. Aynan o'sha paytda siyosiy huquqning mohiyatini nazariy tushunishning asoslari qo'yildi, ularning professionalligi va hokimiyat samaradorligi mezonlari shakllantirildi. Bu an'ana Yevropa uyg'onish davrida ham davom ettirildi. N.Makiavelli boshlang'ich tengsizlik konsepsiyasini asoslab bera turib, har qanday jamiyat elitizmi hukmronlik va bo'ysunish munosabatlarini mutlaq holga keltiradi, hukmron guruhlarning hokimiyatini barcha vositalar bilan saqlab qolish ularni ixtiyorida ekanini uqtiradi. N.Makiavelli funksional

[125] Qirg'izboev M. Siyosatshunoslik - T.: Yangi asr avlodi, 2013. - B - 279

elitani,– haqiqatdan ham hukmronlik qiladiganlarni tanqidiy ta'riflagan va hokimiyatga xos bo'lgan fazilatlarni ko'rsatgan. "Ular noshukur, o'zgaruvchan, ikkiyuzlamachi, xalq oldida qo'rqoq, foyda uchun ochko'z", shuning uchun bu fazilatlarga ega odamlar jamiyatning eng yaxshi vakillaridan, ehtimol, eng yomon vakillaridan uzoqdirlar. N.Makiavelli fikricha, hokimiyatining samaradorligi boshqaruvning quyidagi usullari bilan ta'minlanadi: "she'rlar" – kuchga tayangan hal qiluvchi hukmdorlar va "tulkilar" – epchillik, ayyorlik bilan ajralib turadigan egiluvchan siyosatchilardir.[126]

"Elita" atamasi siyosatshunoslik fanida XX asrning boshlarida Sorel va Paretolarning asarlari orqali keng tarqaldi.[127] Lekin ta'kidlash joizki, siyosiy elitalar haqidagi dastlabki g'oyalar aynan shu davrdagina paydo bo'lmagan. Qadim zamonlarda, ya'ni urug'chilik tuzumining yemirilishi davridayoq jamiyatning yuqori va quyi tabaqalarga, olijanoblar va avom xalqqa, aristokratlar va oddiy kishilarga bo'linganligiga oid qarashlar mavjud edi. Elitalar haqidagi zamonaviy, mumtoz nazariyalar XIX asr oxiri - XX asr boshlarida paydo bo'ldi. Ularning vujudga kelishi Gaetano Moska Vilfredo Pareto va Robert Mixelslarning nomlari bilan bog'liq. Ularning tadqiqotlarida siyosiy elita tushunchasiga mufassal, har tomonlama ta'rif berilgan va uning asosiy xususiyatlari ko'rsatilgan. Shu boisdan, olimlar – elitologiya, siyosiy boshqaruvni amalga oshiruvchi, ijtimoiy qatlamni o'rganadigan, maxsus ilmiy yo'nalishning asoschilari, deb tan olinadi. Ularni tadqiqotlarida zamonaviy elita nazariyalarini ajratish va baholash imkonini beruvchi mezonlar belgilangan bo'lib, umumlashtirilgan holda N.Makiavelli maktabiga tegishli deb, tan olingan. Mazkur maktab elitologiya namoyondalarining birinchi avlodini birlashtirgan bo'lsada, ularning nazariyalari hozirgi zamonda ham o'z ahamiyatini yo'qotmagan. So'nggi yillarda siyosiy elitalarning amaliy tadqiqotlari jadal rivojlanmoqda,

---

[126] Makiavelli N. Hukmdor. Toshkent, , 2015.

[127] Ашин Г.К., Понеделков А.В., Старостин А.М., Кислицын С.А. Основы политической элитологии Изд. 4. – Москва.: 2018. 520 с.

empirik materiallar asosida turli siyosiy tizimlarda, shu jumladan, ma'muriy-ma'muriy sotsializm davlatlarida elitaning shakllanishi va faoliyati tahlil qilindi. Ushbu mamlakatlarning hukmron sinfini G'arb olimlari va ularning ba'zi sotsialistik mamlakatlardagi hamkasblari, birinchi navbatda, uning nomenklatura xususiyatini tanqid qilish nuqtai nazaridan faol o'rganishdi. Shuningdek, siyosiy elitaning rolini uning davlat va jamiyat hayotida quyidagi funksiyalari orqali ham tushuntirish mumkinligi asoslangan:

**a)** turli ijtimoiy guruhlar manfaatlarini o'rganish va tahlil etish;

**b)** turli ijtimoiy birliklar manfaatlarini subordinatsiyalash;

**d)** manfaatlarni siyosiy ko'rsatmalarda ifodalash; siyosiy mafkura (dasturlar, doktrinalar, konstitutsiyalar, qonunlar va boshqalar) ishlab chiqish;

**e)** siyosiy maqsadlarni amalga oshirish mexanizmlarini tashkil etish;

**f)** boshqaruv organlarining kadrlar apparatini tayinlash;

**g)** siyosiy tizim institutlarini tashkil etish va ularni korreksiyalash;

**h)** siyosiy liderlarni ilgari surish.

Italyan sotsiologi, siyosatshunos professor Gaetano Moska (1858-1941) har qanday jamiyatning ijtimoiy maqomi va roli jihatidan teng bo'lmagan ikki guruhga bo'linishi muqarrarligini isbotlab berishga harakat qilgan. U o'zining 1896-yilda yozilgan "Siyosatshunoslik fani asoslari" kitobida ta'kidlaganidek "Har bir jamiyatda – o'rtacha rivojlangan va endigina sivilizatsiya kurtaklari ochilgan jamiyatdan tortib, to kuchli va ma'rifatli jamiyatlargacha - ikki sinf mavjuddir: boshqaruvchilar sinfi va boshqariluvchilar sinfi. Birinchisi doimo oz sonli bo'lib, barcha siyosiy vazifalarni bajaradi, hokimiyatni o'z qo'lida to'playdi va berilgan imtiyozlardan foydalanadi. Ikkinchi sinf esa ko'p sonli bo'lib, birinchilar tomonidan boshqariladi va idora qilinadi hamda unga (birinchisiga) siyosiy organizmning hayot kechirishi uchun zarur bo'lgan moddiy vositalarni yetkazib turadi".[128]

---

[128] Москва Г. Основы политической науки. МГУ. 1996. – С.163 - 165.

Moska siyosiy elitaning shakllanishi va uning o'ziga xos xususiyatlarini chuqur tahlil qildi. Unga ko'ra, siyosiy elitaga mansub bo'lishning muhim mezoni - boshqa insonlarni boshqara olishi qobiliyati, ya'ni tashkilotchilik qobiliyatidir. U elita jamiyatning qolgan qismidan o'zining moddiy, ma'naviy va intellektual ustunlikka egaligi bilan ajralib turishini ta'kidlaydi.

Boshqaruvchilar tabaqasining birdamligi va ularning jamiyat hayotida yuqori o'rin tutishini Moska "siyosiy sinf", deb ataydi. Bu sinf muntazam ravishda o'zgarib borishga moyil bo'ladi. Uning taraqqiyotida aristokratik va demokratik yo'nalish kuzatiladi. Birinchi yo'nalish - siyosiy sinfning huquqiy bo'lmasa ham, amalda meros sifatida avloddan-avlodga o'tishiga intilishida namoyon bo'ladi. Aristokratik yo'nalishning ustuvorligi, bu-tabaqaning "yopiq" bo'lib qolishiga, uning aynishiga va oxir-oqibat ijtimoiy turg'unlikka kelishiga sabab bo'ladi. Natijada, jamiyatda hukmron mavqeni egallashga intiluvchi yangi ijtimoiy kuchlarning kurashi faollashadi.

Ikkinchi, demokratik yo'nalish, siyosiy sinf tarkibining boshqarishga qodir va faol quyi tabaqalar hisobiga yangilanishida o'z ifodasini topadi. Bu yangilanish elitadagi zaiflashuvning oldini oladi, uning jamiyatni samarali boshqarishiga turtki bo'ladi. Aristokratik va demokratik yo'nalishlarning muvozanati jamiyat uchun nihoyatda foydalidir. Chunki aynan shu narsa, bir tomondan, mamlakatni boshqarishdagi vorisiylik va barqarorlikni ta'minlasa, ikkinchi tomondan, siyosiy elitaning sifat jihatidan yangilanishiga olib keladi.

Moskaning "Siyosiy sinf nazariyasi" elitar g'oyalarning rivojlanishiga kuchli ta'sir ko'rsatgan bo'lsada, siyosiy omilni mutlaqlashtirish va iqtisodga yetarli darajada e'tibor berilmaganligi tufayli tanqidga uchradi. Zamonaviy plyuralistik jamiyatlar uchun bunday yondashuv uncha to'g'ri kelmasa-da, "siyosiy sinf" nazariyasi ko'plab totalitar davlatlarda o'z ifodasini topganligini ta'kidlash lozim. Bu davlatlarda iqtisod va ijtimoiy hayotning boshqa sohalari siyosatga bo'ysundirildi. Moska ta'riflagan "siyosiy sinf"ga o'xshash tabaqa – byurokratiya

nomenklaturasi paydo bo'ldi. Totalitar davlatlarda siyosiy nomenklatura tarkibiga kirgan, hokimiyatga va boshqaruvga yaqin bo'lganlar "boshqaruvchilar sinfi" sifatida ham iqtisodiy, ham ijtimoiy hukmronlikka ega bo'ldilar.

Taxminan Moska bilan bir vaqtda, lekin undan mustaqil ravishda Vilfredo Pareto (1842--1923) ham siyosiy elita nazariyasini ishlab chiqdi. U ham Moska kabi quyidagi fikrdan kelib chiqdi: "Dunyoni hamma vaqt elita, deb atalmish tanlangan ozchilik boshqargan va boshqaradi. Elita tarkibiga kirganlar o'zlarining psixologik (tug'ma) va ijtimoiy (tarbiya va ta'lim natijasida orttirilgan) alohida xususiyatlari bilan ajralib turadilar".[129] O'zining "Umumiy sotsiologiyaga bag'ishlangan traktat"ida u quyidagicha yozadi: "Ba'zi nazariyotchilarga yoqish-yoqmasligidan qat'iy nazar, insonlar jamiyati bir xil emas va insonlar jismonan, ma'nan va aqliy jihatdan farq qiladilar". Uningcha, muayyan sohadagi faoliyati o'zining samaraliligi va yuqori ko'rsatkichlari bilan ajralib turadigan kishilardan iborat guruh, elitani tashkil etadi.

V.Pareto nazariyasida elita hukmron va hukmron bo'lmagan – kontrelitaga bo'linadi. Hukmron elita boshqaruvda bevosita yoki bilvosita (lekin samarali) ishtirok etsa, kontrelita elitaga xos sifatlarga ega insonlardan tarkib topadi, lekin ular o'zining ijtimoiy maqomi va jamiyatdagi quyi tabaqalar uchun mavjud turli to'siqlar tufayli boshqarish huquqidan mahrum bo'ladilar.

V.Paretoning ta'kidlashicha, ichki birdamlik, jipslik, o'z hukmronligini saqlab qolish uchun doimo kurashish boshqaruvchi elitaga xos xususiyatlardir. Jamiyat taraqqiyoti, uning fikricha, ikki asosiy turdagi elitalar: "tulkilar" (muzokaralar, yon berishlar, xushmuomalalik, xushomadgo'ylik va ishontirish kabi boshqaruvning "egiluvchan" usullaridan foydalanuvchi epchil rahbarlar) va "sherlar" (asosan kuchga tayanuvchi qattiqqo'l va qat'iyatli rahbarlar) ning vaqti-vaqti bilan almashinuvi natijasida sodir bo'ladi.

Jamiyatda sodir bo'ladigan o'zgarishlar tufayli ana shu

---

[129] Парето В. Конпендиум по общей социологии. Москва. 1997. 2 -том. С. 57-69.

ikki ko'rinishdagi elitalardan birining ustunligiga putur yetadi, deb uqtiradi, V.Pareto. Masalan, "tulkilar"ning hukmronligi tarixning sokin bosqichlarida samarali bo'lsa, qat'iy harakat va kuch ishlatish talab qilingan paytlarda ular yaroqsiz bo'lib qoladilar. Chunki ularning qat'iyatsizligi jamiyatdagi norozilikni kuchaytirib yuboradi. Ana shunday vaqtlarda jamiyatda kontrelita ("sherlar") kuchayib, xalq kuchini safarbar qilgan holda hukmron elitani ag'daradi va o'z hukmronligini o'rnatadi.

Siyosiy elita nazariyasining rivojlantirilishiga hissa qo'shgan yana bir olim Robert Mixelsdir (1876–1936). U jamiyatning elitarligini keltirib chiqaruvchi ijtimoiy mexanizmlarni tadqiq qildi. Elitarlik sabablarini sharhlashda R.Mixels G.Moska bilan hamfikr bo'lsa-da, u tashkilotchilik qobiliyatlariga alohida urg'u beradi. Uning fikricha, jamiyat tashkiliy tuzulmalarining o'zi elitarlikni kuchaytirishga, boshqaruvchilar tabaqasining martabasini oshirishga xizmat qiladi. R.Mixels jamiyatning tuzilishi elitarlikni talab qilishi va elitalarning mavjudligi qonuniyat, ekanligi to'g'risida xulosa chiqaradi.

Jamiyatda "oligarxiyaning temir qonuni" amal qilishi haqidagi fikr ham R.Mixelsga tegishlidir. Bu fikrlarini u "Siyosiy partiyalar. Demokratiyadagi oligarxik yo'nalishlar haqida ocherk" (1911) nomli asarida bayon etadi. "Oligarxiyaning temir qonuni"ga ko'ra, jamiyat taraqqiyotining ajralmas belgisi – yirik tashkilotlarning tuzilishi, so'zsiz jamiyat boshqaruvining ozchilik qo'lida to'planishiga (oligarxiyalashuv) va elitaning shakllanishiga olib keladi. Chunki bunday yirik tashkilotlarni boshqarishda uning barcha a'zolari ishtirok eta olmaydilar. Ularning faoliyati samarali bo'lishi uchun vazifalarning taqsimlanishi va ixtisoslashuv talab qilinadi. Bu esa, o'z navbatida, boshqaruvchi o'zak va apparatning ajralib chiqishiga olib keladi. Bu apparat asta-sekin, lekin muqarrar ravishda oddiy a'zolarning nazoratidan chiqa boshlaydi, ulardan begonalashadi va siyosatni o'z manfaatlariga bo'ysundiradi, avvalambor, o'zining imtiyozli mavqeini saqlab qolish haqida qayg'uradi. Tashkilotning oddiy a'zolari esa yetarli darajada malakaga ega bo'lmaydilar, sustkash bo'ladilar va

kundalik siyosiy faoliyatga beparvolik bilan qaraydilar. Natijada, har qanday, hattoki eng demokratik tashkilotni ham oligarxik, elitar guruh boshqara boshlaydi. Bunday ta'sirchan guruhlar o'z imtiyozli mavqeini saqlab qolishdan manfaatdor bo'lganliklari uchun bir-birlari bilan aloqa o'rnatadilar, muloqotga kirishadilar, jipslashadilar va xalqning manfaatlarini unuta boshlaydilar.[130]

"Oligarxiyaning temir qonuni" amal qilishidan kelib chiqqan holda, R.Mixels demokratiyaning imkoniyatlari va sotsial-demokratik partiyalarning demokratik tabiatiga doir pessimistik fikrlar bildirgan, ularga ishonchsizlik bilan qaragan edi. Chunki u demokratiyani keng xalq ommasining boshqaruvda bevosita ishtirok etishi, deb bilar edi.

G.Moska, V.Pareto va R.Mixelslarning ilmiy ishlarida siyosiy elita kategoriyasiga mufassal va har tomonlama ta'rif berildi, uning asosiy xususiyatlari ko'rsatildi. Shu boisdan bu olimlar elitologiya – siyosiy boshqaruvni amalga oshiruvchi ijtimoiy qatlamni o'rganadigan maxsus ilmiy yo'nalishning asoschisi, deb tan olindilar. Ularning ilmiy ishlarida zamonaviy elitar nazariyalarni ajratish va baholash imkonini beruvchi mezonlar belgilab berildi.

G.Moska, V.Pareto va R.Mixelslarning nazariyalari umumlashtirilib, Makiavelli maktabiga tegishli, deb tan olindi. Mazkur maktab elitologiya namoyandalarining birinchi avlodini birlashtirgan bo'lsa-da, ularning nazariyalari hozirgi zamonda ham o'z ahamiyatini yo'qotmagan.

Psixologik omillarning ahamiyati bo'rttirib yuborilganligi, g'ayridemokratik tabiati hamda ommaning faolligi va qobiliyatlariga yetarli baho berilmaganligi, hokimiyat uchun kurashda barcha vositalarni oqlagani tufayli Makiavelli maktabiga mansub elitar nazariyalar ham tanqidga uchradi. Aslida bu tanqid ko'p jihatlardan asossiz emas edi.

"Mumtoz elita" nazariyasi XIX-XX asrning boshlarida shakllangan bo'lsa, uning tadqiqot an'analari hozirgi kunda ham

---

130 Mixels R. Oligarxiyaning temir qonuni.

davom etmoqda. Hozirgi zamon siyosiy fanlarida maxsus bilimlar sohasi – elitologiya vujudga keldiki, u elitaning shakllanish shartlari, uning jamiyatdagi o'rni, ijtimoiy jarayonlarga ta'sir etish usullarini o'rganish bilan shug'ullanadi. Elitalar mavjud va dunyodagi radikal o'zgarishlarga qaramasdan, bundan keyin ham mavjud bo'laveradi; jamiyatning barcha qatlamlari ta'lim olish imkoniyatiga ega bo'ldi; ko'pgina mamlakat aholisining turmush darajasi sezilarli darajada ko'tarildi; har bir inson uchun siyosatga kirish imkonini beruvchi umumsaylov huquqi qaror topdi. Faqatgina siyosiy elitaning hokimiyat manbalari, uning turli davlatlarda shakllanish usullari, shuningdek, elitaning bir tarkibli guruh yoki bir necha guruhdan iborat tuzilma sifatidagi ilmiy talqinlari o'zgardi xolos.

Amerikalik siyosatshunos Ch. R. Mills (1916-1962) o'zining "Hukmron elita" asarida XX asr o'rtalaridagi AQSh elitasini tahlil qilgan. U elitani maqomlar va strategik vazifalar guruhi, deb belgilab, uning tarkibiga yuqori lavozimli shaxslarni kiritdi. Hozirgi zamon jamiyatida hokimiyat qanchalik institutsionallashgan bo'lsa, ijtimoiy institutlar boshida turgan shaxslar shunchalik "ijtimoiy tizimdagi muhim strategik lavozimlarni egallaydilar".[131] Jamiyat uchun eng ahamiyatlisi, Millsning fikricha, siyosiy, iqtisodiy va harbiy institutlardir. Demak, davlat, korporatsiya va armiya rahbariyati uchta elita guruhini o'z ichiga oluvchi, hokimiyat elitasini tashkil etadi. Hokimiyatning bu uchta instituti o'rtasida iliq munosabatlar o'rnatiladi. Munosabatlarning bunday xarakteri ularni jamiyatning barqaror va istiqbolli taraqqiyotini ta'minlashdagi obyektiv manfaatlarining mushtarakligi bilan belgilanadi.

Zamonaviy elitaning yopiq kasta shaklidagi talqini ilk bor fransuz siyosatshunosi R. J. Shvarsenbergerning "Mutlaq huquq" asarida berilgan. Muallifga ko'ra, Fransiyada mazkur kasta: siyosatchilar, yuqori ma'muriyat va ishbilarmonlar doirasidan iborat "hokimiyat uchburchagi"ni tashkil etadi. U hokimiyatni

---

[131] C. Wright Mills, The Power Elite. 1959. Oxford Press

to'la nazorat qilib, hukumatni tuzadi, davlatni boshqaradi, yirik korporatsiya va banklarga yetakchilik qiladi.

Siyosatshunosning fikricha, hokimiyatning oligarxik xarakteri Fransiya hokimiyatining bo'linish tamoyiliga qo'shilmasligi bilan bog'liq bo'lib, shu sababli ham, elita bo'laklarga bo'lingan hukmron guruhlardan emas, balki bir butun sinfdan iborat. Natijada, mamlakatda hokimiyatni siyosiy, ma'muriy va iqtisodiy sektorlarda monopoliyalashtirgan, jipslashgan, ko'p qirrali elita tashkil topdi.

Sovet tipidagi jamiyatlardagi elita tabiatini Yugoslaviyaning XX asr o'rtalaridagi jamiyatshunosi va siyosiy arbobi, "yangi sinf" konsepsiyasi muallifi M. Jillas (1911-1995) aniqlashga harakat qilgan. Uning fikricha, ijtimoiy inqiloblardan so'ng hokimiyat tepasiga sobiq inqilobchi va davlat byurokratiyasidan iborat yangi siyosiy sinf keladi. Sinf asosini kommunistik partiya tashkil etadi. G'arbiy mamlakatlarda elita ishlab chiqarish vositalariga egalik qilish hisobiga hokimiyatga ega bo'ladi. Yangi siyosiy sinf tabiati esa siyosiy xarakterga ega. O'z navbatida, siyosiy hokimiyat monopoliyasiga ega bo'lgan bu sinf milliy boylikni o'z qo'liga oladi.

Shu tariqa, zamonaviy siyosiy fanda elitaning turli talqinlari paydo bo'ldi. "Mumtoz elita nazariyasi"da elita tabiati ikki xil yondashuv asosida ajratiladi: 1) elitistik, unga ko'ra, bu – boshqaruvdagi hokimiyat o'rinlariga ega guruh (G. Moskaning "siyosiy sinf" konsepsiyasi) va 2) meritokratik (lotincha, meritus – xizmat, qadr-qimmat va yunoncha kratos – hokimiyat so'zlaridan), u elitani jamiyatning eng qimmatli va samarali qismi, deb biladi (Paretto konsepsiyasi). Zamonaviy talqinlarda birinchi yondashuv ustuvorlik qiladi.

Elitar nazariyalarning salohiyati va taraqqiyot tajribasiga tayangan holda shuni aytish mumkinki, siyosiy elita, avvalambor, jamiyat va davlatni boshqarishga ixtisoslashgan ijtimoiy guruhdir. Siyosiy elita tarkibiga kirgan shaxslar hokimiyat, davlat, partiyalar va boshqa siyosiy institutlarni boshqarish bilan professional tarzda shug'ullanadilar. Bu jihatdan, siyosiy

elita davlat taraqqiyotining yo'nalish va mexanizmlarini belgilab beradi. Siyosiy elitaning mavjudligi muqarrar ekanini quyidagilar bilan tushuntirish mumkin:

insonlar psixologik va ijtimoiy jihatdan teng emas, ularning qobiliyatlari, imkoniyatlari va siyosatda ishtirok etish istaklari har xildir;

mehnat taqsimoti qonuniga ko'ra, boshqaruv mehnati bilan malakali kishilar shug'ullanishi lozim;

boshqaruv mehnati katta ijtimoiy ahamiyatga ega;

boshqaruvchilik faoliyatidan turli xil ijtimoiy imtiyozlar olish uchun foydalanish imkoniyati mavjud;

elitani keng nazorat qilishning amalda imkoniyati yo'q;

keng omma, odatda, siyosiy jihatdan passiv bo'lib, uning asosiy manfaatlari siyosat doirasidan tashqarida yotadi.

**Siyosiy elitaning turlari va funksiyalari.** Turli mamlakatlarda siyosiy elita turlari va vazifalari sezilarli darajada farq qiladi. Bu elitalar tasnifida e'tiborga olinadigan ko'plab omillar ta'siri bilan izohlanadi.

Elita davlat hokimiyatiga ega bo'lib, muhim siyosiy qarorlarni qabul qiluvchi qismi – hukmron elita, deyiladi. Uning aniq belgilangan vazifalarni bajarishdan mahrum qismi odatda kontrelita, deb yuritiladi. Siyosiy elitaning tarkibiga qarab ochiq va yopiq elitani farqlaydilar. Yopiq elita – ma'lum bir sinf, tabaqa, masalan, aristokratiya namoyandalaridan iborat bo'lgan va o'z safiga boshqa sinf vakillarini qabul qilmaydigan guruh; ochiq elitaning safiga barcha ijtimoiy guruh namoyandalari qo'shilishi mumkin.

Chililik siyosatshunos P. Sharon an'anaviy va zamonaviy elitani farqlaydi. Ular hokimiyat manbalari bilan farqlanadi. An'anaviy elita hokimiyati urf-odatlar, din, marosim kabilarga asoslanadi. An'anaviy elitaga P. Sharon diniy, aristokratik, rivojlanayotgan davlatlarning harbiy boshqaruvini kiritadi. Zamonaviy elita ratsionaldir (u qonun va formal huquqlarga suyanadi). U to'rt guruhdan iborat. Oliy elitani hukmron strukturalar boshqarmasi tashkil etadi. Ular barcha muhim qarorlarni qabul qiladilar, bu jarayonga rasman boshqaruv

lavozimlarini egallamaganlar: masalan, prezident muhofazasi boshlig'i, uning shaxsiy do'stlari va hokazolarning ta'sir qilishi ham kuzatiladi. G'arb demokratiyalarida oliy elita hajmini P.Sharon mamlakat aholisining har bir millioniga 50 tadan, deb belgilagan, ammo qarorlarni 50 nafardan oshmaydigan tor doira qabul qiladi.

O'rta elitaga belgilangan miqdordagi daromadga, ma'lum maqom va ma'lumotga ega shaxslar kiradi. Bu ko'rsatkichlar ularga jamiyat uchun qaysi siyosiy yo'nalish ma'qul ekanligi haqida professional darajada fikr yuritish imkonini beradi. O'rta elita voyaga yetgan aholining taxminan 5% ini tashkil etadi. Bu 3 ta ko'rsatkichdan biri mavjud bo'lmagan guruhlar orginal elitaga kiradi. Yetishmayotgan belgiga ega bo'lgandan keyin, ular o'rta elitaga kirishlari mumkin. Va nihoyat, ma'muriy elitani davlat xizmatchilarining oliy tabaqasi tashkil etadi. U ijroiya vazifasini bajarsada, boshqaruv tajribasiga ega bo'lganligi bois, hukumatga katta ta'sir ko'rsatadi.

Jamiyat hayotida tutgan o'rniga muvofiq siyosiy elita bir qancha muhim vazifalarni bajaradi. Siyosiy elita bajaradigan vazifalarning mazmuni va chegaralari mamlakat Konstitutsiyasi tomonidan belgilangan bo'ladi. Avvalambor, siyosiy elita strategik vazifani bajaradi. Bu vazifa jamiyat taraqqiyotining strategiyasi va taktikasini ishlab chiqishda, hatti-harakatlarning siyosiy dasturini belgilashda namoyon bo'ladi. Uning ijtimoiy vazifasi: davlat va jamiyatni boshqarish, qarorlar qabul qilish va ularning ijrosini nazorat qilishda ifodalanadi. Uning asosiy vazifalaridan yana biri, aholining turli qatlamlari manfaatini ifoda etish va qondirishdir. Siyosiy elita doimo ommani uyushtirish zarurati bilan to'qnashganligi bois, ijtimoiy tashkiliy vazifa elitaning muhim vazifalaridan biri sanaladi.

Siyosiy elita o'z vazifalarini amalga oshirishning zaruriy sharti – uning jamiyatni boshqarish uchun barcha imkoniyatlarga ega bo'lishi. "Bu maqsadda uning qanchalik va qanday tarzda majburlash usulidan foydalana bilishi, sharoitning o'zgarishiga qarab, tezkorlik bilan kuchli resurslarni qo'llay bilishi muhim ahamiyat kasb etadi". Ko'rinib turibdiki, elita siyosiy hokimiyat

amal qilishining qudratli poydevori bo'lib xizmat qiladi, ular ijtimoiy-iqtisodiy islohotlar va siyosiy dasturlarni ishlab chiqish hamda xalqqa tatbiq qilishning tashabbuskori bo'lib maydonga chiqadi.

Siyosiy elitaga saralash tizimlari. Siyosiy elitaning shakllanishi, asosan, mamlakatning konstitutsiyasi va qonunchiligiga muvofiq amalga oshiriladi. Siyosiy hokimiyatning legitimligi ta'minlangan va barqaror mamlakatlarda siyosiy elita faqat shu yo'l bilan shakllanadi. Biroq hayot shunchalik rang-barangki, uni konstitutsiya orqali to'la qamrab olishning hech ham imkoni yo'q. Shu bois, mamlakatdagi siyosiy vaziyat jiddiy o'zgarishlarga duch kelganida, o'tish davrining o'ziga xos xususiyatlari ham siyosiy elitaning shakllanishiga ta'sir qilmay qolmaydi. Bu jarayonga siyosiy tartibot ham kuchli ta'sir ko'rsatadi.

## SIYOSIY ELITA TARKIBI




*7-rasm. Siyosiy elita tarkibi.*

Omma bilan qiyoslaganda, elita o'z faoliyatining yuqori darajadagi mahsuldorligi va samaraliligi bilan ajralib turadi,

degan fikr keng tarqalgan. Albatta, davlatni yuksak zakovat egalari, bilimdonlar, siyosiy donishmandlar boshqaradilar. Lekin siyosiy elita uchun eng asosiysi - boshqarish qobiliyati, tashkilotchilik sifatlari, burch va yuksak mas'uliyat hissidir.

Tabiiyki, vaqt o'tishi bilan siyosiy elitaning shaxsiy tarkibi o'zgaradi, biroq uning mansab tuzilmasi o'zgarmay qoladi. Monarxlar, prezidentlar, vitse-prezidentlar, bosh vazirlar, vazirlar, qonun chiqaruvchi va ijro etuvchi idora rahbarlari, deputatlar, oliy sud a'zolari, joylardagi hokimiyat rahbarlari, oliy diplomatik korpus vakillari zamonaviy davlatlarning siyosiy elitasini tashkil etadi.

O'z vaqtida qator G'arb davlatlarida (shu jumladan, AQSh, Buyuk Britaniya va Germaniyada) siyosiy elita tarkibi tahlil qilingan edi. Unga ko'ra, elita tarkibiga kirganlarning eng faollari 50-65 yoshda bo'lib, ularning 60-80 foizi bir yoki ikki oliy o'quv yurtini tugatgan, asosiy qismi – yirik mulkdorlardan iborat.

Ma'lumotlarga ko'ra, turli mamlakatlarda siyosiy elitaning miqdori 2-4 ming kishidan ortmaydi, ya'ni siyosiy elita - ancha tor va kam sonli tabaqa hisoblanadi.

Siyosiy elitada tanlash tizimi asosida bir nechta omil mavjud. Ulardan asosiylari: ijtimoiy bazaning kengligi, tanlovni amalga oshiruvchi shaxslar doirasi, elitani tanlash mezoni va tartibi. Tabiiyki, bu omillar har bir mamlakatda o'zgacha. Uning taqdiri shu mamlakatlarda o'rnatilgan siyosiy tartibotga bog'liq bo'ladi. Yuqorida sanab o'tilgan omillar va siyosiy tartibotning o'ziga xos xususiyatlari siyosiy elitaning shakllanishida ikki yo'nalishni tug'diradi. Ularni qiyoslab ko'raylik. Birinchi yo'nalish uchun siyosiy elitani shakllantirishning yopiqligi xosdir: uni shakllantirishning sotsial bazasi juda tor, odatda, u jamiyatning hukmron ijtimoiy tabaqalari vakillari hisobiga to'ldiriladi, tanlovni amalga oshiruvchi kishilar doirasi (selektorat) cheklangan bo'ladi.

Mazkur yo'nalish avtoritar va totalitar siyosiy tartibotga ega davlatlar uchun xos. Agar ijtimoiy manfaatlar haqida gap ketsa, u holda bu yo'nalish turg'unlikka, inqirozli vaziyatlarning

kuchayishiga olib keladi. Siyosiy elita qanchalik biqiq bo'lsa, u jamiyatni samarali boshqarish qobiliyatini tobora yo'qotib boradi va demak, o'z hukmronligini saqlab qolishga qodir bo'lmaydi. Aynan shu yo'nalishga sobiq SSSRdagi siyosiy elita shakllanishiga oid nomenklatura usuli misol bo'la oladi.

Siyosiy elitaning shakllanishidagi ikkinchi yo'nalish birinchisiga mutlaqo qarama-qarshidir. Ta'kidlash joizki, bu yo'nalish demokratik siyosiy tartibotga ega mamlakatlar uchun xosdir. Demak, bu davlatlarda siyosiy elitaning asosiy qismi tayinlashlar yo'li bilan emas, balki umumiy saylovlar yo'li bilan shakllantiriladi. Mazkur yo'nalish uchun quyidagilar xosdir: selektorning keng doirasi (barcha saylovchilar), tanlov jarayonining ochiqligi, jamiyatning har qanday ijtimoiy guruhi vakilida siyosiy lavozim egallashga da'vogar bo'lish imkoniyatining mavjudligi, tanlovning raqobatliligi, rahbar lavozimlarga da'vogarlarning shaxsiy sifat va qobiliyatlariga katta talablar qo'yilishi.

Bunday tizim tufayli "eng yuqorida", ya'ni siyosiy elitadan iste'dodli, irodali, professional malakaga ega, hokimiyat mexanizmi bilan "uzoqdan" emas, "ichkaridan" tanish insonlar o'rin oladi. Biroq bu yo'nalish siyosiy hayotda sof holda uchramaydi.

Siyosiy elitaning shakllanishiga elitalarni tanlash tizimi jiddiy ta'sir ko'rsatadi. Elitalarni tanlashning ikkita asosiy tizimi mavjud: gildiya tizimi va antprenerlik tizimi. Elitalarni tanlashning antroprenerlik tizimi demokratik davlatlarda ustun bo'lsa, gildiya tizimi-totalitar davlatlar uchun xosdir. Lekin gildiya tizimining ba'zi elementlari Buyuk Britaniya, Yaponiya va boshqa mamlakatlarda ham uchrab turadi.

Odatda, muayyan nomzodning tanlovi masalasi ko'ndalang bo'lganida, M.Veberning fikricha, elita vakillari to'rt asosdan kelib chiqadi. Birinchidan, ular o'z doirasidagi kishilarni tanlashga harakat qiladi va bu bilan rahbar guruhning birdamligini oshirishga intiladi. Ikkinchidan, muayyan insonga nisbatan his-tuyg'ularidan kelib chiqadi, uni yoqtirishlari yoki yoqtirmasliklari

tanlovga kuchli ta'sir ko'rsatadi. Uchinchidan, bu nomzodning elita uchun xos fe'l-atvor qoidalari va uning uchun majburiy qarashlarga mos yoki mos emasliklarini baholaydi. To'rtinchidan, ular ishbilarmonlik nuqtai nazaridan yondashib, nomzodning o'ziga yuklangan vazifalarni qanchalik uddalay olishini chamalab ko'radi.

Siyosiy elita uchun "yuqoriga ko'tarilish"ning yana ikki yo'li xosdir. Birinchisini shartli ravishda byurokratik, deb atash mumkin. Unga ko'ra, inson avval davlat idoralarida yoki mahalliy hokimiyatda ancha kamtarin lavozimni egallaydigan rahbar bo'ladi. Siyosiy faoliyatga o'tish karyerasining o'rtalarida sodir bo'ladi. Odatda, bu yo'l asosiy ko'rsatkichlari ancha past kishilar uchun xos bo'ladi. Ikkinchi yo'l madaniy, ilmiy, huquqiy yoki pedagogik faoliyatdan boshlanadi va odatda, bu faoliyat jamoatchilik ishlari bilan uyg'unlashadi. Kasb-korlik nuqtai nazaridan emas, ko'proq jamoatchilik ishlari tufayli "yuqoriga ko'tarilish" sodir bo'ladi.




*8-rasm. Elitalarni saralash tizimlari.*

Siyosiy elitaning shakllanishi, uning kadrlar tarkibiga ta'sir qiluvchi muhim omillardan biri, uni nazorat qilish mexanizmlaridir. Zamonaviy demokratik jamiyatda siyosiy elitalarni nazorat mexanizmlari: saylovlar, ommaviy axborot vositalari, jamoatchilik fikri so'rovlari, bosim guruhlarining nazorati va hokazo. Ichki nazorat usullari ham kam ahamiyatga ega emas. Bunda rahbar shaxsning professionalizmi, bilimdonligi, mas'uliyati, axloqi ichki nazorat mezonlari bo'lib xizmat qiladi.

Jamiyat taraqqiyoti dinamikasi elita qabul qilayotgan siyosiy qarorlar samaradorligiga bog'liq bo'lganligi bois hokimiyat va boshqaruv vazifalarini amalga oshirish uchun nomzodlarni diqqat bilan tanlab olish lozim. G'arbiy davlatlarda siyosat allaqachon kasbga aylangan, shu bois elitaga tayyorlash va tanlab olish jarayoniga jiddiy e'tibor beriladi. Bunda ikkita tizimni ajratib ko'rsatish mumkin: antreprenerlik va gildiya tizimi. Albatta, bunday tizimlarga shartli ravishda ajratiladi, chunki amalda aralash tizimlar qo'llanadi. Ammo rekrutlash tizimining u yoki bu elementi ustunlik qilishi tanlash mexanizmi haqida fikr yuritish imkonini beradi.

Antreprenerlik tizimi nomzodning shaxs sifatidagi fazilatlariga, uning odamlarga yoqish qobiliyatiga asoslanadi. Bunday tizimda hokimlik o'rinlariga nomzodlar mulkchilik jihatdan jamiyatning turli guruhlaridan tanlanadi.

Tizimga ochiqlik, demokratizm, filtrlar – ya'ni nomzodga qo'yilgan formal talablar miqdorining cheklanganligi xos bo'lib, hokimlik lavozimlariga nomzodlar o'rtasida jiddiy raqobatni nazarda tutadi. Raqobat chog'ida har bir nomzod avvalambor o'zining yaratuvchanligiga, zakovatiga, faolligiga ishonmog'i lozim. Bunda aholining butun voyaga yetgan qatlami selektorat, ya'ni tanlovchilar vazifasini bajaradi. Shu sababli antreprenerlik tizimi barqaror demokratiyali davlatlarda keng tarqalgan.

Antreprenerlik tizimida nomzodning na professional kompetentligi, na ma'lumoti ahamiyatga ega. U zamon talablariga yaxshi moslashadi. Masalan, AQSh prezidenti R. Reygan o'z karyerasini professional siyosatchi emas, kinoaktyor

sifatida boshlagan bo'lib, na huquqshunoslik, na iqtisodchi, na siyosatshunos ma'lumotiga ega bo'lmagan. Ammo bu unga urushdan so'nggi Amerikaning mashhur prezidentlaridan biriga aylanishi uchun to'sqinlik qilmadi.

Antreprenerlik tizimining eng katta kamchiligi shundaki, bunda tasodifiy shaxslar, faqat tashqaridan yaxshi taassurot uyg'otadigan "qallob"larning siyosatga kelib qolish ehtimolini kuchaytiradi. Nomzodlarning elita vakiliga aylangandan keyingi hatti-harakatini oldindan bashorat qilish imkoni yo'q. Undan tashqari antreprenerlik tizimida elita tarkibi har xilligi bois, uning ichida ziddiyatlarning ko'p bo'lish ehtimoli ham mavjud.

Gildiya tizimi nomzodlarning hokimiyat pillapoyalaridan asta-sekinlik bilan yuqoriga ko'tarilishini nazarda tutadi. Bu yuqori lavozim talabgoriga ma'lumot darajasi, partiyadagi staji, odamlar bilan ishlash tajribasi kabi ko'plab formal talablar qo'yilishi bilan bog'liq. Nomzodlar ma'lum ijtimoiy guruh (tabaqa, sinf, kasta, klan va h.)lardan yoki partiyalardan tanlanadi. Rekrutlash tizimi yopiq bo'lib, nomzodlar partiya, harakat, korporatsiya boshqaruv xodimlarining tor doirasidan tanlab olinadi.

Gildiya tizimi juda konservativ bo'lib, unda raqobat qilish imkoni bo'lmaganligi sababli bir turdagi boshliqlarning tanlanishi ehtimoli ko'proq, bu esa elitaning asta-sekinlik bilan barham topishiga, yopiq kastaga aylanishiga olib keladi. Shunday bo'lsa-da, mazkur tizim siyosatda oldindan bashorat qilish imkonini oshiradi, elita ichidagi ziddiyatlarni kamaytiradi. Gildiya elementlari kuchli tizim bo'lib, qattiqqo'l partiyaviy tartiboti, aniq belgilangan a'zolikka ega partiyalari mavjud bo'lgan demokratik davlatlar uchun ham xos.

Siyosiy elita faoliyatining samaradorligi nafaqat uning rekrutlash tizimiga, balki unga a'zo bo'lganlarning siyosiy qarashlari, aholi tomonidan qo'llab-quvvatlanish darajasi, ijtimoiy kelib chiqishi hamda elita namoyandalarining qaysi partiyaga mansubligiga ham bog'liq bo'ladi. G'arb davlatlarida elitani, odatda, yuqori ijtimoiy mavqega (mulkdorlar sinfi) va

universitet ma'lumotiga ega bo'lganlar tashkil etadi. Uning tarkibiga ishchi va fermerlar ham kiradi.

Rekrutlashning nomenklatura tizimi gildiya tizimining alohida turini tashkil etadi. Uning o'ziga xosligi shundaki, jamoat hayotining barcha sohalaridagi bosh lavozimlarni egallash ma'lum belgilangan darajadagi partiya tashkilotlari tomonidan amalga oshiriladi. Paradoks shundaki, marksizm elitarlik va elitani sotsialistik jamiyatdagi tengsizlikning ko'rinishi, deb inkor etadi. Amalda SSSR va boshqa sotsialistik davlatlarda iqtisodiy bo'lmasada, siyosiy tengsizlikka asoslangan hokimiyat tizimi yaratilgan edi.

M. Jillas ta'kidlaganidek, sovet nomenklatur elitasi qat'iy ierarxiyaga ega bo'lgan. Barcha nomenklaturaga oid mansablar 14 ta rangga ajratilgan edi. Partiya-davlat piramidasining cho'qqisida – Sovet Ittifoqi Kommunistik Partiyasi MQ bosh kotibi, undan keyin – MQ Siyosiy byuro a'zolari, Siyosiy byuro a'zoligiga nomzodlar va MQ kotiblari turardi. Nomenklaturaning ierarxik tuzilishidan maqsad shuki, nomzod bosqichma-bosqich bir pillapoyadan ikkinchisiga o'tadi. Bunday tizimda elita ichidagi jiddiy to'qnashuvlarga o'rin yo'q, siyosiy yo'nalishning barqarorligi ta'minlanadi, bir turdagi boshqaruv qayta-qayta takrorlanaveradi. Shu bilan birga, nomzodning boshliqqa shaxsiy sodiqligini, laganbardorlikni, ko'zbo'yamachilikni avj oldiradi. Shuning uchun, vaqt o'tgani sayin, siyosiy tizim qobiliyatli, iste'dodli va mustaqil insonlarni hokimiyatdan asta-sekinlik bilan chetlashtiraveradi.

Siyosiy elita ijtimoiy tabaqalanishning yuqori qismidagi nisbatan yopiq ijtimoiy qatlamni ifodalaydi. Siyosiy va ma'muriy elita o'z manfaatlarini himoya qiladi, shu bilan birga iqtisodiy elitaning manfaatlarini ifoda etadi, chunki shu bilan birga u yuqori sinfning bir qismi hisoblanadi. Siyosiy va ma'muriy elita bir xil emas. Uning ichida turli siyosiy va iqtisodiy manfaatlarga ega bo'lgan turli guruhlar bor. Elitada guruh manfaatlarini himoya qilish, hokimiyat, mulk, resurslar, daromadlar uchun kurash milliy va jamoat manfaatlarini ifoda etishga yordam

bermaydi. Jamiyatning ijtimoiy-hududiy tuzilishida mintaqaviy va mahalliy, siyosiy va ma'muriy elita, mintaqalardagi ijtimoiy-hududiy jamoalar va munitsipalitetlardagi mahalliy jamoalarning manfaatlariga e'tibor qaratishga majbur. Sabablardan biri shundaki, aholi bir qator elita vakillari saylovida ishtirok etmoqda.

Siyosiy elitani hokimiyat funksiyalari va vakolatlariga ega bo'lgan jamiyatning bir qismi sifatida ko'rib, shuni aytishimiz mumkinki, bu shaxslar guruhi davlat boshqaruvining markaziy bo'g'ini bo'lib, u siyosiy rivojlanish va siyosiy tizimning ishlashiga bog'liqdir. Siyosiy elita, jamiyatning hukmron qismi, uning hukmron qatlami sifatida hokimiyatga saylovlar natijasida yoki inqilobiy yo'l bilan kelishi mumkin. Hokimiyat qonuniy mavjud bo'lgan mamlakatlarda elitaning vazifalari mamlakat konstitutsiyasi bilan belgilanadi. Shu ma'noda siyosiy elita - bu hokimiyat vositalariga ega, o'ziga xos tuzilishga va ichki farqlashga ega bo'lgan shaxslar guruhi. Siyosiy elitaning asosiy turlarini aniqlash mezoni uning hokimiyat funksiyalari hajmidir. Elitaning funksiyalari u tegishli bo'lgan darajaga bog'liq.

Siyosiy elitologiya deganda, "o'rta siyosiy elita" deb ataladigan, Oliy Majlisning parlament korpusini, viloyatlar mahalliy kengashlari deputatlarini, yirik shaharlar, turli siyosiy partiyalar va ijtimoiy-siyosiy harakatlar rahbarlari, shahar hokimlarini tashkil etuvchi amaldorlar tushuniladi. Bu elita ancha yuqori daromadga, kasbiy maqomga va ma'lumotga ega.

O'zbekistonda shakllanayotgan yangi elita vakilining ideal qiyofasini quyidagicha ta'riflaydi: "bilimli, bilimlarni amalda qo'llay oladigan, o'z ishi uchun, o'z vazifasi uchun mas'uliyat hissi bilan to'lgan, yangi muammolar va qiyinchiliklarga sezgir, qarorlar qabul qilish va ilgari surish, uzoq muddatli institutsional rivojlanishga va mehnatga layoqatli, aholi bilan doimiy aloqada bo'lish, jamoatchilik ishonchi va qo'llab-quvvatlashiga qaratilgan islohotlarni ishlab chiqish va amalga oshirishga tashabbuskor.

Hokimiyat to'la qonuniy amal qilgan mamlakatlarda elitaning vazifalari mamlakat konstitutsiyasi bilan belgilanadi.

Siyosiy elitaning asosiy turlarini aniqlash mezoni uning hokimiyat funksiyalari hajmidir. Elitaning funksiyalari u tegishli bo'lgan darajaga bog'liq.

XX asrning ikkinchi yarimida "siyosiy elitalarni tahlil qilish metodologiyasi" ishlab chiqilgan bo'lib, u quyidagi yo'nalishlarda aniqlangan: 1) shaxsning (yoki muayyan shaxslar guruhining) jamiyatning institutsional tuzilishidagi maqomiga ko'ra, uning elita qismiga mansubligini aniqlaydigan pozitsion; 2) funksional, unga ko'ra, faqat o'ta muhim siyosiy qarorlar qabul qiladigan yoki ularning qabul qilinishiga katta ta'sir ko'rsatadigan shaxslar elitaga tegishli; 3) jamiyatda eng yuqori obro'-e'tiborga ega bo'lgan shaxslarni ajratib turadigan mavqe.

Bundan tashqari, G'arbning elita shakllanishining eng keng tarqalgan nazariyalariga quyidagilar kiradi: "yagona elita nazariyasi", "plyuralistik nazariya" va "demokratik elitizm nazariyasi". Ular birinchi navbatda J. Domxof, R. Dal, R. Darendorf, T. De, S. Keller, F. Xanter, J. Xigli, R. Mills va boshqalar kabi tadqiqotchilar nomlari bilan bog'liq. "Birlashgan elita nazariyasi" tarafdorlarining fikricha, jamiyat boshini elita tashkil etadi, bu kichik dominant guruh bo'lib, uning tarkibida uchta cho'qqisi bor: hukumat vakillari, yirik korporatsiyalar rahbarlari va yuqori martabali harbiy amaldorlar .

Elita - bu asosiy ijtimoiy institutlar tizimida eng yuqori o'rinlarni egallagan va qaror qabul qilishda ustuvor ta'sir ko'rsatadigan jamoadir.

Hozirgi davr elitasiga oid nazariyalarni turli olimlar turlicha talqin etsalar-da, quyidagi masalalardagi o'xshashliklar o'zaro bog'lab turadi:

1. Elitalar jamiyatda amalda bo'lgan siyosiy tuzum yaratuvchi sharoitlarga qarab shakllanadilar va mohiyatan shu tuzum faoliyatini yo'lga qo'yadilar.

2. Har qanday jamiyatning elitarligi – bu jamiyat va inson tabiatidan kelib chiqadi.

3. Elitaning alohida psixologik sifati: buning uchun tabiiy fazilat va yaxshi tarbiya bo'lishi lozim.

4. Kollektiv birdamlik: buning uchun elitarda kasbiy, ijtimoiy ahvol statusi, o'z-o'zini anglash ruhiyati bo'lishi lozim.

5. Elitaning legitimligi. Uning siyosiy rahbarlik huquqi ko'pchilik tomonidan tan olinishi lozim.

6. Elita va uning hokimiyat bilan munosabatlarining strukturaviy doimiyligi. Kuchli ruhiy va ijtimoiy sifatlarga ega ko'plab kishilar hukmron imtiyozli darajaga intiladi, lekin hech kim o'z mavqeini osonlikcha bermaydi. Shuning uchun yashirin yoki ochiq kurash baribir mavjud bo'ladi.

**Siyosiy yetakchilik to'g'risidagi nazariyalar va yondashuvlar.** Insoniyat erishgan taraqqiyot, tamaddunlar xalqlar va millatlar tomonidan amalga oshirilsa-da, ularning deyarli barchasi muayyan shaxslar – liderlar, yetakchi va yo'lboshchilar nomi bilan bog'lanadi. Chunki davlatchilik faoliyati taraqqiyoti negizidagi xalq farovonligi, yurt obodligi o'ziga tashkillashtirilgan iroda, aql-tafakkur mahsuli hisoblanadi. "...xalqimiz o'z hayotidagi ijobiy o'zgarishlarni kelajakda emas, balki bugun ko'rishni, ulardan bugun bahramand bo'lishni istaydi. Aholimizning ana shunday tabiiy istak va talablarini bajarish barcha rahbar va yetakchilarning asosiy burchi va vazifasiga aylanishi shart"[132]. Siyosiy yetakchilik hodisasi tabiatiga Abu Nasr Forobiyning "Fozil odamlar shahri", Kaykovusning "Qobusnoma", Nizomulmulkning "Siyosatnoma", Alisher Navoiyning "Mahbub ul-qulub", Amir Temurning "Temur tuzuklari", Nikolo Makiavellining "Hukmdor" asarlarida maxsus boblar ajratilgan. Bu allomalarning fikriga ko'ra, siyosiy yetakchi – butun jamiyatni jipslashtirish, ijtimoiy tartiblarni saqlab qolish va mustahkamlash, mamlakatni rivojlantirish uchun har qanday vositalarni qo'llovchi arbobdir. Davlat rahbari – yo'l ko'rsatuvchi, yo'lboshchi shaxs. Yetakchi – millat timsoli hamdir. Bunday nodir iqtidorga ega rahbar jamiyat a'zolariga kuchli ta'sir etuvchi, muayyan maqsadlarga erishish yo'lida kurashuvchi irodali shaxs bo'ladi. Siyosiy faoliyat turiga ko'ra, bunday sifat davlat va jamiyatning o'zaro aloqalarini

---

[132] Mirziyoev Sh. Xalqimizning roziligi bizning faolyatimizga berilgan eng oliy bahodir. 2-jild - Toshkent, O'zbekiston 2019. – B. 225

bog'lovchi eng asosiy bo'g'in: birinchi tomon – yetakchi o'z qo'li ostidagilarning manfaat va ehtiyojlarini hammadan yaxshi bilib turadi; ikkinchi tomon aholi shu manfaatni ifodalash va amalga oshirish uchun, o'z vakolatining bir qismini ularga ixtiyoriy ravishda ishonib, topshiradi.

Siyosiy fanda yetakchining boshqaruv uslublariga alohida e'tibor qaratiladi. Siyosiy yetakchilarning boshqaruv uslublarini amerikalik olim K.Levin o'z tadqiqotlarida unitar, federativ, demokratik va passiv uslublarga ajratgan. Uning tadqiqot natijalari ko'p olimlarni hayratda qoldirdi. K.Levinning tadqiqotlari shuni ko'rsatdiki, ko'p vaziyatlarda avtoritar yetakchilik uslubi tashkilotlarning faoliyatida samaraliroq natijalarni berar ekan.[133]

Jamiyat rivoji, amalga oshirilayotgan islohotlar xalqlar va millatlar tomonidan amalga oshirilsa-da, ularning deyarli barchasi muayyan shaxslar – liderlar, yetakchi va yo'lboshchilar nomi bilan bog'liqdir. Chunki davlatchilik ruhidagi uyushgan taraqqiyot namunalari borki, ularning negizidagi xalq farovonligi, yurt obodligi o'ziga tashkillashtirilgan iroda, aql-tafakkur mahsuli hisoblanadi. "...xalqimiz o'z hayotidagi ijobiy o'zgarishlarni kelajakda emas, balki bugun ko'rishni, ulardan bugun bahramand bo'lishni istaydi. Aholimizning ana shunday tabiiy istak va talablarini bajarish barcha rahbar va yetakchilarning asosiy burchi va vazifasiga aylanishi shart".[134]

Siyosiy fan nazariyasi va amaliyotida siyosiy yetakchilik masalasini ilmiy o'rganishga alohida ahamiyat qaratilgan. Inglizcha "leader" – "lider" so'zi o'zbek tilida rahbar, yetakchi, yo'lboshchi ma'nolarida keladi. Bizningcha, "lider" atamasini yetakchi so'zi to'liq ifodalaydi. Yetakchi – muayyan tashkilotning obro'li va boshlovchi shaxsi bo'lib, u o'zining insoniy sifatlari bilan tashkilot a'zolariga ijobiy ta'sir o'tkaza oladi. Davlat rahbari – yo'l ko'rsatuvchi, yo'lboshchi shaxs. Yetakchi – millat

[133] Биликов С.В., О.В.Устинкин. Политический консалтинг. М.2003. 55-с.

[134] O'zbekiston Prezidenti Shavkat Mirziyoevning O'zbekiston Respublikasi Mustaqilligining yigirma olti yilligiga bag'ishlangan tantanali marosimdagi nutqi. https://president.uz/uz/lists/view/981 (murojaat sanasi: 26.09.2023)

timsoli hamdir. Bunday nodir iqtidorga ega rahbar jamiyat a'zolariga kuchli ta'sir etuvchi, muayyan maqsadlarga erishish yo'lida kurashuvchi irodali shaxs bo'ladi. Siyosiy faoliyat turiga ko'ra, bunday sifat davlat va jamiyatning o'zaro aloqalarini bog'lovchi eng asosiy bo'g'in: birinchi tomon – yetakchi o'z qo'li ostidagilarning manfaat va ehtiyojlarini hammadan yaxshi bilib turadi; ikkinchi tomon aholi shu manfaatni ifodalash va amalga oshirish uchun o'z vakolatining bir qismini ularga ixtiyoriy ravishda ishonib topshiradi.

Siyosiy yetakchilik tadqiqining ildizlari antik davrlarga borib taqaladi. Siyosiy yetakchilik hodisasi va siyosiy yetakchi imijini shakllantirishga doir bilimlar faylasuflar, tarixchilar, sotsiolog, politolog hamda psixologlarning ishlarida o'z aksini topgan. Mutafakkirlar asosan siyosiy yetakchi, uning jamiyat ijtimoiy-siyosiy hayotidagi o'rni va roli, ideal hukmdor qanday bo'lishi kerakligi kabi masalalarga e'tibor qaratishgan. Ayniqsa, fuqaro huquqi, shaxs erkinligi va qonuniy manfaatlari oliy qadriyat sanalgan Rim, Yunonistonda bu faoliyat sohasi ancha rivojlangan edi. Mashhur mutafakkir Aristotel insonga "siyosiy mavjudot"[135], ya'ni fuqarolik sifatlariga egalik qiluvchi mavjudot, deb qaragan. Insonda hokimiyatga intilish tuyg'usi bor. Negaki, 11-13 yoshli o'smirda siyosiy tasavvurlarning rivojlanib borishi, 15 yoshda esa muayyan aniq siyosiy fikrga ega bo'lishi tajriba asosida isbotlangan. Siyosiy yetakchilik hodisasi tabiatiga Abu Nasr Forobiyning "Fozil odamlar shahri", Kaykovusning "Qobusnoma", Nizomulmulkning "Siyosatnoma", Yusuf Hos Xojibning "Qutadg'u bilig", Alisher Navoiyning "Mahbub ul-qulub", Amir Temurning "Temur tuzuklari", Nikolo Makiavellining "Hukmdor" asarlarida maxsus boblar ajratilgan. Bu allomalarning fikriga ko'ra, siyosiy yetakchi – butun jamiyatni jipslashtirish, ijtimoiy tartiblarni saqlab qolish va mustahkamlash, mamlakatni rivojlantirish uchun har qanday vositalarni qo'llovchi arbobdir.

Siyosiy yetakchining jamiyat hayotida tutgan mavqei va

---

[135] Arastu. Axloqi kabir. poetika, axloqi kabir, ritorika. Arastu. Toshkent Yangi asr avlodi 2015

jamiyatni rivojlantirishdagi o'rni Sharqning yirik mutafakkiri Abu Nasr Forobiy tomonidan har jihatdan chuqur o'rganilgan. Forobiy yashagan davrda siyosiy yetakchi tushunchasi "hokim", "imom", "rais" so'zlari bilan ifodalangan. U o'zining siyosiy yetakchiga doir ta'limotini shahar-davlat va uning siyosiy rahbari, hokim misolida amalda ifodalaydi. Forobiyning fikricha, mukammal jamiyatda barcha o'zining muayyan vazifalariga ega bo'lib, ularning orasidagi eng mukammal shaxs – davlatni idora qiluvchi birinchi rahbar hisoblanadi. Uning ko'rsatishicha, "o'zidan boshqalarga rahbarlik qilish, ularni baxt-soadatga erishuv darajasiga ko'tarish ham har kimning qo'lidan kelavermaydi. Kimda birovni baxt-saodatga erishtirish, zarur bo'lgan ish-harakat kabilarga ruhlantira olish qobiliyati bo'lmasa va bu ish-harakatni bajara olishga qudratsiz bo'lsa, bunday odam sira ham rahbar bo'la olmaydi".[136]

Forobiy "Fozil odamlar shahri" asarining 25-26-boblarida hokimlar, siyosiy yetakchilar va hukmdorlar o'n ikkita xislat-fazilatni o'zida mujassamlagan bo'lishi lozimligini ta'kidlaydiki, bular bugungi kun rahbarlariga qo'yiladigan talablarga ham mos keladi. Bular: boylikka hirs qo'ymaslik, o'z manfaatini ko'zlamaslik, haqiqatni sevish, haqiqat uchun kurashish, botir, jasur, mard bo'lish[6.186]. Forobiy: "mana shu xislatlarning barchasi bir yetakchida bo'lishi qiyin, bunday tug'ma qobiliyat kamdan-kam yetakchilarda uchraydi", deydi va ularni nodir odamlar, deb hisoblaydi.

Yusuf Xos Hojib o'zining "Qutadg'u bilig" dostonida davlatni boshqarish amallari, qoidalari va siyosiy - axloqiy munosabatlarni jamiyatda qaror toptirishga e'tibor qaratgan. U davlat boshqaruvi va xizmatini tashkil etish turlarini hamda shu darajalarga muvofiq sifatlarini tasniflaydi. Jumladan, "Shohlikka da'vogarlar onadan ajib bir iste'dod bilan tug'iladilar va ular darhol yaxshi-yomonni ajratish fitratiga ega bo'ladilar. Bundaylarga Xudo idrok, farosat va yumshoq bir ko'ngil ato etadi, qolaversa, yaxshi ish yuritish

[136] Fozil odamlar shahri. Toshkent. "Yangi asr avlodi". 2022. 320 b

o'quvi bilan ham siylaydi"[137] deb ta'kidlagan.

Adolatli davlat boshqaruvi, uning mukammal nazariy asoslarini yaratish borasida ulkan ilmiy meros qoldirgan o'rta asrlar mutafakkiri, davlat arbobi Nizomulmulkning "Siyosatnoma" asari muhim manba hisoblanadi. U amaldorlarni axloqiy fazilatlariga qarab tanlash, adolat va insofni oyoq osti qiladigan kishilarni davlat ishlariga aralashtirmaslikni, davlatni boshqarishda kengash bilan ish olib borish, faoliyatlarni muntazam nazorat qilish, itoat, ijro va sifatlari to'g'risidagi qarashlari bilan ahamiyatlidir.

Amir Temur rahbarning adolatga tayanishini lozim topgan. Uning fikriga ko'ra: "Rahbar barcha ishlarda adolatga amal qilishi kerak: u sotilmaydigan va fazilat egasi bo'lgan odamni vazirlikka tayinlashi lozim, chunki adolatli vazir o'zi mahdud-rahbar adolatsizliklarni to'g'irlashi mumkin, ammo vazirning o'zi shunday bo'lsa, halokat yaqindir".[138] Sohibqiron fikricha, davlat boshqaruvida yana bir muhim qonuniyat – qonun ustuvorligi. "Qat'iy tartib va qonunlarga amal qilishim baxt-saodatim kaliti bo'ldi". Bosh qonunlar sifatida diniy ahkomlarni va ular asosida yozilgan fikrlarni bilgan. Buning barchasi buyuk Temur adolatli va fozil boshqaruvga alohida e'tibor qaratganligini ko'rsatib turibdi.

A.Navoiy uchun adolat va qonun ijtimoiy taraqqiyotning asosi hisoblanadi.Uning konsepsiyasida hukmdor shaxsi alohida ahamiyat kasb etadi. Fazilatli va ideal shaxs haqida mulohaza yuritar ekan Navoiy o'ziga xos insonparvar nazariyani yaratadi. O'z nazariyasida mutafakkir, bir tomondan hukmdor va bog'bonni, boshqa tomondan davlat va bog'ni solishtiradi. Unga ko'ra, agar bog'bon aqlli va mehnatsevar bo'lsa, uning bog'i gullab-yashnaydi. Xuddi shunday agar mamlakatning aqlli, dono, adolatli, xalqi uchun qayg'uradigan va uni sevadigan hukmdori

---

[137] Xos Xojib, Yusuf. Qutadg'u bilig. (Bilim saodati)/ Abduhamid Pardaev tadbili. Toshkent "Yangi asr avlodi". 2020. -560 b.

[138] Temur tuzuklari /So'z boshi muallifi va mas'ul muharrir M.Ali. forschadan tarj. A.Sog'uniy va H. Karomatov. – T.: Sharq, 2005, - 160 b.

bo'lsa, u rivojlanib farovonlashadi.

Siyosiy yetakchi shaxsi, ma'naviyati va imijini takomillashtirish muammosi kishilik jamiyati taraqqiyotining barcha davrlarida, jumladan, Sharq xalqlari tarixida ham muhim masala bo'lib kelgan. Chunki har bir davrdagi ijtimoiy-siyosiy munosabatlar ijtimoiy mavqe jihatidan yetakchi shaxsning yuqori o'rinda turishi hamda aholining hayot kechirish tarzi, ravnaqi, darajasi, farovonligi, baxtli turmush kechirishi, shu yuqori mavqedagi shaxsga, uning ma'naviyati va imij xislatlariga bog'liqdir. Sharq mutafakkirlarining siyosiy yetakchi ma'naviyati va imiji, boshqaruv faoliyatiga taalluqli qarashlari hozirgi kunda ham o'z ahamiyatini saqlab qolmoqda.

Tarixiy manbalarda siyosiy yetakchilarning beshta vazifasi ko'rsatib o'tiladi. Bular:

1. Jamiyatni jipslashtirish va birlashtirish.

2. Eng maqbul siyosiy qarorlarni ishlab chiqish va qabul qilish.

3. Ijtimoiy hakamlik, qo'riqchilik, ommani qonunsizlikdan, amaldorlarning o'zboshimchaligidan himoyalash, jamiyatda tartib-qoidalar va qonunchilikni o'rnatish, rag'batlantirish va jazolash chorasini qo'llash.

4. Hokimiyat va ommaning siyosiy, hissiy aloqa kanallarini mustahkamlash, ommaviy axborot vositalari, televidenieda, saylovchilar bilan bevosita aloqada bo'lish.

5. Yangilanish tashabbuskori bo'lish va ommani siyosiy maqsadlarni amalga oshirishga safarbar qilish.

Ushbu vazifalarning har biri ham muhim bo'lib, ular birgalikda kompleks holda bajarilgandagina, yetakchining obro'-e'tibori xalq orasida yuksalib boradi. Aslini olganda, yetakchilik – boshqa kishilarga ta'sir ko'rsata bilish va boshqaruvchilikning yuksak maqomi. U jiddiy qarorlar qabul qilishga qodir bo'lgan shaxsning ijtimoiy pozitsiyasidir. Yetakchilik – siyosat maydonida amalga oshiriladigan maxsus tadbirkorlik shakli. Bunda raqobatchilik qurshovida barcha tomonlar ijtimoiy vazifalarni yechish bo'yicha dasturlarini o'rtoqlashadi.

Imijeologiya yangi ilmiy tadqiqot sohalaridan biri sifatida ko'pgina ijtimoiy-siyosiy fanlar, xususan, sotsiologiya va shaxs psixologiyasi, sotsial psixologiya, siyosiy yetakchi psixologiyasi doirasida rivojlanib, tatbiqiy bilim sifatida shakllandi. So'nggi yillarda bu sohada katta empirik material va tajriba to'plandi. Shuningdek, bu fanlarning nazariy va amaliy jihatlari, muammoga yondashish yo'nalishlari aniq tadqiqot maqomiga ega bo'ldi. Yana bir holatni e'tibordan chetda qoldirmaslik lozimki, mahalliy va xorijiy adabiyotlarda imij aniq bir kategoriya sifatida maxsus o'rganilgan, biroq boshqa hodisalarni o'rganishda u illustrasiya sifatida ko'rib chiqilgan.

XX asr boshlarida nemis sotsiologi va politologi M. Veber ilk marotaba siyosiy yetakchi turlarini konseptual tahlil qildi. M.Veberning fikriga ko'ra, siyosiy yetakchilikning uchta turi mavjud:

1. An'anaviy yetakchilik. Mazkur yetakchilikning turi an'analar va odatlar bilan bog'liq.

2. Xarizmatik yetakchilik. Bu yetakchining tabiatdan berilgan qobiliyati bilan bog'liq.

3. Oqilona yetakchilik. Mazkur yetakchilik qonun va huquqiy me'yorlar bilan bog'liq. Ushbu yetakchilikka monand bo'lgan shaxslar asosan qonun hamda byurokratiya bilan bog'liq bo'lgan tarzda boshqaruvni amalga oshirishadi[139].

Amerikalik olim M.Xerman siyosiy yetakchilikning to'rtta turini ko'rsatgan:

1. Bayroqdor yetakchi. Mazkur yetakchi muayyan g'oya yoki mafkura asosida jamiyatni boshqaradi.

2. Savdogar yetakchi. Ushbu yetakchi uchun mafkura yoki g'oyalar katta ahamiyatga ega emas. U o'z faoliyatida asosan iqtisodiy hamda siyosiy dividentlarga ega bo'lishga harakat qiladi.

3. Qo'g'irchoq yetakchi. Bu yetakchi o'zining xizmatchilariga bevosita bo'ysunadi. Bunday yetakchilarga misol qilib biz Fransiya qiroli Lyudovik VI yoki 1711-1747-yillarda davlatni boshqargan

[139] Избранные произведения Вебер М. -Москва. "Прогресс". 1990. 808 б.

Buxoro xoni Abul Fayzixonni aytishimiz mumkin.

4. O‘t o‘chiruvchi yetakchi. Mazkur yetakchi asosan inqirozli vaziyatlarda o‘zini namoyon qiladi. Rossiyalik politologlar bunday yetakchining mumtoz misoli sifatida Rossiya Federatsiyasining sobiq prezidenti B.N.Yelsinni ko‘rsatishadi. M.Xermanning fikriga ko‘ra, real siyosatda siyosiy yetakchilikda mazkur to‘rtta tur mujassam bo‘ladi.

Shuningdek, siyosiy yetakchilar psixologik xususiyatlariga ko‘ra, 5 ta turga bo‘lib o‘rganiladi.

1. Paronoidal. Mazkur yetakchining psixologik turi maqsadga intiluvchanlik xususiyatini ifodalaydi. Ushbu yetakchilar butun hayotini muayyan maqsadga erishish uchun bag‘ishlashadi. Paronoidal yetakchi qonunlarga bo‘ysunmasligi mumkin. Uning qonunlarga itoat etmasligi “maqsad – vositalarni oqlaydi” tamoyili bilan bog‘liq. U, asosan, jamiyatni qayta qurishning global g‘oyalarini ilgari suradi. Mazkur yo‘lda u boshqa insonlarni ham jalb qila oladi. Ushbu turdagi yetakchi o‘zining atrofidagilarga ishonchsizlik bilan qaraydi va u insonlarni do‘st va dushmanga ajratadi.

2. Dipressiv. Ushbu fe’l-atvorga ega bo‘lgan yetakchi mustaqil qaror qabul qila olmasligi bilan ajralib turadi.

3. Demonstrativ. Bu fe’l-atvor shunday yetakchilarga xoski, u o‘zining faoliyatini ko‘z-ko‘z qilishga harakat qiladi hamda tashqi effektlarga katta e’tibor qaratadi.

4. Kampulsiv. Ushbu fe’l-atvorga ega bo‘lgan yetakchi har bir masalani ideal tarzda bajarishga harakat qiladi va mavjud bo‘lgan qonunlarga itoat qiladi.

5. Shizoid. Mazkur yetakchi esa nazariyachi hisoblanadi. U har doim muayyan nazariyalarni ixtiro qiladi. Hamda mavjud bo‘lgan siyosiy partiyalar yoki muayyan guruhlarga qo‘shilmaslikka harakat qiladi, lekin real siyosiy hayotda u o‘zining siyosiy faoliyatini muayyan guruhlar yoki partiyalar bilan olib borishga majbur bo‘ladi.

Fransuz siyosatshunos olimi J.Blondel siyosiy yetakchilik

muammosini o'rganar ekan, "insonning bunday layoqatini ro'yobga chiqarishda yoshlikda olgan tarbiyasi va u voyaga yetgan muhit muhim o'rin tutadi",[140] degan xulosaga keladi. Demak, har bir shaxsni maqsadli tarbiya va real muhit vositasida siyosiy yetakchi sifatida voyaga yetkazish mumkin.

Murakkab siyosiy vaziyatlarda maydonga chiqadigan yetakchilar siyosiy jarayonlar bilan birga, jamiyatda ma'lum bir qatlamni, siyosiy tashkilot yoki harakatni boshqaradi, zarurat tug'ilgudek bo'lsa, voqealarning borishi va siyosiy jarayonlar yo'nalishini o'zgartiradi. Amerikada Ronald Reygan, Yevropada Gelmut Koll, Vaslav Gavel, Margaret Tetcher singari siyosiy yetakchilar tarixiy rivojlanishni belgilovchi dastur va g'oyalarni o'rtaga tashlab siyosiy jarayonlarni jonlantirib yubordilar. Misol uchun M. Tetcher nutqlaridan birida shunday so'zlar yangragan: "Men boshqaruvga bitta aniq o'ylab chiqilgan maqsad bilan kirishdim: ingliz jamiyatini to'liq davlat qaramog'idagi boqimandalik holatidan – o'z kelajagiga to'liq ishongan tadbirkor holatigacha; "o'tiramiz" va "kutamiz" Angliyasi o'rniga – "uyg'on" va "yur" Angliyasi o'rnatilishi uchun, an'anaviy "marhamat qilib menga bering"dan "hammasini o'zimiz qilamiz"gacha o'zgartirish". Qo'yilgan buyuk vazifalarni tasavvur qilyapsizmi?! Millat yuksalishi uchun naqadar to'g'ri, sharafli yo'lni tanlab, o'z oldiga qo'ygan vazifani uddaladi, bu temir irodali ayol!

Siyosiy yetakchilik borasidagi an'anaviy va zamonaviy qarashlar tahlili shuni ko'rsatadiki, ularning faoliyati siyosiy tartibot, fuqarolik jamiyatining yetukligi, aholi turmush darajasi kabi omillarga bog'liq. Ular jamiyatdagi vaziyatni tahlil etishi va baholashi, ijtimoiy muammolarni hal etishga xizmat qiluvchi faoliyat yo'nalishini va dasturini joriy etishi hamda yirik maqsadlarni amalga oshirish uchun ijrochilar (amaldor shaxslar, omma)ni safarbar eta olishi lozim.

Siyosiy yetakchilar jamiyatni jipslashtirishi, eng maqbul siyosiy qarorlarni qabul qilishi, xalqini katta maqsadlar sari ruhlantirishi, siyosiy tizimni legitimlashtirishi va boshqa

[140] Блондель Ж. Политическое лидерство: Путь к всеобъемлющему анализу. -Москва.: Российская академия управления, 1992. – 135 с.

vazifalarni ham samarali amalga oshirishi maqsadga muvofiqdir. Haqiqiy siyosiy yetakchilar raqobatdan qo'rqmasligi, doimo o'zi boshqarayotgan xalq farovonligi va uning manfaatlarini ko'zlab faoliyat yuritishi kerak. O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.Mirziyoev 2020-yil 24-yanvarda Oliy Majlisga Murojaatnomasida "Biz O'zbekistonni rivojlangan mamlakatga aylantirishni maqsad qilib qo'ygan ekanmiz, bunga faqat jadal islohotlar, ilm-ma'rifat va innovatsiya bilan erisha olamiz. Buning uchun, avvalambor, tashabbuskor islohotchi bo'lib maydonga chiqadigan, strategik fikr yuritadigan, bilimli va malakali yangi avlod kadrlarini tarbiyalashimiz zarur[141]", degan konseptual fikrlari rahbar va boshqaruv kadrlar tizimi shakllanishini ilmiy-amaliy jihatlarini belgilab berdi.

O'zbekistonni rivojlantirishning Taraqqiyot strategiyasidagi ustuvor yo'nalish va maqsadlarda kadrlar siyosatini takomillashtirishning asosiy omillari, mexanizmlari belgilab berilgan.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar

1. Siyosiy elita to'g'risidagi ilk qarashlar evolyutsiyasi.

2. Siyosiy elita tushunchasi va unga zamonaviy yondashuvlar.

3. Gaetano Moska, Vilfredo Pareto va Robert Mixelslarning siyosiy elita nazariyalari.

4. Siyosiy elita tarkibi va shakllanish xususiyatlari.

5. Siyosiy yetakchilik to'g'risidagi nazariyalar va yondashuvlar.

6. Siyosiy yetakchilik turlari.

7. Yangi O'zbekistonda kadrlar siyosati.

8. O'zbekistonda siyosiy yetakchilikning o'ziga xos xususiyatlari.

---

[141] O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.Mirziyoevning Oliy Majlisga Murojaatnomasi. "Xalq so'zi" gazetasi, 25.01.2020 y. № 19 (7521) son

# 8-MAVZU. JAMIYATNING SIYOSIY TIZIMI VA SIYOSIY REJIMLAR

**Reja:**

1. Turkumlashuv tushunchasi va uning turlari.
2. Siyosiy tizimlarning chiziqli va koordinat ko'rinishlari.
3. O'tish davridagi siyosiy tizimlar va ularni turkumlash.

***Tayanch tushunchalar:*** *siyosiy tizim, siyosiy tartibot, turkumlashuv, nazariy turkumlashuv, empirik turkumlashuv, chiziqli turkumlashuv, demokratik siyosiy tizim, avtoritar siyosiy tizim.*

Qiyosiy siyosiy tadqiqot strategiyalarini tadqiq etishda turli xil nazariy tushunchalar muhim rol o'ynaydi. Ular orasida siyosiy tizim va siyosiy tartibot tushunchalari markaziy o'rin egallaydi. Ko'plab adabiyotlarda bu ikki kategoriya turlicha ta'riflanadi. Xususan, siyosiy tartibot – bu muayyan mamlakat siyosiy boshqaruvining shakllanishiga ko'maklashadigan mafkuraviy, institutsional va ijtimoiy tartib elementlarining yig'indisidir (Jan-Lui Kermon). Jamiyat siyosiy tizimi – siyosatni shakllantirish va amalga oshirish bilan bog'lik munosabatlar, harakatlar, tashkilotlar, me'yorlar, qadriyatning umumlashgan ifodasidir.

Siyosiy fanda siyosiy tizimlar to'g'risidagi nazariy va empirik ma'lumotlarni tartibga solish vazifasi dolzarb vazifalardan biri hisoblanadi. Bunday tartibga solishning usullaridan biri turkumlashuvdir.

Turkumlashuv bu, nisbatan o'xshash guruhlar bo'yicha o'rganilayotgan obyektlarni taqsimlashga ko'maklashadigan, ular xususiyatlarining barqaror uyg'unlashuvini izlashdir. Turkumlashuvning tadqiqotdagi vazifalari:

a) U o'rganilayotgan obyektlarning muhim va muhim bo'lmagan jihatlarini chegaralash imkonini beradi;

b) obyektlarning o'rganilayotgan majmuini ta'riflash vazifasini bajaradi;

d) obyektlarning o‘rganilayotgan majmuini tushuntirishga xizmat qiladi, chunki ularning turli xil xususiyatlari o‘rtasidagi o‘zaro aloqalarni ko‘rsatishni o‘z ichiga oladi;

e) obyektlar majmuining nazariy-empirik tadqiqoti jarayonining tashkil etilishini ta’minlaydi, ya’ni metodologik vazifani bajaradi;

f) o‘rganilayotgan obyektlar majmuining rivojlanishini ilmiy bashorat qilishning muhim vositasi sifatida namoyon bo‘ladi;

g) tadqiqot istiqbollarini belgilashga ham xizmat qiladi.

Turkumlashuvlarning nazariy va empirik turlari mavjud. Nazariy turkumlashuv tadqiqotchi tomonidan o‘rganilayotgan obyektlar majmuining mavhum xususiyatlarini muayyan to‘plamini ajratishga ko‘maklashadigan ayrim ideal modellar asosida quriladi. Ushbu xususiyatlar umumiylik bilan xarakterlanadi hamda obyektlarning bevosita aniq xususiyatlarini o‘z ichiga olmaydi. Bu yerda turkumlashuvning nazariy mezonlari nazariy yo‘l bilan asoslanadi. Nazariy turkumlashuv tadqiqotning dastlabki davrida tajribada ko‘rilmagan xususiyatga ega bo‘ladi va empirik tahlil jarayonida yo tasdiqlanadi, yo inkor etiladi. Nazariy turkumlashuv ilmiy tadqiqot yakunida ishlab chiqilgan nazariya asosini tashkil etadi. Empirik turkumlashuv tadqiqotchi tomonidan o‘rganilayotgan obyektlarning aniq xususiyatlarini o‘lchash jarayonida to‘plangan empirik ma’lumotlar asosida quriladi. Nazariy turkumlashuvdan uning asosiy farqi turkumlashuv mezonlari bo‘lgan alohida o‘zgaruvchilar, o‘rganilayotgan obyektlar xususiyatlarini aniqlikka keltirishdir. Ko‘p hollarda empirik turkumlashuv klassifikatsiya bilan birga keladi, ya’ni obyektlari majmuini guruhlarga ajratishning rasmiy usullarini ishlatish bilan birga. Nazariy va empirik turkumlashuv tadqiqotda o‘zaro aloqador bo‘lishi lozim.

Asoslangan turkumlashuv qurish uchun quyidagi asosiy talablarni hisobga olish kerak:

Birinchidan, turkumlashuv o‘rganilayotgan obyektlarning butun majmuini qamrab olish lozim;

Ikkinchidan, asosida turkumlashuv quriladigan mezonlar

muhim bo'lishi, o'rganilayotgan obyektlarning zaruriy jihatlarini ochishi kerak;

Uchinchidan, qurilgan turkumlashuv o'rganilayotgan majmua obyektlarini guruhlar bo'yicha nisbatan teng taqsimlashi lozim. Agar, barcha yoki deyarli barcha obyektlar bitta kategoriyaga to'plansa, bunda bir qator o'xshashliklar va farqlar diqqat markazidan chiqariladi.

To'rtinchidan, turkumlashuv mezonlarining majmui bir butun bo'lishi lozim, ya'ni nafaqat obyektlarning asosiy xususiyatlarining mujassamligini, balki turlarning organik butunligi to'g'risidagi tasavvurni ham berishi kerak.

Beshinchidan, turkumlashuv mezonlari qiyoslanishi lozim.

Siyosiy tizimlar turkumlashuvining turli xil ko'rinishlari mavjud. Bular orasidan turkumlashuvlarning nazariy va empirik turlarini ajratib ko'rsatishimiz mumkin. Nazariy turkumlashuv tadqiqotchi tomonidan o'rganilayotgan obyektlar majmuining mavhum xususiyatlarining muayyan to'plamini ajratishga ko'maklashadigan ayrim ideal modellar asosida quriladi. Ushbu xususiyatlar umumiylik bilan xarakterlanadi hamda obyektlarning bevosita aniq xususiyatlarini o'z ichiga olmaydi. Bu yerda turkumlashuv nazariy mezonlari nazariy yo'l bilan asoslanadi. Nazariy turkumlashuv tadqiqotning dastlabki davrida tajribada ko'rilmagan xususiyatga ega bo'ladi va empirik tahlil jarayonida yo tasdiqlanadi, yo inkor etiladi. Nazariy turkumlashuv ilmiy tadqiqot yakunida ishlab chiqilgan nazariya asosini tashkil etadi. Empirik turkumlashuv tadqiqotchi tomonidan o'rganilayotgan obyektlarning aniq xususiyatlarini o'lchash jarayonida to'plangan empirik ma'lumotlar asosida quriladi. Nazariy turkumlashuv uning asosiy farqi turkumlashuv mezonlari bo'lgan alohida o'zgaruvchilar o'rganilayotgan obyektlar xususiyatlarini aniqlikka keltirishdir. Ko'p hollarda empirik turkumlashuv klassifikatsiya bilan birga keladi, ya'ni obyektlari majmuini guruhlarga ajratishning rasmiy usullarini ishlatish bilan birga. Nazariy va empirik turkumlashuv tadqiqotda o'zaro aloqador bo'lishi lozim.

Buyuk faylasuf Arastu taklif etgan boshqaruv shakllarining klassifikatsiyasi nazariy turkumlashuvga misol bo'la oladi. Arastu boshqaruv shakllarining to'g'ri va noto'g'ri turlarini ajratadi. To'g'ri davlat shaklida hokimiyat egalari xalq farovonligi haqida qayg'ursa, noto'g'ri shakllarda esa faqatgina o'z foydasini o'ylaydi. Natijada, boshqaruvning olti xil shakli ajratiladi:

| | Boshqaruv shakli | | |
|---|---|---|---|
| | bir kishi | ozchilik | ko'pchilik |
| to'g'ri | monarxiya | aristokratiya | politiya |
| noto'g'ri | tiraniya | oligarxiya | demokratiya |

*4-jadval. Aristotel bo'yicha boshqaruv shakllari*

Siyosiy tizimlar tuzilishiga, ulardagi siyosiy jarayonlar o'ziga xosligiga e'tibor qaratadigan turkumlashuv “morfologik” deb ataladi. Siyosiy tizimlar “morfologik” turkumlashuvlarining tahlili ularni ikki asosiy ko'rinishlarga ajratishga ko'maklashadi: chiziqli ikki juftli va ko'p juftli bo'ladigan koordinatalar turkumlashuvi. Chiziqli turkumlashuvlar barcha siyosiy tizimlar kontinuum qismi deb, siyosiy tizimlarning ikki qarama-qarshi turlarining jihatlarini belgilagan holda, mana shunday kontinuumga joylashtirish mumkin, degan fikrga asoslanadi. Bu qarama-qarshi turlar demokratik va avtoritar siyosiy tizimlardir. Turkumlashuv uchun ikki asosiy mezonni olib, ularga ko'ra, mavjud siyosiy tizimlarni qiyoslash mumkin. Bunday turkumlashuv juftli koordinat turkumlashuv, deyiladi. Agar ikkita mezondan ko'proq mezonlar olinsa, ko'pli koordinat turkumlashuv, deyish mumkin.

Mashhur amerikalik siyosatshunoslar G.Lassuel va A.Kaplan o'zlarining “Hokimiyat va jamiyat” (Power and Society: A Framework for Political Inquiry. Lasswell H.D., Kaplan A. 1952), deb nomlangan kitobida siyosiy tizimlarning ikki qutbli turkumlashuvini taklif etdi. Ular boshqaruvning barcha siyosiy tizimlarini ikki asosiy turga taqsimladilar: demokratik va despotik.

Bunda ular quyidagi asosiy mezonlardan foydalanishgan: hokimiyatning joylashuvi, hokimiyat chegaralari, hokimiyatning taqsimlanishi, elitalarni tanlash, qarorlarning qanday qabul qilinishi.

Chiziqli turning mashhur turkumlashuvi G.Almond va B.Pauellning "Qiyosiy siyosat: evolyutsion yondashuv" ("Comparative Politics: A developmental approach", 1966) nomli asarlarida ifodalangan turkumlashuvdir. Zamonaviy siyosiy tizimlarni ko'rib chiqish bilan birga ularning ikki guruhini ajratadilar: demokratik va avtoritar. Ushbu siyosiy tizimlarni guruhlarga ajratishning mezonlari borasida savol tug'iladi. Bir tomondan, ushbu mezonlar aniq bo'lishi va real siyosiy amaliyotga to'g'ri kelishi kerak, boshqa tomondan, bu mezonlar shunchalik umumiy va mavhum bo'lishi kerakki, ular yordamida barcha zamonaviy tizimlarni baholash mumkin bo'lsin. Mualliflar: bunday kategoriyalashtirishning markazi sifatida siyosiy nazorat masalasi namoyon bo'ladi, deb hisoblaganlar. Bu konteksga ko'ra, har qanday siyosiy tizim uni tashkil etuvchi uch tarkibiy qismga ajratilishi mumkin: hukmron, boshqaruvchi va boshqaruv organlari. Mazkur tarkibiy qismlar o'rtasida siyosiy nazorat munosabatlarini o'rnatish mumkin. Siyosiy nazoratning yo'nalishi va kuchi siyosiy tizimlarni demokratik va avtoritarlarga taqsimlashning mezoni bo'lib xizmat qiladi. Hukmron (boshqaruvchi) boshqaruv organlari orqali amalga oshadigan siyosiy qarorlarni qabul qilish va amalga oshirilishini tekshiradigan siyosiy elita qatlamini tashkil etadi. Siyosiy axborotga egalik qilish usuliga, ularning uyushganligi darajasiga, mahalliy o'z-o'zini boshqarishning rivojlanishiga bog'liq holda boshqariluvchilar siyosiy jarayonga yo ta'sir etishi, yo ta'sir etmasligi mumkin. Agar boshqariluvchilar boshqaruvchilarni nazorat etsa, elitalar xulq-atvorini cheklasa, bunday siyosiy tizimlarni demokratik, deb hisoblash mumkin. Agar, aksincha, boshqaruvchilar boshqariluvchilar ustidan nazoratga ega bo'lsa, bu siyosiy tizimlar avtoritar hisoblanadi. Tabiiyki, bu turkumlashuv nazariydir.

Demokratik siyosiy tizimlar tizim ichida mutlaq avtonomiya mavjudligi bilan avtoritar siyosiy tizimlardan farq qiladi. Tizim ichidagi avtonomiya mezonidan foydalangan holda demokratik tizimlarning to'rt turini ajratish mumkin: Yuqori darajada avtonom siyosiy tizimlarda siyosiy partiyalar, manfaat guruhlari va matbuot nisbatan yuqori rivojlangan hamda bir-biridan mustaqil bo'ladi. Bu yerda Buyuk Britaniyani yaqqol misol sifatida keltirishimiz mumkin. Demokratik boshqaruvning boy tajribasiga ega bo'lgan bu mamlakatning siyosiy tizimi – siyosiy partiyalarning rivojlangan tizimidan, manfaat guruhlari va OAV tizimidan iborat. Buyuk Britaniyada siyosiy tashkilotlar, bosim guruhlari va OAV faoliyatida yuqori darajadagi mustaqillik kuzatiladi.

Demokratik siyosiy tizimlarning 2-guruhini "cheklangan avtonom tizimlar" tashkil etadi. Bunday tizimda siyosiy partiyalar, manfaat guruhlari va OAV nisbiy mustaqillikka ega bo'ladi. Lekin, siyosiy jarayonda tashkilotlar va guruhlarning birlashishga, koalitsion harakatlarga intilishi kuzatiladi; konservativ, liberal, sotsialistik va h.k. yo'nalishlarning "mafkuraviy oila"lari shakllanadi.

3-turi past darajada avtonom demokratiyalar – alohida siyosiy partiyalar va tashkilotlar hamda OAVning mavjudligi bilan xarakterlanadi, lekin bu yerda siyosiy jarayonda yetakchi bo'lgan bitta siyosiy kuch mavjud bo'ladi. Bu siyosiy partiya uzoq muddat davomida hukmronlikni saqlab qoladi. Siyosiy faollik va uyushganlikning turli xil shakllari ierarxiyani eslatadi.

"Safarbarlik oldidan demokratik tizimlar" – (predmobilizatsion) demokratik institutlar rasmiy tusga ega bo'lgan, boshqaruv aholining siyosatdagi faol ishtirokisiz va uni safarbar etish mexanizmisiz amalga oshirilayotgan, kuchli an'anaviy tuzulmalarga ega bo'lgan rivojlanayotgan mamlakatlarda kuzatiladi. Demokratik institutlarning zaifligi hokimiyat uchun haqiqiy demokratik raqobatni amalga oshirish imkonini bermaydi. Bunday tizimlar sharoitida harbiy to'ntarishning xavfi yuqori darajada bo'ladi.

Avtoritar siyosiy tizimlar to'rt guruhlarga taqsimlangan. Chetdagi ikki guruhlarni totalitar tartibotlar: radikal-totalitar va konservativ-totalitar tashkil etadi. Ular qatoriga Stalin davrida o'rnatilgan sobiq Ittifoqdagi tartibot hamda Germaniyadagi fashistik tartibot (1933-1945) kiradi. Shuni ta'kidlash joizki, totalitarizm tushunchasi hamma tadqiqotchilar tomonidan ham siyosiy tizimlarning tipologik tavsifi sifatida qo'llanilmaydi. Ayniqsa, bu Stalindan keyingi davrdagi sobiq Ittifoq siyosiy tizimining ta'rifiga tegishli. Shu bilan birga siyosiy tizim sifatidagi totalitarizm konsepsiyasi o'zida aholi ustidan mutlaq siyosiy nazorat hamda tashkilotlar, manfaat guruhlari, OAV avtonomiyasining yo'qligi bilan yopiq jamiyatni xarakterlaydi. Avtoritar siyosiy tizimlarning qolgan ikki guruhi totalitar tizimlardan quyidagicha farqlanadi. "Safarbarlik oldidan avtoritar tizimlar" faol ravishda tartibotni qo'llab quvvatlash uchun aholini safarbar etish mexanizmisiz boshqaruvning an'anaviy avtoritar tuzulmalari (rivojlanayotgan mamlakatlarda an'anaviy monarxiyalar) mavjudligi bilan xarakterlanadi. Bu yerda siyosatdan aholining begonalashuvi bilan birga an'anaviy siyosiy madaniyatga amal qiladi. Bunday tizimlarga misol tarzida Saudiya Arabistonini, Marokkoni keltirish mumkin. "Zamonaviylashgan (yoki zamonga moslashtirilgan) avtoritar" tartibotlar 70-yillardagi siyosiy tizimlarning o'ziga xos jihati edi. Ularda siyosiy plyuralizmning mavjud emasligi, ko'p hollarda, harbiy boshqaruv radikal va milliy mafkuralar yordamida avtoritar tartibotlarni qo'llab-quvvatlashi uchun aholining faol safarbarligi bilan xarakterlanadi. Bunday tizimga yetakchilari tomonidan iqtisodiy va siyosiy inqirozdan chiqishning zaruriy yo'li sifatida qaralardi. Misol sifatida Suriya, Eron, Braziliya, Chili davlatlarini keltirish mumkin.

Siyosiy tizimlar chiziqli, ikki qutbli turkumlashuvlarga xos bo'lgan ayrim vazifalarni bajarishiga qaramay, qiyosiy tahlilda ularning qo'llanilishini cheklovchi bir qator kamchiliklarga ham ega. Gap shundaki, siyosiy tizimlarni ikki asosiy guruhlarga qat'iy taqsimlash, bir qator xususiyatlari aralash bo'lgan siyosiy

tizimlarni tadqiq qilish imkonini cheklaydi. Shuning uchun ham chiziqli turkumlashuvlar bilan bir qatorda siyosiy tizimlarning ikki o'lchamli va ko'p o'lchamli koordinat turkumlashuvlari paydo bo'ldi. Misol sifatida qator siyosiy tizimlarning ikki o'lchamli umumiy turkumlashuvlari va demokratik tizimlar turkumlashuvlarini keltiramiz misol uchun: R.Dallning tipologiyasini keltirish mumkin. U poliarxiyalar empirik jihatdan tadqiq etgan hamda empirik siyosiy tahlilning asosiy tushunchalari va gipotezalarini ifodalash uchun ham yaxshi vosita bo'lib xizmat qiladi. Dal ikki asosiy mezonlardan foydalanadi. Ular yordamida u siyosiy tizimlarning ideal turlarini tuzadi. 1-mezon ehtimoliy muxolifatga yoki siyosiy raqobatga tegishli. 2-mezon hokimiyat uchun ommaviy raqobat jarayonida aholi ishtirokiga tegishli. Ikki mezon ham o'zgaruvchilar sifatida olinadi hamda ehtimoliy muxolifat yoki siyosiy raqobat darajasiga muvofiq ravishda ifoda etiladi. Taklif etilgan mezonlar va ularning o'lchamiga muvofiq siyosiy tizimlarning 4 turi ajratiladi. Agar siyosiy muxolifat va siyosiy raqobat mavjud bo'lmasa, yoki nolga yaqin bo'lsa, ommaviy raqobatda ishtirok etish huquqiga ega bo'lgan aholi mutanosibligi mavjud bo'lmasa, bunda bu tizim "yopiq gegemoniya" deyiladi. Aholining past raqobati va yuqori ishtirokida siyosiy tizimning "o'z ichiga oluvchi gegemonlik" turi haqida gapirish mumkin. Muxolifatlilik va raqobatlilikning yuqori darajasi ishtirokning kichik mutanosibligi bilan birga "raqobatdagi poliarxiya"ni beradi. Va nihoyat siyosiy raqobatlilik va muxolifatlilik hamda oshkora raqiblikda ishtirok etish huquqiga ega bo'lgan aholining yuqori mutanosibligining mavjudligi "poliarxiya" deb atalgan siyosiy tizimni keltirib chiqaradi. Odatda, demokratik siyosiy tizim demokratiyaga to'g'ri keladi. Real siyosiy tizimlar siyosiy raqobat va ishtirokning aniq ko'rsatkichlari bo'yicha ularning bu koordinata tizimida joylashuvida to'rtburchakning markaziy qismini egallagan u yoki bu ideal – tipik guruhga intiladi. Ayrim hollarda siyosiy tizimlar turkumlashuvini qurishda nafaqat siyosiy mezonlardan, balki umuman, jamiyatga tegishli bo'lgan ko'rsatkichlardan ham foydalaniladi. Iqtisodiy rivojlanish,

ijtimoiy-iqtisodiy tengsizlik, sotsial va madaniy differensiatsiya kabi ko'rsatkichlarni olish mumkin. Misol sifatida A.Leypxartning demokratik tizimlar turkumlashuvini keltiramiz. U mezondan foydalangan holda, ya'ni jamiyat tuzilishi va elitalar xulq-atvoridan demokratik tizimlarning turkumlashuvini yaratadi. Natijada, siyosiy demokratiyalarning to'rt turi yuzaga keladi. Bir turdagi ijtimoiy tuzilishga va shunga mos ravishda bir turdagi siyosiy madaniyatga ega tizimlarda elitalar xulq-atvori turidan qat'iy nazar demokratiya barqaror bo'lishi mumkin. Turli xil tuzilishga va madaniyatga ega tizimlarda madaniy farqlar ikki tomonlama vazifaga ega. Ular potensial nizo va tizim vayron bo'lishining manbai bo'lib namoyon bo'ladi, lekin agar turli xil madaniyat elitalari hamkorlikni tanlasa, ular barqarorlashtirish jarayonida yordamga keladi. Bu yerda elita mamlakatda yaxlitlikni qo'llab-quvvatlash majburiyati, boshqa elitalar bilan hamkorlikka tayyorligi, ishonch va kelishuv asosida hamkorlikka intilayotgan uyushgan demokratiya tushunchasi muhimdir. Markazga intilayotgan tizimda elitalarning bir-biri bilan keskin raqobatdaligi barqarorlikka putur yetkazmaydi, chunki jamiyat darajasidagi qadriyatlarning nisbiy o'xshashligi mavjud. Markazdan qochayotgan tizimda esa, aksincha, jamiyat darajasidagi qadriyatlarning plyuralistik tizimi hamda siyosiy elitalarning nokooperativ xulq-atvori bilan bog'liq beqarorlik xavfi mavjud. O'zgaruvchilarning ko'p miqdoriga ega bo'lgan kordinat turkumlashuvga J.Blondel turkumlashuvini misol sifatida keltirish mumkin. Bu yerda tizimlarni guruhlarga ajratish uchun uchta o'zgaruvchilarning munosabati asos bo'lib xizmat qiladi: siyosiy raqobat, elita tuzilishi va aholining siyosiy ishtiroki. Siyosiy raqobat, uning ochiqligi yoki yopiqligi nuqtai nazaridan baholanadi. 2-o'zgaruvchi bo'lgan elitalar tuzilmasi – elitalar tuzilishida kichik guruhlar mavjudligini va ular avtonomiyasi darajasi qay tarzda ekanligini ko'rsatadi. Bu borada elitalar: yaxlit va ajratilganga farqlanadi. Aholining siyosiy ishtiroki bo'lgan 3-o'zgaruvchi siyosiy hayot aholining jalb etilganlik darajasini xarakterlaydi. Aholi siyosiy hayotda, siyosiy

ishtirokning turli xil shakllari orqali ishtirok etishi mumkin va bu tizimning amal qilishi uchun zaruriy holat hisoblanadi. Mazkur tizim inklyuziv, deyiladi. Aholi siyosiy hayotda ishtirok etmasligi mumkin, hamda bu holatga tabiiy yoki majburiy deb, qaraladi. Bunday tizim eksklyuziv, deb nomlangan. Bu o'zgaruvchilarning o'zaro nisbati siyosiy tizimlarning olti turini ajratadi: an'anaviy, egalitar-avtoritar, avtoritar-byurokratik, avtoritar-noegalitar, raqobatdagi oligarxiya va liberal demokratiya.

O'tish bosqichidagi siyosiy tizimlar va ularning turkumlashuvi muammosi dastlab, siyosiy modernizatsiya, ya'ni an'anaviy siyosiy tizimlardan zamonaviy siyosiy tizimlarga o'tishni ta'riflovchi konsepsiya bilan teng qo'yilgan. Zamonaviy siyosiy tizimlar deganda, odatda, demokratik liberal tizimlar va tartibotlar tushunilgan. 80-yillarning o'rtalaridan boshlab o'tish tartibotlarni tadqiqotida demokratiyaning 3-to'lqini bilan bog'liq bo'lgan demokratlashtirish jarayonlarini o'rganishga e'tibor qaratilgan. Ayrim hollarda demokratlashtirish jarayonlari modernizatsiya nazariyalari tushunchalari yordamida tavsiflanishiga qaramay, siyosiy modernizatsiya bilan so'ngi 20 yildagi avtoritar tizimlardan demokratik tizimlarga o'tish o'rtasida muhim farq mavjud. U, birinchi navbatda, o'tish jarayonini boshidan kechirayotgan ko'pchilik mamlakatlar – sanoati rivojlanishining past darajasiga ega bo'lgan an'anaviy mamlakatlar qatoriga kirmaganligi bilan bog'liq. Umuman, an'anaviydan demokratik siyosiy tizimlarga o'tish jarayonini ta'riflaydigan zamonaviylashuv nazariyasi, hamda demokratlashtirishning uchinchi to'lqini muammolariga ta'rif beradigan demokratlashtirish nazariyasi mavjud. Shuning uchun ham, o'tish siyosiy tizimlarning siyosiy modernizatsiya nazariyasidagi turkumlashuvni va siyosiy tizimlarning demokratlashtirish nazariyasidagi turkumlashuvni farqlash lozim. O'tish siyosiy tizimlar turkumlashuvi bilan bog'liq muammolar ham mavjud. Birinchidan, o'tish siyosiy tizimlar rivojlanishdadir. Demak, ularning xususiyatlarini mutlaq talqin etish murakkab. Ikkinchidan, ko'pincha, tizimlar emas, balki

o'tishdagi siyosiy jarayonlarni turkumlashadi. Uchinchidan, demokratlashtirish jarayonlari sodir bo'layotgan dunyoning turli xil mintaqalarida ijtimoiy-iqtisodiy, madaniy farqlanishlar mavjud, shuning uchun ham turkumlashuvning yagona mezonlarini tanlash murakkabdir.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar:

1. "Demokratik to'lqinlar" nazariyasi asoschisi va uning mazmuni?
2. Arastu bo'yicha boshqaruv shakllari qanday?
3. Politiya nima?
4. A.Leypxartning demokratik tizimlar turkumlashuvini bilasizmi?

# 9-MAVZU. ZAMONAVIY DEMOKRATIYA VA UNING YO'NALISHLARI

**Reja:**

1. Demokratiya va uning tipologiyasi.
2. Demokratiya va meritokratiya uyg'unligi.
3. Demokratik institutlar.
4. Demokratik tizimlar tipologiyasi va liberal demokratiyaning asosiy institutlari.
5. Iqtisodiy demokratiya.
6. Demokratiya turlari va siyosiy rejim.

***Tayanch tushunchalar:*** *demokratiya, liberal demokratiya, ideal demokratiya, siyosiy tizim, saylovlar, qonun ustuvorligi, meritokratiya, demokratik tartibot, demokratiyaning xalqchil nazariyasi, etalitar demokratiya, demokratik modellar.*

Demokratiya – fuqarolar erkinligi va tengligi qonunlarda mustahkamlangan, xalq hokimiyatchiligining vosita va shakllari amalda o'rnatilgan va yuzaga chiqarilgan siyosiy tuzum. Demokratiya davlat bilan inson munosabatlarini belgilaydi. Demokratiyaning asosiy talablari: ko'pchilik hokimiyati, fuqarolar teng huquqliligi, ular huquq va erkinliklari himoyalanganligi, konstitutsiya va qonunlarning ustuvorligi, hokimiyatning bo'linishi, davlat boshlig'i va vakolatli organlarning saylab qo'yilishi. Demokratiyaning bevosita demokratiya (asosiy qarorlar yig'ilishlarda, bevosita barcha fuqarolar tomonidan yoki referendumlar yo'li bilan qabul qilinadi) va vakillik demokratiyasi (qarorlar saylab qo'yiladigan organlar tomonidan qabul qilinadi) shakllari mavjud. Kishilik jamiyati paydo bo'lgandanoq, demokratiyaning kurtaklari bor edi va u hozir eng taraqqiy etgan mamlakatlarda ham o'zining so'nggi cho'qqisiga erishgani yo'q. Davlat bilan birga vujudga kelgan demokratiya insoniyat tarixi davomida turli milliy-

madaniy shart-sharoitlarga moslasha borgan. Har bir davlatda, millatda o'ziga xos qadriyatlar, mentalitet, an'analar mavjuddir. Ular jamiyatdagi demokratik jarayonlarga katta ta'sir ko'rsatadi, binobarin, demokratik muassasalarni shakllantirishda mazkur omillar, albatta, hisobga olinadi. Demokratik davlatda inson manfaati, qadr-qimmati, hayoti har narsadan yuqori turadi. Bunday davlat o'zini-o'zi boshqarish, ko'ppartiyaviylik, ommaviy axborot vositalarining erkin bo'lishi, fikrlar xilma-xilligiga sharoit yaratadi. Biroq demokratiya hamma narsada xohlagancha erkinlik emas, qonunga asoslangan erkinlikdir. Demokratiyaning ajralmas qismi intizom, qonunlarni hurmat qilish, boshqalarning haq-huquqini himoya qilishdir. Demokratiya tartibotlari huquqiy davlatda mukammal rivojlanib boradi.

Buyuk yunon faylasufi Aristotel demokratiyani quyidagicha ta'riflagan edi: "Demokratiyaning birinchi ko'rinishining xarakterli belgisi bo'lib tenglik xizmat qiladi. Bu demokratiyaning asosiy qonuniga muvofiq tenglik shundan iboratki, mulksizlar ham, mulkdorlar ham hech narsada biron-bir imtiyozlarga ega emaslar; oliy hokimiyat unisi yoki bunisining qo'lida to'planmagan. Shu bilan birga, har ikkalasi – ular ham va boshqalari ham o'zaro tengdirlar. Agar ba'zilar erkinlik va tenglik demokratiyaning muhim belgilari, deb bilsalar, bu holat, albatta o'z amaliyotini asosan, hammaning davlat boshqaruvida ishtirok etishida ifodalaydi. Xalq demokratiyada ko'pchilikni tashkil etishi sababli, ko'pchilikning qarori hal qiluvchi ahamiyat kasb etadi. Bu kabi davlat tuzilishi demokratiya, deb ataladi".[142]

Buyuk sharq allomasi Abu Nasr Farobiyning demokratik davlat haqidagi qarashlari ham o'ziga xosdir, jumladan, o'zining "Fozil odamlar shahri" asarida uni quyidagicha ta'riflaydi: "Davlat bu – insoniyatning fozil davlat qurishi yo'lidagi bir bosqichi bo'lib, unda ham ideal davlatchilikni ko'rmaydi va bu bosqich fozil davlat qurilishidagi so'ngi bosqichlardan biridir, ya'ni u bosqichdan o'tmasdan turib, fozil davlat qurib bo'lmaydi, sababi insoniyat birin-ketinlikda pog'onama-pog'ona yuksalib

[142] Aristotel. "Organon". Moskva. 1994-y..

boradi" deb aytib o'tadi[143].

Hozirda esa demokratiya "ko'pchilikning irodasini ozchilik huquqlarini saqlagan holda amalga oshirish" deb tushuntirilmoqda. Demokratiyaning demokratik jamiyat amal qilishi zarur bo'lgan bir qator shartlari mavjudki, ular quyidagilarni tashkil etadi.

- xalq hokimiyati;
- fuqarolar roziligiga tayanuvchi hokimiyat;
- "ko'pchilikning ovozi" qoidasi;
- ozchilik huquqlarini himoya etish;
- asosiysi: inson huquqlari kafolati;
- erkin va adolatli saylovlar;
- qonun oldida barchaning tengligi;
- odil sud yuritish;
- hukumat faoliyatining konstitutsiyaviy cheklanganligi;
- ijtimoiy, iqtisodiy va siyosiy plyuralizm;
- tolerantlik, omilkorlik, hamkorlik, o'zaro kelishuv.

Falsafiy nuqtai nazardan qaraydigan bo'lsak, albatta, davlat (hokimiyat)ning ijtimoiy taraqqiyotdagi rolini qayd etish bilan muammo to'la tadqiq etilmaydi. Davlatning butun ijtimoiy o'zgarishlardagi o'rnini, u amalga oshirgan islohotlarning kishilar, xalq hayotida aks etishini, ijtimoiy-siyosiy, iqtisodiy va ma'naviy hayotdagi yangiliklarni ham ochib berishi darkor.

Falsafiy-huquqiy va siyosiy adabiyotlarda demokratik davlat quyidagi belgilarga ega ekanligi qayd etiladi:

- davlat–hokimiyat boshqaruvidagi barcha afzalliklarning davlat institutlari tizimida uyg'unlashuvi;
- hokimiyat vakolatlarining bo'linishi va amalda ularning bir-biridan mustaqilligi;
- fuqarolik jamiyatining mavjud ekanligi;
- hokimiyat vakolatlarining u yoki bu jabhada, yoxud institutda to'planib qolishiga yo'l bermaydigan antimonopol mexanizmlarni yaratish;

---

[143]Abu Nasr Forobiy.Fozil odamlar shahri. T.: "O 'zbekiston milliy ensiklopediyasi" Davlat ilmiy nashriyoti, 2004 - 160 b.

– konstitutsiyaviy qonunning ustunligi va bevosita faoliyati;

– qonunlarda davlatning mustaqilligini rasmiylashtirish va uni amaliy ta'minlash;

– saylash huquqi normalari asosida qonun chiqaruvchi organlarni shakllantirish va qonunlarda davlat irodasini shakllantirish hamda ifodalash;

– ichki qonunchilikning xalqaro huquqning umum tan olgan normalari va prinsiplariga mosligini ta'minlash;

– ijtimoiy muomala subyektlarining hammasini u yoki bu shaxs tazyiqidan huquqiy himoya qilish;

– huquqiy davlatning namunasi, andozasi va barpo etish vositasi bo'lmish sudning maqomini ko'tarish;

– qonunlarning huquqiyligini ta'minlash, davlat hokimiyatlari tizimlarini huquqiy tashkil etish;

– fuqarolar huquq va burchlarining mushtarakligi;

– davlat va shaxsning o'zaro mas'ulligini ijtimoiy hayotda, boshqarish tizimida, kishilarning ijtimoiy-siyosiy faoliyatida aks etishiga guvoh bo'lamiz.

Demokratiya (qadimgi yunoncha: demokradia "demokratiya" demos "xalq" so'zlaridan kháros "kuch" ) - ishtirokchilarning jarayonning muhim bosqichiga teng ta'siri bilan jamoaviy qarorlar qabul qilish usuliga asoslangan siyosiy tizim.[144] Umumiy tarzda demokratiya deganda, hammaning manfaatlari yo'lida ko'pchilikning hokimiyati va ozchilikning irodasini hurmat qilish tushuniladi.

Garchi bu usul har qanday ijtimoiy institutlarga taalluqli bo'lsa-da, bugungi kunda uning eng muhim qo'llanilishi davlatdir, chunki u katta kuchga ega. Bunday holda, demokratiyaga quyidagicha qisqa ta'rif berish mumkin:

- rahbarlarni ular boshqaradigan odamlar tomonidan tayinlanishi adolatli va raqobatbardosh saylovlar orqali amalga oshiriladi[145];

[144] Hyland J. L. Democratic Theory: The Philosophical Foundations. Manchester: Manchester University. Press, 1995. ISBN 978-0-7190-4517-2

[145] Хантингтон С. Третья волна: Демократизация в конце XX века = The Third

- xalq hokimiyatning yagona qonuniy manbaidir;

- jamiyat o'zini o'zi boshqarishni umumiy manfaatlar va umumiy manfaatlarni qondirish uchun amalga oshiradi[146].

Xalq hokimiyati jamiyatning har bir a'zosi uchun bir qator huquqlarni ta'minlashni talab qiladi.

Zamonaviy demokratiya bir qator qadriyatlar bilan chambarchas bog'liq. Masalan:

- qonuniylik;
- ijtimoiy-siyosiy tenglik;
- erkinlik;
- o'z taqdirini o'zi belgilash huquqi;
- inson huquqlari va boshqalar.

Demokratiya idealiga erishish qiyin va turli talqinlarga ega bo'lganligi sababli ko'plab amaliy modellar taklif qilingan. XVIII asrgacha eng mashhur model to'g'ridan-to'g'ri demokratiya bo'lib, unda fuqarolar to'g'ridan-to'g'ri, konsensus yoki ozchilikni ko'pchilikka bo'ysundirish tartib-qoidalari orqali siyosiy qarorlar qabul qilish huquqidan foydalanadilar. Vakillik demokratiyasida fuqarolar xuddi shunday huquqdan saylangan deputatlar va boshqa mansabdor shaxslar yordamida o'z huquqlarining bir qismini ularga berish orqali amalga oshiradilar, saylangan rahbarlar esa rahbarlik qilayotgan va ular oldida o'zlari uchun mas'ul bo'lgan shaxslarning xohish-istaklarini hisobga olgan holda qarorlar qabul qiladilar.[147]

XX asr demokratiya asriga aylandi. Qadimgi demokratik davlatlar, birinchi navbatda, ovoz berish huquqini kengaytirish orqali o'z sifatini yaxshiladilar: dastlab faqat ozchilik erkaklar bu huquqqa ega bo'ldi, keyin hamma erkaklar, so'ng erkaklar va ayollar bilan birga va nihoyat, u yoshlarga keldi. Ko'plab yangi demokratik davlatlar paydo bo'ldi. 1985-yildan 2000-yilgacha

---

Wave: Democratization in the Late Twentieth Century. – M.: РОССПЭН, 2003. – С. 16–17. – 368 с. ISBN 5-8243-391-6

[146] Аристотель. Политика.http://grachev62.narod.ru/aristotel/arpol3.html

[147] Шумпетер Й. Капитализм, социализм и демократия. Архивная копия от 30 июня 2009/ Пер под ред. В. С. Автономова. – М.: Экономика, 1995. ISBN 5-282-01415-7

dunyodagi “eng demokratik” davlatlar soni 44 tadan 82 taga ko‘paydi, “avtoritar” rejimlar soni 67 tadan 26 taga kamaydi, “eng demokratik” mamlakatlarda istiqomat qiluvchi dunyo aholisi ulushi 38% dan 57 foizgacha oshdi. Demokratik qadriyatlar butun dunyoda keng qo‘llab-quvvatlanishda davom etmoqda. Biroq, bu asr tarixini demokratiyaning barbod bo‘lish tarixi, deb ham ta’riflash mumkin. Yorqin demokratik kelajakka intilayotgan ko‘pchilik bu maqsadga erishish uchun barcha hokimiyat, jumladan, iqtisodiy kuch ham demokratik nazorat ostida bo‘lishi kerak, deb hisoblaydi. Biroq, siyosiy demokratiya g‘alaba qozonsa-da, iqtisodiy demokratiya barbod bo‘ladi. Qolaversa, bir vaqtlar Angliyaning sobiq Bosh vaziri Uinston Cherchillning “Demokratiya – boshqaruvning eng yomon shaklidir, biroq insoniyat bundan yaxshirog‘ini hali o‘ylab topgani yo‘q” degan fikri, shubhasiz, ko‘pchilikni o‘ylantiradi.

Hozirgi vaqtda keng iste’molga kirib ulgurgan “g‘arb demokratiyasi” va “sharqona demokratiya”, degan tushunchalar ko‘pchilikda bir qarashda demokratiya ham ikki qutbga bo‘linadimi, degan savolni keltirib chiqaradi. Yo‘q albatta. Umume’tirof etilgan demokratiya tushunchasi dunyoning qaysi bir chetiga bormang, uning umumiy qadriyatlari bir xil. Va u birdek talqin qilinadi. Biroq, dunyoda shunday siyosiy kuchlar va qatlamlar borki, ular tomonidan sof demokratik qadriyatlar buzib talqin qilinadi. Ular demokratiya degan oliy tushunchani o‘zlarining nafs manfaatlari yo‘lida ishlatishga urunishadi.

Shu boisdan ham demokratiyani ustuvor qadriyat sifatida o‘rganish, ijtimoiy hayotga joriy etish, bir tomondan jahon xalqlari demokratiya an’analarini puxta o‘rganish va o‘zlashtirishni, ikkinchi tomondan ajdodlarimizning adolatli jamiyat barpo etish borasidagi qarashlarini bugungi kunga joriy etish har qachongidan ham dolzarb bo‘lib bormoqda.

Umuman demokratiya – yuqori darajada rivojlangan kishilar jamiyati, insoniyat erishgan buyuk ne’mat, ko‘pchilikka ma’qul yashash tarzi hisoblanadi. Ammo uning amalga oshishi barcha mamlakatlarda bir xil emas. Har bir mamlakat

demokratiyaning umumiy qadriyat va tamoyillarini o'z milliy qadriyatlari zaminida, o'z xalqining uzoq tarixi davomida shakllangan an'analari bilan qo'shib qabul qiladi. Masalan, AQSh yoki Angliya, Fransiya (boshqa Yevropa mamlakatlari ham) demokratik davlatlar bo'lsalarda, lekin har biri o'z milliy ruhi, an'analarini ham saqlagan. Shu kabi Yaponiya, Koreya, Malayziya kabi mamlakatlarda ham demokratik tuzum milliy va diniy e'tiqod, udumlar negizida amal qilayotgani sir emas.

Zamonaviy demokratiyaning asosiy maqsadlaridan biri o'zboshimchalik va hokimiyatni suiste'mol qilishni cheklashdir. Inson huquqlari va boshqa demokratik qadriyatlar umume'tirof etilmagan yoki huquqiy tizim tomonidan samarali himoyalanmagan joylarda bu maqsadga ko'pincha erishilmaydi. Bugungi kunda ko'plab mamlakatlarda xalq demokratiyasi liberal demokratiya bilan birlashtirilib, u oliy hokimiyatlarning adolatli, davriy va umumbashariy saylovlarida ishtirok etmoqda. Saylovchilarning ovozlari uchun nomzodlar erkin kurash olib boradi. Vakolatlar va ko'pchilik hokimiyatining konstitutsiyaviy cheklovlari ma'lum shaxsiy yoki guruh erkinliklarini kafolatlaydi. Boshqa tomondan, chap qanot harakatlar, taniqli iqtisodchilar, shuningdek, AQShning sobiq prezidenti Barak Obama, Xalqaro Valyuta Fondi boshqaruvchi direktori Kristin Lagard kabi G'arb siyosiy elitasining vakillari siyosiy qarorlar qabul qilish huquqidan foydalanish orqali ta'sir ko'rsatishni ta'kidlaydilar. Ijtimoiy huquqlarni, imkoniyatlar tengligini, ijtimoiy va iqtisodiy tengsizlikning past darajasini ta'minlamasdan turib, mamlakat siyosatida oddiy fuqarolarning o'zini tutishi mumkin emas.

Bir qator avtoritar rejimlar demokratik boshqaruvning tashqi belgilariga ega edi, lekin ularda faqat bir partiya hokimiyatga ega bo'lib, olib borilayotgan siyosat saylovchilarning xohish-istaklariga bog'liq emas edi. O'tgan chorak asrda dunyoda demokratiyaning keng tarqalishi tendensiyasi xarakterli bo'ldi. Uning oldida turgan nisbatan yangi muammolar qatoriga separatizm, terrorizm, aholi migratsiyasi, ijtimoiy tengsizlikning kuchayishi kiradi. BMT, EXHT va Yevropa Ittifoqi kabi xalqaro

tashkilotlar davlatning ichki ishlari ustidan nazorat, jumladan, demokratiya va inson huquqlariga rioya qilish masalalari qisman xalqaro hamjamiyat ta'siri doirasiga kirishi kerak, deb hisoblaydi.

"Ideal demokratiya" atamasi ikki ma'noga ega. Birinchisiga ko'ra, ideal eng yaxshi tizim sifatida tushuniladi. Ikkinchisiga ko'ra, ideal tizim haqiqiy hayot tizimlarining "to'g'ri" versiyasidir. Ikkinchi ma'no Liberal demokratiyaning asosiy institutlari bo'limida muhokama qilinadi. Demokratiya idealini birinchi ma'noda shakllantirish uchun bir qator asosiy savollarga javob berish kerak:

1. Demokratiya boshqa boshqaruv shakllaridan yaxshiroqmi yoki yomonmi?

2. Demokratiya o'rnatilgan birlashma yoki hududiy birlik nima?

3. Ushbu birlashmaning qaysi a'zolari qaror qabul qilish jarayonida ishtirok etish huquqiga ega, ya'ni to'laqonli fuqarolar?

4. Fuqarolar boshqaruvda qanday siyosiy mexanizmdan foydalanadi?

5. Har qanday masalada fuqarolar o'rtasida yakdillik bo'lmasa, kimning fikri hal qiluvchi rol o'ynaydi?

6. Agar bu ko'pchilikning fikri bo'lsa, unda bu ko'pchilikni qanday aniqlash mumkin?

7. Demokratik tuzum barqarorligi nima uchun zarur?

Bu savollarning barchasi keng doiradagi javoblarni olish imkonini beradi. Masalan, ko'pchilik fuqarolarning umumiy soni, ovoz berishda qatnashganlar soni, kichikroq uyushmalar yoki hududiy birliklar vakillari soni va boshqalar asosida hisoblanishi mumkin. Tarix davomida demokratiya me'yorlari sezilarli darajada evolyutsiya jarayonidan o'tgan.

Robert Dalning[148] so'zlariga ko'ra, demokratiya g'oyasi – har bir a'zo eng yaxshi tarzda jamiyatni boshqarishda ishtirok etish uchun teng darajada vakolatli, qanday siyosiy tanlov unga o'z manfaatlarini himoya qilishga imkon berishi haqida zarur

---

[148] Dahl R. A. Democracy. Encyclopedia Britannica Chicago: Encyclopedia Britannica, 2007. Vol. 17, no. 179 See also

bilimga ega bo'lgan jamiyatning (demos) mavjudligini anglatadi.

Ushbu tamoyilga muvofiq siyosiy qarorlar qabul qilish jamiyatning barcha a'zolari teng va samarali imkoniyatlarga ega bo'lishini talab qiladi. Ular quyidagi holda namoyon bo'ladi:

- o'z siyosiy qarashlarini boshqalarga yetkazish;
- muqobil takliflar va ularning ehtimoliy oqibatlari haqida turli manbalardan ma'lumot olish, yakuniy qaror uchun takliflar qanday tanlanishi kerakligini aniqlash, teng ovoz bilan qarorni yakuni chiqishida ishtirok etish.

Sanab o'tilgan mezonlar nafaqat siyosiy jarayonni, balki jamiyatning har bir a'zosining ushbu jarayon bilan bog'liq huquqlarini ham tavsiflaydi.[149] Xususan, demokratik davlat hech bo'lmaganda, saylov jarayonining ochiqligi va raqobatbardoshligi uchun zarur bo'lgan darajada shaxs erkinliklari himoyasini ta'minlashi kerak. Bulardan eng muhimlari saylash huquqi, saylash erkinligi, saylanish huquqi, ommaviy axborot vositalarida o'z siyosiy qarashlarini ifoda etish erkinligi, siyosiy guruhlar tuzish erkinligi va ularning faoliyatida ishtirok etish huquqidir.

Demokratik modelning asosiy masalalaridan biri siyosiy tenglik amal qiladigan shaxslar doirasini aniqlashdir. Agar biz barcha to'la huquqli fuqarolar mamlakatni boshqarishda teng imkoniyatlarga ega bo'lgan davlat haqida gapiradigan bo'lsak, bu fuqarolik masalasidir. Zamonaviy qarashlarga ko'ra, demokratik davlat hokimiyatiga bo'ysunadigan barcha yoki deyarli barcha voyaga etgan rezidentlar to'liq fuqarolar bo'lishi kerak.

Karl Popperning fikricha, demokratiya ochiq jamiyat bo'lib, uning a'zolari o'z aql-zakovati va tanqidiy tafakkuriga, shuningdek, muhokamalar natijasida qabul qilingan kelishuvlarga asoslanib, tabularni tanqid qiladilar.

Zamonaviy demokratiyaning hamma uchun teng qadriyat tamoyilini o'zida mujassamlashtirgani davlat lavozimlariga yoki oliy ta'limga kirish ham xuddi shu tamoyilga amal qilishi mumkin, degani emas. Inklyuzivlik tamoyillari qo'llanilsa ham,

---

[149] Plattner M. F. Liberalism and Democracy: Can't Have One Without the Other // Foreign Affairs. March-April, 1998.

munosiblarga tegishli ahamiyat berilishi kerak.

Demokratiya va meritokratiya uyg'unligi. Deniel Bellning fikricha, jamiyat demokratiyasining muhim mezoni, uning ochiqligi ko'rsatkichi, fuqarolarga ijtimoiy kelib chiqishidan qat'iy nazar, faqat shaxsiy qobiliyatlari va sa'y-harakatlari tufayli cho'qqilarga ko'tarilish imkonini beradigan ijtimoiy liftlarning ijtimoiy zinapoyadan, jamiyat elitasiga kirishini nazarda tutadi. Davlat siyosiy elitasini meritokratiya tizimi asosida shakllantirilishi demokratiyaning yuqori bosqichi sifatida tan olinadi[150]. Meritokratiya – (tom ma'noda "munosiblarning kuchi", lotincha "meritus" – "munosib", qadimgi yunonchada "kuch, hukumat" so'zlaridan kelib chiqqan.) boshqaruv tamoyili, unga ko'ra, ijtimoiy kelib chiqishi va moliyaviy farovonligidan qat'iy nazar, eng qobiliyatli odamlar tanlanadi.

Meritokratiya – bu hokimiyat uchun eng qobiliyatli va layoqatli kishilar tanlangan, bu davlatning resurslarini ko'paytiradigan, umuman jamiyat hayotini yaxshilaydigan hukumatdir. Meritokratiya oddiy odamning kundalik hayotida noma'lum tushunchadir, atama falsafiy, ijtimoiy va siyosiy doiralarda ma'lum.

1958-yilda nashr etilgan "Meritokratiyaning yuksalishi: 1870-2033"[151] nomli satirik insho ijtimoiy va siyosiy tafakkurda yangi konsepsiyaning tug'ilishini ko'rsatdi. Meritokratiya – "munosiblar hukmronligi". Ingliz siyosatchisi va sotsiologi Maykl Yang tomonidan tuzilgan, qo'lyozma shaklida nashr etilgan kitob Britaniya jamiyatining XX va XXI asrlar boshlaridagi o'zgarishlari haqida hikoya qiladi. Maykl Yang o'z ishida zamonaviy jamiyat meritokratik raqobati doirasida boshqalarni, xususan, xayriya, tenglik, hamjihatlik, mehr-oqibatni siqib chiqaradigan intellektual qobilyat va aqlni ustun qiymat sifatida ta'riflashga

[150] Meritocracy, Post-industrial society, Human capital.

[151] Michael Young.The rise of the meritocracy 1870-2033. An Essay on Education and Equality.Penguin books Ltd, Harmondsworth, Middlesex. 1961.P-188. https://pdfcoffee.com/michael-young-the-rise-of-the-meritocracy-18702033-an-essay-on-education-and-equality-1958-penguin-bookspdf-pdf-free.html

qarshi chiqadi.

Meritokratiya – bu barcha fazilatlarning ahamiyatini inkor etishga asoslangan hokimiyat. Bundan tashqari, u odamlar o'rtasida birdamlik uchun joy bo'lmagan mafkura vazifasini bajaradi. Bu raqobatga asoslangan: yuqori ijtimoiy mavqega va hayot sifatiga ega bo'lish uchun inson doimiy ravishda qobiliyatlarini rivojlantirishi va ulardagi boshqa odamlardan ustun bo'lishi kerak. Shuning uchun meritokratiyaning ildizlari kollektivda emas, balki individual boshlanishda. Shu ma'noda u o'zining raqobati, yetakchi mavqeini saqlab qolish uchun doimiy o'sish talabi bilan kapitalizmga yaqin mafkura vazifasini bajaradi. Yuqoridagi fikrlarni umumlashtirib, meritokratiyani "munosiblar hukmronligi" deb baholash mumkin.

Kapitalizm ruhida meritokratiya birdamlik g'oyasi bilan mos kelmaydi. Kanadalik faylasuf Kay Nelsenning ta'kidlashicha, fundamental darajada bunday jamiyat g'ayriinsoniydir. Odamlar bir-birlari bilan deyarli barcha sohalarda raqobatlashganda, doimo samarali jamiyat va undan samaradorlikka intilish doirasida baholanib, saralanib va tartiblanib turilsa, bu g'ayriinsoniydir. Amaliyot shuni ko'rsatadiki, AQShda meritokratiya prinsipi allaqachon hayotga tatbiq etilgan va har bir amerikalikning shaxsiy yutuqlari faqat uning qobiliyatiga, mehnatsevarligiga, munosabati va axloqiga bog'liq ekanligiga ishonishadi.

Bugungi kunda meritokratiya atamasining zamonaviy jihatlari quyidagilarni anglatadi:

- Shaxsning faqat jismoniy, intellektual qobiliyatlari bilan belgilanadigan tizim;
- Bu davlat xizmatchilarining kadrlar zaxirasini to'ldirish uchun ijtimoiy mavqeidan qat'iy nazar, eng iste'dodli va istiqbolli shaxslarni davlat boshqaruviga tanlash va joy-joyiga qo'yish tizimidir.

Hozirda ko'plab olimlar meritokratiya kelajakda davlat va jamiyatni boshqarishning yorqin namunasi bo'lishiga ishonishadi. Eng qobiliyatli odamlar eng yaxshi natijalarga

erishishlari mumkin va shunga ko'ra, barcha fuqarolarning ijtimoiy farovonligi oshadi. Shunday qilib, ko'plab olimlar tomonidan meritokratiya – inson uchun ham, jamiyat uchun ham eng yaxshi natijalarga erishish uchun adolatli tizim sifatida taklif qilinmoqda.

Meritokratiya prinsipi – barcha yosh, qobiliyatli va mehnatsevar kadrlarga har tomonlama rivojlanishi va jamiyat farovonligiga hissa qo'shishi uchun imkoniyat beradi. Misol tariqasida Singapur tajribasini tahlil qiladigan bo'lsak. Singapur dunyoda birinchi bo'lib davlat boshqaruvini "siyosiy meritokratiya", deb e'lon qilgan yagona mamlakatdir. Ushbu hodisaning o'ziga xosligi shundaki, tabiiy ravishda siyosiy va iqtisodiy sohada ishlash uchun iqtidorli kadrlar ishga taklif etildi. Singapurning innovatsion rivojlanishida "siyosiy nazariya"ni tubdan yangi liberal g'oyalar bilan yo'g'rilishi katta ahamiyat kasb etdi. Singapur davlat rahbarlari nazariy jihatdan "yaxshi" demokratik va "yomon" avtoritar rejimlar o'rtasidagi dixotomiyani rad etadilar. Aksariyat olimlar meritokratiyani Singapur siyosiy tizimini kelajakda rivojlantiruvchi eng yaxshi prinsip, deb bilishadi. Singapurning kam sonli aholisi va cheklangan resurs bazasini hisobga olgan holda mamlakatni mohir iste'dodli va eng yaxshi xususiyatlarga ega kadrlar boshqarishi kerak, degan xulosaga keladi. Ushbu vaziyatni Singapurning hozirgi bosh vaziri Li Syan Lunning quyidagicha ta'riflagan: "Singapur – bu tug'ilganidan olingan boylik va imtiyozlarga egalik qilish emas, balki mehnat va e'tiborga asoslangan jamiyatdir. U elitar davlat imkoniyatlaridan xalq manfaatlariga muvofiq foydalanishni boshqarish, rejalashtirish va nazorat qilishni ta'minlaydi. Ushbu guruh bizning cheklangan manbalarimizdan foydalanadi, ular bizning jamiyatimizda katalizator bo'lib xizmat qilishi mumkin, bu esa bizga imkon bermaydigan ijtimoiy tashkilotning Singapurda xizmat ko'rsatishini ta'minlaydi.[152] Ma'lumki, Singapurda tabiiy boyliklar yo'q va ushbu prinsip Osiyoda ikkinchi eng yuqori

[152]https://time.com/3969196/singapore-lee-hsien-loong-interview-50th-anniversary/

nazorat xizmatlari amal qiladi.

Uchinchidan, davlat ijtimoiy hayotni huquq asosida tashkil etadi. Faqat davlatgina barcha uchun majburiy qonunlar qabul qilish huquqiga ega. Bu talablarni davlat ma'muriy apparat va sudlar yordamida amalga oshiradi.

To'rtinchidan, davlat oliy hokimiyat egasi. Bu - davlat hokimiyati hokimiyatning boshqa turlaridan ustunligi, barcha uchun majburiyligi, boshqa hokimiyatlar qarorlarini bekor qila olishida, bir qator mutlaq huquqlarga egaligi (masalan, soliq solish, kuch ishlatishga qonuniy huquqi, qonun chiqarish) da namoyon bo'ladi.

Beshinchidan, davlat jamiyatning barcha a'zolarining doimiy manfaatlarini ifodalovchi yagona institut. Qolgan institutlarga shu ma'noda xususiy, deb qaralishi mumkin. Masalan, siyosiy partiyalar muayyan qatlamlar manfaatini ifodalaydi. Davlat shu tariqa legitimlash instituti hamdir.

Yangilanayotgan O'zbekistonda siyosiy institutlar transformatsiyalashuvi, avvalo, bu borada rivojlangan xorijiy mamlakatlarning davlat boshqaruviga oid tajribalarini qo'llash, shu bilan birga, siyosiy institutlar faoliyatini inson manfaatlarini yetakchi o'ringa qo'yish orqali yangi bosqichga ko'tarish masalalari uzoq istiqbolga mo'ljallangan strategik maqsad bo'lishi kerak. Zero, Prezident Sh.Mirziyoev ta'kidlaganidek, "Yangi O'zbekiston orzusi amaliyotga, real voqelikka aylanmoqda. Ammo bu osonlikcha, o'z-o'zidan bo'ladigan ish emas. Yangi jamiyatni barpo etish, avlodlarimiz uchun yorug' kelajakni yaratish ehtiyoji barchamizdan ulkan mas'uliyat, fidoyilik va bunyodkorlikni talab qilmoqda"[190].

Bu jarayon O'zbekistonda siyosiy islohotlarning yangicha tabiatini belgilab beradi. Uning asosiy mazmuni, fikrimizcha, "inson – jamiyat – yangicha siyosiy tafakkur" ko'rinishida aks etadi.

Endi siyosiy jarayonlar masalasiga to'xtalib o'tamiz. Siyosiy

---

[190] Sh.Mirziyoev. Yangi O'zbekiston strategiyasi. To'ldirilgan ikkinchi nashri. – T: O'zbekiston nashriyoti, 2022. – B. 23.

fanlar siyosatni tushuntirish va oʻrganishning turli xil usullaridan tashqari uni yoʻnalishlar va qismlarga boʻlib oʻrganishga imkon beradi. Shu maʼnoda "siyosiy jarayon" siyosatshunoslikning "siyosiy tizim", "siyosiy madaniyat" va boshqa muhim yoʻnalishlariga doir tushunchalari bilan bir qatorda, ijtimoiy hayotning murakkab sohasini xarakterlaydi. "Jarayon" tushunchasining lugʻaviy maʼnosi (lot. processus–protsess) "oldinga harakat"ni anglatib, siyosiy fanlarda "qandaydir holat yoki hodisaning izchil qonuniyatli ravishda oʻzgarishi"[191], deb tushuniladi.

Siyosiy jarayon siyosatning mazmunini uning subyektlari funksiyalari ijrosining turli shakllari vositasida ochib beradi. Bunda rollarni amalga oshirish siyosiy tizimning baʼzi unsurlarini takroran namoyon boʻlib turishini, boshqalarining buzilib ketishini, siyosiy tizimning yana bir qismi unsurlarini rivojlantirishni yoki yangisini yaratishni oʻzida namoyish etadi. Shu tarzda, siyosiy jarayon siyosiy tizimning tashqi yoki ichki oʻzgarishlarini ochib beradi, uning bir holatdan ikkinchi holatga oʻtishini oʻzida xarakterlaydi. Shuning uchun siyosiy jarayon, umuman olganda, siyosiy tizimning harakati, oʻzgarish surʼati va evolyutsiyasidir. Shu bilan birga, u siyosiy tizimning makonda va zamondagi oʻzgarish holatlarini ham ochib beradi. Siyosiy jarayon-jamiyat siyosiy tizimini oʻzgartirishga, rivojlantirishga (yoki inqirozga) olib boruvchi, hokimiyat doirasida institutlashgan va institutlashmagan subyektlarning oʻziga xos funksiyalarini amalga oshirishga doir xatti-harakatlar majmuasining ifodalanishidir[192].

Siyosatshunos olim Yu.V.Irxinning keltirishicha, siyosiy jarayon jamiyatda siyosiy hokimiyatni egallash, undan foydalanish va uni mustahkamlashga qaratilgan siyosiy hodisalar va voqeliklarning izchil ravishda oʻzaro ichki bogʻlangan

---

[191] Локшина С.М. Краткий словарь иностранных слов. -10-е изд., стер. – Москва: Рус.яз.,1988. -С.406.

[192] Основы политической науки. Учебное пособие. Под.ред. В.П.Пугачева. Часть II. –Москва: МГУ, 1996. –С.139-140.

zanjiri, shuningdek, turli siyosat subyektlarining izchil xatti-harakatlari jamlanmasi. Siyosiy jarayon bu – muayyan siyosiy maqsadlarni ko'zlovchi ijtimoiy birliklar, ijtimoiy-siyosiy guruhlar va tashkilotlar, alohida shaxslarning izchil, birgalikdagi umumiy faoliyati; tor ma'noda - ijtimoiy va institutsional siyosat subyektlarining muayyan vaqtlar oralig'idagi muddatda siyosiy qarorlarni amalga oshirish bilan aloqadorlikdagi va muayyan bir maqsadga qaratilgan faoliyatidir.

Umuman olganda, siyosiy jarayon: muayyan siyosiy maqsadlarni amalga oshirishga intilayotgan turli siyosiy kuchlar (siyosat subyektlari) va oqimlarning xatti-harakatlari yig'indisi, siyosiy hodisalarning rivojlanib borishi; makon va zamonda tadrijiy rivojlanib borayotgan muayyan jamiyat siyosiy tizimining amal qilish shaklidir; huquqiy, iqtisodiy va boshqalardan farqli bo'lgan ijtimoiy jarayonlardan biri; muayyan miqyosdagi jarayonning oxirgi natijasining aniq va ravshan belgisidir (inqilob, jamiyatni isloh etish, siyosiy partiyani shakllantirish, saylov kampaniyasi va hokazo)[193].

Taniqli ingliz olimi E.Xeyvudning fikricha, "siyosiy jarayon" tushunchasi ijtimoiy (davlat, hukumat) siyosati "yaratiladigan" mexanizmga taalluqlidir. Uningcha, siyosat ishlab chiqarishni jarayon sifatida ikki xil ma'noda tushunish mumkin. Birinchidan, u tadbir yoki xatti-harakatning ketma-ket izchilligi haqida bo'lishi mumkin. Bu zanjir u yoki bu g'oya tug'ilishidan boshlanib, uning dastlabki rasmiylashuvi, muhokama, tahlil va baholash sifatida davom etishi, rasmiy qarorlar qabul qilish, oldindan o'ylangan muayyan xatti-harakatlar vositasida ularni amalga oshirilishi bilan tugallanadi. Ikkinchidan, jarayon siyosat ishlab chiqish vositasi hamdir[194].

Odatda, institutlar faoliyati aniq bir jamiyat uchun xarakterli bo'lgan siyosiy jarayon sikllari ro'y berib turishini ta'minlaydi.

---

[193] Ирхин Ю.В., Зотов В.Д., Зотова Л.В. Политология: Учебник. -М.: Юристъ, 2002. –С.370-371.

[194] Хейвуд Э. Политология: учебник для студентов вузов / Пер.с англ.под.ред. Г.Г.Водолазова, В.Ю.Бельского-Москва: ЮНИТИ-ДАНА, 2005.–С.489.

Boshqacha aytganda, umumdavlat, umumjamoaviy qarorlarni ishlab chiqish va amalga oshirish jarayoni, avvalambor, yetakchi siyosiy institutlar tomonidan amalga oshiriladi. Masalan, demokratik mamlakatlarda siyosiy jarayon, qoidaga binoan, saylovlar sikllariga bog'liq holda shakllanadi va yashaydi. Aholi siyosiy faolligining eng avjiga chiqqan payti davlat hokimiyatining oliy qonun chiqaruvchi va ijroiya organlariga saylovlar davridir.

Institutlarning siyosiy jarayondagi funksiyalarining mufassal modeli taniqli olimlar G.Almond va G.Pauell tomonidan ishlab chiqilgan[195]. Ular siyosiy jarayonda u yoki bu funksiyani bajarish bilan bog'liq siyosiy o'sish sur'ati va institutlarning beshta funksional bosqichini bir-biridan ajratib ko'rsatdi. Birinchi bosqich-individual va guruhiy manfaatlarni artikulyatsiyalashda ularni ifodalash va funksiyalar sohibi sifatida guruhiy birlashmalar ("manfaatlar guruhlari") ijtimoiy kengliklarga chiqadi. Bunga tadbirkorlar uyushmalari, kasaba uyushmalari kabilarni misol tariqasida keltirish mumkin.

Keyingi bosqich - manfaatlarni agregatsiyalash, asosan, siyosiy partiyalar faoliyati bilan bog'liqdir. Bunda turli individidlar va guruhlarning har xil manfaatlari saralanadi va yaxlit partiyaviy-siyosiy yo'l sifatida (nuqtai nazar) birlashadi. Bu kabi holatlar ommaviy (masalan, sotsial-demokratik) partiyalar misolida yaqqol ko'zga tashlanadi.

Siyosiy yo'lni ishlab chiqish bosqichida integratsiyalash rolini vakillik va qonun chiqaruvchi institutlar bajaradi. Ular jamoaviy qarorlarni shakllantiradi.

Qabul qilingan qarorlarni amalga oshirish bosqichi, asosan, ijroiya hokimiyat institutlari faoliyati bilan bog'liq bo'lib, bunda zaruriy tadbirlar amalga oshiriladi va kerakli resurslar izlab topiladi.

Shu tariqa, siyosiy jarayonni barcha tasniflari, shuningdek, uning siyosiy jarayonni modellashtirish va sharhlash uchun zarur bo'lgan asosiy komponentlari bir joyga yig'ilsa, unga quyidagi

---

[195] See: Comparative Politics Today: A World View / Ed. by Almond G., Powell G. New York, 1996. –P. 9-10.

o'lchamlar kiradi:

- omillar (yoki muhit);
- aktorlar yoki ishtirokchilar;
- ularning ta'siri va o'zaro ta'siri;
- munosabatlarni muvofiqlashtiruvchi me'yorlar;
- muvozanat darajasi va nihoyat, uning oqimi doirasi kontinuumi (makon va zamon). Ularning har biri har qanday siyosiy jarayonni modellashtirishda muhim o'rinni egallaydi[196].

Barcha siyosiy o'zgarishlarning o'ziga xos nerv markazi bo'lgan siyosiy qarorlar ishlab chiqish jarayoni siyosiy jarayon mazmunini, uning ichki tuzilishi va tabiatini ochib beruvchi yirik tuzilmaviy bo'g'inlarini bir-birlaridan ajratib tahlil qilishga imkoniyat yaratadi.

Birinchi, ana shunday bo'g'in sifatida guruhlar va fuqarolarning siyosiy manfaatlarini siyosiy qarorlar qabul qiluvchi institutlarga taqdim etish bosqichini misol keltirish mumkin. Bunda siyosiy jarayon mazmunini o'zlarining hokimiyat kasb etadigan manfaatlarini artikulyatsiya (qismlarga bo'lish) va agregatsiya (qo'shish, to'plash) qiluvchi turli xil uyushmalar, birlashmalar va individuumlar siyosiy ishtirokining turli shakllarida xarakterlaydi.

Siyosiy jarayonning ikkinchi unsuri – siyosiy tizim va umuman sotsiumning siyosiy maqsadlarini ifodalovchi siyosiy qarorlar ishlab chiqish va qabul qilish bosqichidir. Bu jihatdan, siyosiy jarayon o'z xatti-harakatlari bilan umumdavlat ahamiyat kasb etuvchi qarorlar va ko'rsatmalar ishlab chiqadigan idora qiluvchi va muxolifiy elitalarning faoliyat sohasi sifatida ham ifodalanadi.

Siyosiy jarayonning uchinchi unsuri – hokimiyat resurslarini safarbar etish, ommani uyushtirishda "yuqori" va "quyi" qatlamlarning o'zaro murakkab xatti-harakatlari, shuningdek, aholi siyosiy xulqini muvofiqlashtirish va me'yorlash, elita faoliyati ustidan nazoratni amalga oshirish, siyosiy yo'lga

---

[196] Дегтярев А.А. Основы политической теории. –Москва: 2001. –С.154-156

tuzatishlar kiritish va uning natijalarini yakunlash kabi siyosiy qarorlarni amalga oshirish bosqichini ifodalaydi.

Idora etuvchi rejim tomonidan ijtimoiy rivojlanish maqsadlarini ishlab chiqish va amalga oshirish siyosiy jarayon xarakterini ifodalab beradi. Uning uchta yashash rejimini ko'rsatish mumkin: birinchisi, siyosiy tizimning fuqarolar va hokimiyat institutlarining shakllangan o'zaro munosabatlari doirasidan chiqib ketmasligini ta'minlaydigan ishlab turish rejimi. Bu holatda siyosiy jarayon hokimiyat mexanizmlari va tuzilmalarining davlat va fuqarolar, elita va elektorat o'rtasida kun sayin oddiy ravishda takrorlanib turadigan qobiliyatini ifodalaydi. Asosiy siyosiy subyektlar funksiyalarining amalga oshishi jarayonida siyosiy aloqalarning rivojlanishi har qanday yangilanish va ilgari siljishlarga nisbatan, an'analar va vorisiylik so'zsiz ravishda ustuvorlik qiladi.

Siyosiy jarayon oqimining ikkinchi rejimi bu – rivojlanish rejimi. Bunda hokimiyat mexanizmlari va tuzilmalari davlat siyosatini davr chaqiriqlari va da'vatlariga mos ravishda javob bera oladigan yangi darajaga olib chiqadi. Siyosiy o'zgarishlarning rivojlanishi deganda, idora etuvchi doiralarning ijtimoiy tuzilmalarida, mamlakat ichkarisida va xalqaro maydonda siyosiy kuchlarning o'zgarib boruvchi o'zaro munosabatlarida ro'y beradigan yangilanishlarga muvofiq ravishda boshqaruv maqsadlari va usullarini aniqlashi va topishi tushuniladi. Siyosiy rivojlanish oxir-oqibatda ijtimoiy va siyosiy hodisalarning o'zaro muvofiqligini oshirishga olib keladigan hokimiyatning mikro va makroomillarini o'zaro shiddatli xatti-harakatlari, turli oqimlar va tamoyillarning o'zaro kurashlari girdobi bilan birga kechadi. Shuning uchun ham T.Parsons: "siyosiy jarayonlar rivojlanishi - hokimiyat tuzilmalarining tashqi ijtimoiy sharoitlarga moslashuvini oshirishga olib keladigan mazmunini tuzilmaviylashuvi va murakkablashuvining kuchayishidir", degan edi.

Hokimiyatning tashkiliy tuzilmasi aholi siyosiy faolligining

u yoki bu darajasini oldindan aniqlab, fuqarolarni siyosiy safarbar etadi va boshqaruvning ustuvor usullari vositalariga ta'sir qiladi, shuningdek, u siyosiy jarayonning haqiqiy eng baland cho'qqisi hamdir. Shuning uchun ham siyosiy jarayonlar parlament unitar davlatlarida (Buyuk Britaniya), yarim prezidentlik - unitar idora qilinadigan mamlakatlarda (Fransiya), hokimiyatlar taqsimlanishi va federalizm mutanosibligiga erishgan prezidentlik respublikalarida (AQSh), parlamentlik-federal idora etiladigan davlatlarda (Kanada), shuningdek, boshqa turli davlat tizimlarida bir-biridan jiddiy farqlanadi. Siyosiy jarayonlarning rivojlanish imkoniyatlari siyosiy tashkilotning funksiyalari, ko'rinishlarini o'zgartirish, idora etuvchi elita va yetakchilar almashuvini tezda amalga oshirish, yangi zaruriy institutlar tashkil etishni ta'minlay olish qobiliyatlariga bog'liqdir.

Siyosiy hokimiyat tashkilotining tizimlilik sifati nuqtai nazaridan siyosiy jarayonlar ikkita katta turlarga bo'linadi. Demokratik, ya'ni bevosita va bilvosita vakillik xalq hokimiyatining turli shakllari muvofiqlashadigan va nodemokratik, ya'ni ichki jihatdan turli-tuman ekanligi hokimiyat tepasida teokratik yoki harbiy guruhlar, avtoritar yetakchilar yoki monarxlar, u yoki bu turdagi siyosiy partiyalar turishi bilan belgilanadigan turi. Agar jamiyatda shakllangan hokimiyatni tashkil etishga bog'liq holdagi siyosiy ishtirok xarakteri (masalan, safarbar etilgan, an'anaviy, innovatsiyaviy va hokazo), shuningdek, qaror qabul qilish (ixtilofli, konsenusli yoki boshqa) kabi xususiyatlarni e'tiborga olsak, u holda ichki siyosiy jarayonlarni tasniflashtirish yanada boyroq kechadi: jumladan, safarbarlik-konsensusli, an'anaviy-ixtilofli va hokazo.

Ichki siyosiy jarayonlarning yana muhim tasniflaridan biri - uning ijtimoiy hayotning u yoki bu sohalarini muvofiqlashtirishga yo'naltirilganligidir. Shu tariqa, iqtisodiy hayot, ijtimoiy munosabat, madaniyat kabi sohalarni hokimiyat organlari tomonidan muvofiqlashtirish jarayonlarida yuz beradigan siyosiy o'zgarishlar to'g'risida fikr yuritish mumkin.

Alohida olingan jamiyatda bu kabi siyosiy jarayonlarning turlari har xil o'rin tutadi. Ba'zi bir holatlarda davlat organlari o'z e'tiborini ijtimoiy munosabatlarning faqat bir sohasiga (masalan, iqtisodiy) ikkinchi sohasi evaziga qaratishi natijasida siyosiy jarayonlar ichida nomuvofiqliklar kelib chiqib, oqibatda nafaqat tanglik paydo bo'ladi, balki idora etuvchi rejim inqirozi ham boshlanadi. Shuning uchun hokimiyatlar doimo o'zaro mutanosiblashgan siyosat olib borishi zarur. Ana shundagina barqaror siyosiy jarayonlarga erishiladi.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar:

1. Siyosiy institut tushunchasi hamda unga xos qanday ilmiy nazariyalarni bilasiz?

2. Institutsionalizm ko'rinishlari nimalardan iborat?

3. Davlat – siyosiy institutlarning bosh turi sifatida qanday funksiyalarni bajaradi?

4. Davlat hokimiyati institutlari deganda nimani tushunasiz?

5. Siyosiy jarayon qanday ta'riflanadi?

6. Siyosiy jarayon tuzilmasi deganda nimani tushunasiz?

7. Siyosiy ishtirok va uning turlari to'g'risida nimalarni bilasiz?

8. O'zbekistonda siyosiy jarayonlarni isloh etish dinamikasini ochib bering?

# 11-MAVZU. SIYOSIY MENEJMENT VA DAVLAT BOSHQARUVI ASOSLARI

**Reja:**
1. Siyosiy menejment tushunchasi va vazifalari.
2. Siyosiy menejment texnologiyalari.
3. Siyosiy menejment va siyosiy PR.
4. Davlat boshqaruvi mazmuni va rivojlanish dinamikasi.
5. Davlat hokimiyati bo'linishi tamoyilining genezisi va dinamikasi.
6. Davlat boshqaruvi samaradorligini baholash tizimi: mohiyati, turlari va asosiy usullari.
7. Davlatning kadrlar siyosati: konseptual asoslar, maqsad va vazifalar.

***Tayanch tushunchalar:*** *siyosiy menejment, siyosiy texnologiya, siyosiy marketing, siyosiy brend, siyosiy konsalting, siyosiy PR, siyosiy qaror, siyosiy institutlar, siyosiy hokimiyat, siyosiy lider, strukturalizm, funksionalizm, institutsionalizm, siyosiy tahlil, boshqaruv, davlat boshqaruvi, davlat funksiyasi, davlat hokimiyati, mahalliy boshqaruv, boshqaruv samaradorligi, davlat xizmati, ma'muriy islohot, boshqaruv kadrlari.*

Siyosat sohasiga oid menejment tushunchasi siyosiy munosabatlar, siyosiy jarayonlar tizimida yuzaga keladigan boshqaruv jarayonlarining butun majmuasini o'z ichiga oladi. Siyosiy menejment siyosiy fanlar tarmog'ida nisbatan yangi tushuncha bo'lib, ilmiy adabiyotlarda bir ma'noda talqin qilinmagan. Aslida, siyosiy menejment jamiyat hayotini tartibga soluvchi, uning **turli jarayonlarini maqsadga muvofiq tashkil qiluvchi va yo'naltiruvchi usul va vositalar tizimidir**. Garchi, "menejment" so'zi asosan, **XX asr oxirlarida erkin bozor munosabatlari davrida iqtisodiy boshqarish ma'nosida qo'llanilgan va "market", ya'ni bozor so'zi bilan uyg'un**

**holda ishlatilgan bo'lsa-da, siyosiy boshqaruv, oddiy tilda siyosiy idora masalasi uzoq o'tmishga, demokratiyaning ilk debochasi yuzaga kelgan qadimgi Yunonistonda shahar davlatlarni, "polis"larni boshqarish amaliyotiga borib taqaladi.** Bu siyosiy boshqaruv yoki siyosiy menejment tarixi va evolyutsiyasi haqida ham alohida gapirish imkonini beradi.

Jamiyat hayotida siyosiy menejmentning tutgan o'rni va rolini tushunish uchun uning ko'rinishlarini ajratish maqsadga muvofiq. Siyosiy menejmentning birinchi ko'rinishi – **substansional[197] shakldir.** Siyosiy menejmentning substansional ko'rinishi obyektiv ravishda amal qiladigan ijtimoiy mexanizm va jarayonlarni o'zida ifoda etadi. Substansional boshqaruv yordamida siyosiy tizimning yaxlitligi ta'minlanadi, unga xos sifat ko'rsatkichlari saqlanadi, uning taraqqiyoti ta'minlanadi. Siyosiy tizim doirasida kechadigan siyosiy **ijtimoiylashuv, institutlashuv, legitimlashuv kabi jarayonlar ana shu jarayon-mexanizmlariga misol bo'la oladi.** Amaliyotda **substansional boshqaruv** insonlarning jamiyatda qabul qilingan me'yor va qoidalarga bo'ysunishi, madaniy qadriyatlarga monand ish tutishida namoyon bo'ladi.

Boshqaruvning **relyatsion[198]** ko'rinishi siyosatdagi "subyekt-obyekt" munosabatlarini qamrab oladi, bunda boshqarayotganlar (boshqaruv subyektlari) va boshqarilayotganlar (boshqaruv obyektlari), ya'ni boshqaruv qarorlarini ijro etuvchilar aniq ajratiladi. Shuningdek, siyosiy menejment uni amalga oshirayotgan kishilarning ongli faoliyatiga, maqsadlariga, boshqalarga ta'sir qilish imkoniyatlariga, demakki, boshqaruv jarayonida band bo'lganlarning **individual xususiyatlariga bog'liq** bo'lishi nazarda tutiladi.

"Siyosiy ensiklopediya" 1999-yilda nashr etilgan kitobda siyosiy menejment tushunchasi quyidagicha ta'rif beriladi: **"Siyosiy menejment – siyosiy jarayon ishtirokchilarining**

---

[197] Substansiya – boshlang'ich asos..

[198] Relyatsion - fransuzcha "relation" tushunchasidan olingan bo'lib, obyekt va subyekt o'rtasidagi munosabatlarni nazarda tutadi.

**muayyan siyosiy manfaatlarini amalga oshirishga qaratilgan siyosiy hodisalarni boshqarishdir"**[199]. Boshqa nashrlarda siyosiy boshqaruv jamoat va siyosiy tashkilotlar faoliyatini ilmiy boshqarish tizimi sifatida talqin qilinadi.

Siyosiy menejment hodisasi davlat boshqaruvida qadimdan kuzatilgan bo'lsa-da, u demokratiya kabi tarixiy evolyutsiya jarayonini boshidan kechirdi. Mamlakatimiz tarixida esa ilk o'rta asrlardayoq huquqiy davlat va fozil jamiyat g'oyasi shakllangan edi. Bunday g'oyaning shakllanishida Abu Nasr Farobiydan tashqari Yusuf Xos Hojib va Nizomulmulk kabi mutafakkirlar xizmati katta bo'lgan.

Yusuf Xos Hojibning "Qutadg'u bilig" ("Saodatga boshlovchi ilm") asari 1069-yilda yozilgan bo'lib, unda "hojib", ya'ni maslahatchiga qo'yiladigan talablar izohlanadi. Shohning davlat masalalari bilan shug'ullanuvchi maslahatchisi (Hojib) allomaning fikricha o'nta fazilatga ega bo'lmog'i kerak. Ular quyidagilar:

1. O'tkir nigohlik (farosatli).
2. Sak quloq – to'g'ri eshituvchi (tushunuvchi).
3. Keng ko'ngil – bag'ri keng.
4. Yuzi ko'rkam.
5. Kelishgan qomatli.
6. Shirin so'zli.
7. O'tkir zehnli.
8. Aqli raso.
9. Komil ilmli.
10. Sog'lom aqlli[200].

Siyosiy menejment masalasi G'arb olimlari tomonidan chuqur va har tomonlama ishlangan. Hokimiyatlar bo'linishi prinsipini ishlab chiqqan T.Gobbs, J. Lokk, Sharl Lui de Monteske va G.Grotsiylargacha buyuk italyan mutafakkiri, faylasufi,

---

[199] Политическая энциклопедия: В 2 т. / Нац. обществ.-науч. фонд; [Науч.-ред. совет: пред. Г. Ю. Семигин и др.]; Рук. науч. проекта Г. Ю. Семигин. - Москва.: Мысль, 1999. - 27 см.; ISBN 5-244-00932-X

[200] Yoqubov A. "Qutadg'u bilig"da davlatchilik konsepsiyasi. – Toshkent, 1997. – B. 40

yozuvchisi va siyosiy arbobi florensiyalik Nikolla Makiavelli (1469–1527 yillar) davlat boshqaruvi, ya'ni siyosiy menejment san'atiga doir o'zining "Hukmdor" asarini yaratdi[201]. Ushbu asar o'sha davr Lorenso del Medichiga xuddi "Temur tuzuklari" kabi pand-nasihat qabilida yozilgan bo'lib, u kuchli davlat hokimiyati tarafdori sifatida davlat boshqaruvida barcha vositalardan samarali foydalanish zarurligini ta'kidlaydi.

Shuningdek, siyosiy menejment rolining o'sishiga sabab bo'lgan jarayonlardan yana biri – jamiyat siyosiy hayotida omma rolining o'zgarishi bilan bog'liqdir. Bu jarayonni ispan faylasufi X.Ortega-i-Gasset yorqin va jonli ifodalagan. Uningcha, aynan XIX asrda keng omma tarix sahnasiga chiqdi[202]. Ilgari keng ommaning sustligi, xalqning siyosiy hokimiyat muammolariga aralashmasligi sababli barcha muammolar jamiyatdagi ozchilikni tashkil etgan oqsuyaklar tomonidan hal qilingan bo'lsa, endilikda omma o'sha ozchilikka itoat qilmay, boshqaruv vakolatlarini qo'lga olmoqda. Jamiyat siyosiy hayotida omma rolining o'sishi oqibatida aholining keng qatlamlariga bosim ko'rsatish usullari o'rniga, ta'sir ko'rsatishning yangi vositalarini izlash zarurati tug'ildi.

Siyosiy menejmentning ahamiyatini kuchaytirgan yana bir masala – omma ongining erkinlashuvi va demokratlashuvi bilan bog'liq. Oxirgi ikki asr davomida odamlar ongida demokratiya va liberal mafkura qadriyatlari faol qaror topganini kuzatish mumkin. Insonlarga shaxs erkinligi, fuqarolik va siyosiy huquqlar, barchaning qonun oldida tengligi, siyosiy plyuralizm va xalq hokimiyati g'oyalari yaqin bo'la borgani sari insonlar har qanday shakldagi zo'ravonlikka qarshilik ko'rsata boshladilar. Bunday sharoitda erkin va haq-huquqini taniydigan insonni boshqarish alohida mahorat talab eta boshladi.

Siyosiy menejmentning rivojlanishiga turtki bo'lgan yana bir jarayon jamiyatning demokratlashuvi bilan bog'liq jarayonlardir.

---

[201] Макиавелли Н. Государство. -М.: Энемо, 2013. – С. 544.

[202] Ортега-и-Гассет. Эстетика. Философия культуры. -М.: Искусство, 1991. -592с. - ISBN 5-210-02441-1.

Bu jarayon hokimiyatlar bo'linishi, asosiy davlat idoralarining saylov yo'li bilan shakllantirilishi, barchaning qonun oldidagi tengligi, inson huquqlarining davlat huquqlaridan ustunligi, ko'ppartiyaviylik tamoyillarining mustahkamlanishida o'z ifodasini topdi. O'z xatti-harakatlarida qonun bilan chegaralangan mansabdor shaxslar va siyosiy arboblar o'z nufuzi va ta'sirini oshirish uchun siyosiy menejment nazariyasi va amaliyotiga murojaat qilishlari ham ehtiyoj, ham zaruratga aylandi.

O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoev boshlab bergan davlat boshqaruvi siyosati buyuk bobokalonlarimiz yaratgan davlatchilik konsepsiyasiga hamohang bo'lib, "xalq davlat idoralariga emas, davlat idoralari xalqimizga xizmat qiladi", degan purma'no shior haqiqiy demokratizm prinsipining hayotimizda qaror topishi uchun ilmiy asos bo'lib xizmat qiladi.

Siyosiy menejment mamlakatimiz sharoitida davlat va jamiyat boshqaruviga oid ilmiy merosimiz va umuminsoniy boshqaruv qadriyatlariga uyg'unlashgan holda namoyon bo'lmoqda. Ushbu jarayonda bir tomondan, milliy davlatchilik, uni boshqarishga oid mental, tarixiy va ruhiy emotsional xususiyatlar bilan insoniyat tomonidan erishilgan siyosiy qadriyatlar o'zaro uyg'unlashadi, mamlakatimizni o'z navbatida jahon hamjamiyatining iqtisodiy, siyosiy va madaniy hayotiga integratsiyalashuvini ta'minlaydi. O'zbekistonda mustaqillikning dastlabki yillaridan boshlangan siyosiy modernizatsiya jarayoni 2017-yilga kelib o'zini kulminatsiyasiga yetdi. Shu vaqtdan boshlab, siyosiy islohotlar jarayoni tezlashdi, fuqarolarning siyosiy faolligi misli ko'rilmagan darajada oshdi.

Mazkur jarayonda siyosiy menejment siyosiy boshqaruvda jumladan, davlat boshqaruv tizimida faoliyat olib boruvchi rahbar kadrlardan eski, buyruqbozlik va odamlarni qo'rqitish yoki jazolash orqali boshqarish uslubidan tezroq voz kechish hamda demokratiya talablari asosida ish yuritishni talab qiladi.

Buni Respublikamiz Prezidenti Sh. M. Mirziyoev 2016-yil 14-dekabrda O'zbekiston Respublikasi Prezidenti lavozimiga kirishishga bag'ishlangan tantanali marosimda Oliy Majlis

palatalarining qo'shma majlisida qilgan ma'ruzasida ro'y-rost ta'kidladi: "Joylardagi davlat hokimiyati organlari – barcha darajadagi hokimliklar, xalq deputatlari kengashlari faoliyatini takomillashtirishni davom ettirishimiz zarur ... Asosiy vazifa bu – yuqori kasb mahorati va zamonaviy tafakkurga ega, puxta o'ylangan, har tomonlama to'g'ri qarorlar qabul qila oladigan, belgilangan maqsadlarga erishadigan rahbarlar va mansabdor shaxslarning yangi tarkibini shakllantirish kerak"[203].

Siyosiy menejmentning predmet sohasi siyosiy jarayonlarda yuzaga keladigan boshqaruv munosabatlari bilan chegaralanadi. Siyosiy menejmentni tasniflashning birinchi asosi boshqaruv predmeti yoki hal etilayotgan muammoning turi hisoblanadi. Shu asosda siyosatda menejmentning uch turini ajratish mumkin:

-siyosiy jarayonlarni davlat tomonidan tartibga solish;
-siyosiy kompaniyalarni boshqarish;
-siyosiy hokimiyat institutlarini boshqarish.

Siyosiy menejmentning birinchi turi – davlatning siyosiy jarayonlarga ma'lum xususiyat va sifatlar berish maqsadida, ularga maqsadli ta'sir ko'rsatishidir. Siyosiy jarayonlar kishilarning o'zaro bog'liq harakatlari sifatida jamiyat siyosiy tizimining faoliyat ko'rsatishi va rivojlanishini ta'minlaydi. Bunda siyosiy jarayonlarga ta'sir ko'rsatuvchi siyosat subyektlari faoliyatini tartibga solish hamda muvofiqlashtirishda davlat mutlaq vakolatga ega bo'ladi.

Siyosiy boshqaruvning ikkinchi turi - siyosiy kampaniyalarni boshqarish – aniq bir siyosiy maqsadga erishish uchun yo'naltirilgan boshqaruv texnologiyasi. Bunday maqsadlarga: saylovlarda g'alaba qozonish, siyosiy partiyani tuzish, siyosiy liderlarning ijobiy imijini shakllantirish, muayyan siyosiy tuzilmani legitimligini shakllantirish, qarorlar qabul qilish kabilarga siyosiy texnologiyalarni qo'llashni tushunish mumkin. Ushbu turdagi boshqaruvning o'ziga xosligi shundaki, siyosiy kampaniyaning maqsadlariga erishish uchun boshqaruv subyekti

---

[203] Mirziyoev Sh. M. Milliy taraqqiyot yo'limizni qat'iyat bilan davom ettirib, yangi bosqichga ko'taramiz.... – B. 162–163..

hokimiyatning resurslariga, jumladan, farmon chiqarish yoki qonun qabul qilish orqali normativ tartibni o'zgartirish yoki majburlashga tayanishi mumkin emas.

Siyosiy boshqaruvning uchinchi turi – siyosiy hokimiyat institutlarining boshqaruvi – davlat va nodavlat tashkilotlar rahbarlarining siyosiy faoliyatini namoyon etishga, o'z funksiya va majburiyatlarini samarali bajarishga qaratilgan faoliyatidir. Jumladan, siyosiy partiya yoki ijtimoiy-siyosiy institutlarning rahbarlari tomonidan tegishli tuzilmalar faoliyati samaradorligini ta'minlash, ushbu tashkilot a'zolarini dasturiy maqsadlarga erishishga safarbar etish, nizoli jarayonlarni bartaraf eta olishga qaratilgan ma'muriy usul va modeliga bog'liq boshqaruvdir.

Siyosiy menejment siyosatda vujudga keladigan va siyosiy jarayonlarni oqilona tartibga solishga, siyosiy maqsadlarga erishishga, siyosiy qarorlar qabul qilish jarayonlariga ta'sir ko'rsatishga qaratilgan boshqaruv munosabatlarining barcha turlariga nisbatan qo'llaniladigan umumiy tushunchadir.

Bugungi zamonaviy siyosiy menejment (siyosiy va texnologik menejment) juda aniq vazifalarni hal qilishga imkon beradi, quyida ulardan ba'zilarini keltirib o'tish mumkin.

1. Davlat yoki siyosat arbobi nufuzini mustahkamlash.
2. Davlat idoralari, siyosiy partiya yoki shaxsning jozibador qiyofasini yaratish.
3. Muayyan siyosiy dastur, boshqaruv loyihasi tarafdorlari sonini kengaytirish.
4. Aholining saylovoldi imtiyozlarini shakllantirish.
5. Siyosiy birlashmalarning, bloklarning tashkil etilishi.
6. Siyosiy konfliktlarda siyosiy raqiblarga ta'sir ko'rsatish.
7. Qaror qabul qiluvchilarga ta'sir o'tkazish.
8. Ommani siyosiy qo'llab-quvvatlashga safarbar etish va boshqalar.

Siyosiy menejment birinchidan, makromenejment kabi jamiyat hayotining barcha sohalariga uning yaxlitligi va barqaror rivojlanishini ta'minlash maqsadida integratsiyalashgan ta'sir sifatida tushuniladi. Rossiyalik tadqiqotchi A.I.Solovyov: "Siyosiy

menejmentning o'ziga xos xususiyatlari davlatning hududiy yaxlitlik, suverenitet, xavfsizlik, barqarorlik va hokazolarni saqlash doirasida amalga oshiriladigan, jamiyat uchun hayotiy muhim vazifalarni hal etishga yo'naltirilgan faoliyatidir", deb ta'kidlaydi[204].

Shuningdek, siyosiy menejment o'z maqsadiga ko'ra, ijtimoiy rivojlanish uchun qiymat yo'nalishlarini belgilash usuli sifatida belgilanadi. T.E.Dubatova yozganidek, uning asosiy vazifasi "jamiyat taraqqiyotining strategik va taktik maqsadlarini belgilashdan iborat"[205].

Shunday qilib, "siyosiy menejment" tushunchasi butun davlat va jamiyatning rivojlanish istiqbollarini belgilash bilan bog'liq holda yuzaga keladigan boshqaruv munosabatlarining turlarini ifodalash uchun qo'llaniladigan sohadir.

Siyosat sohasidagi boshqaruv munosabatlari xilma-xil bo'lib, ular siyosat subyektlari tomonidan qo'yilgan maqsad va vazifalari, natijalarga erishish yo'llari, boshqaruv jarayonini tashkil etish usullari va boshqalar bilan bir-biridan farqlanadi. Siyosatda har qanday xilma-xillikni tasniflash, umumiy va maxsus xususiyatlar majmuasiga ega bo'lgan siyosiy hodisalarning subyekti va obyektini aniqlash imkonini beruvchi nazariy va amaliy konsepsiyalarni ajratib ko'rsatish talab etiladi. Bundan tashqari, o'rganilayotgan siyosiy hodisa qanchalik murakkab bo'lsa, uning ichki farqlanishi uchun shunchalik ko'p asoslar paydo bo'ladi. Bu borada siyosiy menejment aynan siyosiy jarayon turlarini aniqlashda nafaqat ilmiy qiziqish, balki amaliy vazifalar, xususan, boshqaruv ta'sirini tashkil etishning optimal usullarini izlash, siyosiy ta'sirning samarali texnologiyalarini ishlab chiqish uchun ham muhim yo'nalish hisoblanadi.

Hozirgi vaqtda siyosiy menejmentning muhim tadqiqot yo'nalishlari quyidagilar:

---

204 Соловьев А.И. Политология: Политическая теория, политические технологии. М.: Аспект- Пресс, 2000

205 Дубатова Т.Е. Роль прогнозирования в политическом управлении// Политическое управление. М., 1998. С.15.

- obraz yaratish – davlat yoki siyosiy yetakchining ommani o'ziga jalb etuvchi imijini yaratish;
- korporativ siyosiy imij – ommaviy ongda davlat, uning siyosiy institutlari, siyosiy hokimiyat, siyosiy partiyalarning tan olinadigan ijobiy imijini shakllantirish;
- saylov texnologiyalari – saylov kampaniyasini tizimli tashkil etish;
- siyosiy brending – ommaviy ongga siyosiy va texnologik boshqaruv subyektlarining maqsadlariga muvofiq insonlarni birlashtirish, taniqli ramzlar, shior va ma'nolar, tasvirlarini kiritish;
- siyosiy birlashma texnologiyalari – muayyan vazifalarni hal qilishda siyosiy ittifoqchilar va raqiblarni jalb qilishga qaratilgan faoliyat;
- siyosiy nizolarni tartibga solish va hal qilish texnologiyalari – jamiyatdagi siyosiy qarama-qarshilik va siyosiy keskinlikni kamaytirish yo'llari va vositalarini topish;
- siyosiy konsalting – saylov kompaniyalarini tashkil etish, siyosiy targ'ibot, siyosiy loyihalarni tayyorlash, ularni qo'llab-quvvatlash hamda amalga oshirish bilan bog'liq faoliyat[206];
- siyosiy qo'llab-quvvatlash uchun ommani safarbar etish. Aniq siyosiy vazifalarni hal qilishda siyosat subyektlarining xalqqa, uning manfaat-ehtiyojlariga tayanishini namoyish qilish texnologiyalari.

Siyosiy munosabatlar maydonida amal qilayotgan turli subyektlar uchun yuqorida sanab o'tilgan siyosiy menejmentning ustuvor yo'nalishlarini chuqur o'rganish muhimdir. E'tiborlisi shundaki, boshqaruv subyekti siyosiy menejmentga xos vazifalarni hal qilishda o'z vakolatlaridan foydalana olmaydi, qonun yoki farmon qabul qilish yo'li bilan bu muammoni hal qila olmaydi, kuchni qo'llay olmaydi. Zero, ta'sir obyekti boshqaruv

---

[206] Mirzaakhmedov K. "Methods for assessing the efficiency of management at the current stage of state development". // "Middle European Scientific Bulletin", ISSN 2694-9970 VOLUME 20 Jan 2022. P. 61-67.

subyektiga bevosita bo'ysunmaydi.

Shu sabab, siyosiy menejment sohasi davlat boshqaruvidan quyidagi jihatlari bilan farq qiladi:

Birinchidan, siyosiy menejmentda boshqaruv subyekti kuchga tayanish, jazo choralarini qo'llash huquqidan mahrum bo'ladi, demakki, shaxsning istaklariga ta'sir ko'rsatishning boshqa shakllaridan foydalanadi.

Ikkinchidan, siyosiy menejmentda boshqaruv subyekti barcha uchun umummajburiy me'yorlar yaratish huquqidan ham mahrum bo'ladi, shuning uchun siyosiy psixologiya haqidagi bilimlarga tayangan holda ta'sir ko'rsatishga majbur bo'ladi.

Uchinchidan, siyosiy menejment doirasida o'ziga xos vazifalar hal qilinadi. Bu vazifalarning hal qilinishi siyosat subyektlariga siyosiy maydonda o'z pozitsiyasini mustahkamlashga, raqobatli kurashda g'alaba qozonishga, ommaga ta'sir ko'rsatishga yordam beradi. Jamiyatda o'z ta'sir doirasini kengaytirishga, o'z rejalari, siyosiy dastur va loyihalarini amalga oshirishga intilayotgan siyosat subyektlari uchun bu vazifalar nihoyatda muhim sanaladi. Biroq aholining bu vazifalarga munosabati birday yaxshi bo'lmaydi, chunki bu vazifalar ortida ayrim hollarda shaxsiy izzat-nafs, guruhiy manfaatlar, g'arazli maqsadlar yashiringan bo'ladi. Bunday sharoitda bu vazifalar oshkor etilmaydi.

To'rtinchidan, siyosiy menejment doirasida boshqaruv vazifalarini hal qilishning alohida usul va vositalari shakllanadi. Bu usullarning yig'indisi siyosiy texnologiyalar hisoblanadi.

Bugun siyosiy fanlar tizimida dolzarb yo'nalishlardan biri ham bu jamiyatda siyosiy texnologiyalar bilan bog'liq bo'lgan maxsus kasb turlarining taqsimlanishi, ya'ni siyosiy menejmentni professional asosda tasniflarga ajratilishidir.

Jumladan:

- siyosiy kampaniyalarni tahliliy qo'llab-quvvatlash;
- siyosiy reklama;
- siyosiy PR – siyosiy kampaniyalarning axborot ta'minoti sifatida;
- siyosiy tasvir yaratish;

- siyosatchining xatti-harakatlarini tuzatish uchun maslahatchilar bilan ishlash;

- siyosatchi uchun nutq yozish;

- ommaviy siyosiy tadbirlarni tashkil etish va oʻtkazish.

Ushbu differensiyalashuv siyosiy menejmentga xos barcha zamonaviy omillarni toʻliq qamrab olmagan. Shuni alohida ta'kidlash lozimki, bugungi kunda siyosiy menejment sohasiga xos yangi kasblar ham paydo boʻlmoqda: – "newsmaker" - nyusmeyker (hodisalar, yangiliklar yoki axborot holatlarini yaratuvchisi)[207], "Spin doctor" - spin-doktor (siyosatchi uchun salbiy ma'lumotlarning rolini kamaytirishga qaratilgan targʻibot kampaniyasi tashkilotchisi)[208].

Bu shu narsani isbotlaydiki, siyosiy va texnologik menejment nafaqat yechilishi zarur boʻlgan muhim vazifalarning turlariga koʻra farqlanadi, balki professional asosda ham bugun murakkab yoʻnalishlarga ajralib bormoqda.

Demak, siyosiy menejment insonlar ruhiyati, ongi va qalbiga mohirona ta'sir koʻrsatishning shunday usullarini oʻz ichiga oladiki, bunday ta'sir kishilarni siyosat subyektining manfaatiga mos ravishda harakat qilishga undaydi, ayni paytda ularda oʻz tanlovining erkinligiga, harakatlarining tabiiyligiga ishonch tugʻdiradi. Bu usullar yordamida omma ongiga yangi tasavvurlar, qadriyatlar, koʻrsatmalar, gʻoyalar singdiriladi.

Siyosiy boshqaruv haqidagi bilimlar bir qancha fanlar kesishuvida shakllangani bois, bu sohani oʻrganish uslublari ham turli ilmiy yondashuvlarni oʻzida mujassamlashtiradi. Bundan tashqari, siyosiy boshqaruvga jalb qilingan kishilarning fe'l-atvori murakkab, ziddiyatli va oʻzgaruvchan boʻlgani bois, siyosiy boshqaruv amaliyotini bir tomonlama tavsiflash va tushuntirish mumkin emas. Bu esa siyosiy boshqaruvni turlicha yondashuvlar, turli nazariy uslublar asosida tahlil qilishni shartlab qoʻyadi.

---

[207] Манба: Айнур Аъорен. Новые названия профессий и должностей в русском языке. https://doi.org/10.31862/2073-9613

[208] А.А.Разаев. "Спиндокторинг как современная PR – технология органов исполнительной власти". Вып.квал.раб.// -М., "Санкт – Петербург". 2017. с.77.

Siyosiy menejmentni tahlil qilishda qo'llaniladigan nazariy uslublarni shartli ravishda ikki guruhga ajratish mumkin. Birinchi guruh uslublar siyosiy menejmentni yaxlit jarayon sifatida tavsiflashda qo'llanilsa, ikkinchi guruh uslublar siyosiy menejment jarayoni ishtirokchilarining xatti-harakatlarini tadqiq etishga yo'naltirilgan.

Birinchi yondashuvda siyosiy menejment obyektiv jarayon sifatida o'rganiladi. Ikkinchisida, kishilarning subyektiv faoliyati sifatida o'rganilib, siyosiy menejmentda ishtirok etayotgan insonlarning maqsadlari, manfaatlari, ehtiyojlariga tayanishini nazarda tutadi.

**Strukturalizm uslubi**. Unga ko'ra, siyosatda obyektiv ravishda, insonlarning irodasi va ongiga bog'liq bo'lmagan holda ijtimoiy tuzilmalar – strukturalar (institutlar, me'yorlar, guruhlar, jamoalar, maqomlar, rollar) mavjud bo'ladi. Strukturalar kishilarni birlashtiradi, ularning fe'l-atvorini belgilab beradi. Tuzilmalarning barqarorligi ularni ijtimoiy voqelikdan ajratib olgan holda har birini alohida o'rganish imkonini beradi.

Strukturalizm yondashuvi doirasida alohida shaxslarning fe'l-atvori, odatda, e'tiborga olinmaydi. Chunki bu yondashuvga ko'ra, shaxs, avvalambor, muayyan tuzilmaning talablariga itoat etgan holda harakat qiladi. Masalan, insonning maqomi, uning muayyan ijtimoiy guruh yoki siyosiy tashkilotga a'zoligi uning elektorat tanloviga ta'sir ko'rsatishi mumkin. Demak, maqomlarni, guruhiy tuzilmalarni o'rganish barobarida biz saylovlarda muayyan nomzodning ko'pchilik tomonidan qo'llab-quvvatlanishi darajasi haqida taxmin qilishimiz mumkin.

Biroq inson, odatda, bir emas, bir nechta tuzilma ta'sirida bo'ladi. Chunki inson bir nechta maqom guruhlariga tegishli bo'ladi va turli me'yorlarga qarab yo'l tutishga majbur bo'ladi. Zamonaviy fanda "struktur bosim"ning murakkabligini tavsiflash uchun topologik uslub (yunoncha topos – joy) qo'llaniladi. Bunda siyosat siyosiy makon yoki siyosiy maydon nuqtai nazaridan o'rganiladi. Har bir inson muayyan maqomlar, resurslarga egalik qilib, ko'p o'lchamli siyosiy yoki ijtimoiy makonda o'ziga mos joy,

o'rin egallashi nazarda tutiladi.

O'xshash yoki bir xil resurslarga ega (ma'lumoti darajasi, moddiy ahvoli, siyosiy ierarxiyadagi maqomi va hokazo) kishilar ijtimoiy va siyosiy makonda yaqin pozitsiyalarga ega bo'ladilar, ular bir-biriga intiladilar. Siyosiy makonda egallagan o'rni insonning fe'l-atvoriga kuchli ta'sir ko'rsatadi, uning turmush tarzi, intilishlari va siyosiy mayllarini belgilab beradi.

**Funksionalizm**. Mazkur uslub obyektiv ijtimoiy tuzilmalar o'rtasidagi aloqadorliklarni aniqlashga urg'u beradi. Masalan, funksional yondashuv doirasida siyosiy menejmentning paydo bo'lishi jamiyatda, siyosiy tizimda bunga ehtiyojning yetilishi bilan bog'liq holda tushuntiriladi. Boshqa bir misol: saylov kampaniyasi davomida uning tashabbuskorlari muqarrar ravishda siyosiy reklamadan foydalanadilar. Siyosiy reklamaning vazifalarini aniqlashtirish funksionalizmning tahlil doirasiga kiradi.

**Tizimli tahlil** hozirgi ko'rinishida XX asrning ikkinchi yarmida ijtimoiy fanlarda shakllandi. Bu yondashuv o'rganilayotgan obyektni tashqi muhit bilan o'zaro ta'sirda bo'lgan hamda doimiy rivojlanish holatida bo'lgan ochiq tizim sifatida o'rganishga yo'naltiradi. Tizimi tahlil metodologiyasi siyosiy menejmentni yaxlit tahlil qilish, uning strategiya va taktikasini ishlab chiqishda chuqurroq va kengroq yondashish imkonini beradi.

Nazariy uslublarning ikkinchi guruhi siyosiy menejment jarayoniga jalb etilgan kishilarning xatti-harakati sabablarini (motivlarini) o'rganishni nazarda tutadi. Motivatsiya muammolari turli fan vakillari tomonidan o'rganilgani bois, kishilarning siyosiy fe'l-atvorini tushunish va bashorat qilishda qo'llaniladigan uslublar ham turli metodologik maktablarga taalluqli bo'lishi mumkin. Ulardan eng muhimlari – oqilona tanlov nazariyalari, psixodinamik, bixevioral, kognitiv nazariyalar va hokazo.

Shu bilan birga siyosiy menejment sohasini chuqur o'rganish empirik uslublarni ham o'rganishni va samarali qo'llashni taqozo etadi.

Empirik uslublarni miqdoriy ("qat'iy") va sifatiy ("yumshoq") uslublarga ajratish rasm bo'lgan. Kuzatuv, anketa so'rovlari, kontent-tahlil miqdoriy uslublarga kiradi. "Case-study" (vaziyatni o'rganish), chuqur intervyu, fokus-guruhlar bilan ishlash sifatiy uslublar hisoblanadi.

**Kuzatuv uslubi** – muayyan hodisa yoki jarayonni tushunishga yo'naltirilgan tizimlashgan harakat bo'lib, kuzatuvchi tomonidan uning sifatlari va xususiyatlarining qayd qilishini nazarda tutadi. Masalan, saylov kampaniyasi davomida raqiblarning xatti-harakatlarini kuzatish ularning bayonotlarini qayd qilishni, saylovoldi tadbirlardagi ishtirokini kuzatish va ular tomonidan tayyorlangan reklamani baholashni nazarda tutadi. Kuzatuv uslubi bizni qiziqtiradigan siyosiy voqealarni kuzatishimiz bilan umumiylikka ega. Biroq o'z sohasining mutaxassislari tomonidan ilmiy uyushtirilgan kuzatishlar oddiy kuzatuvlardan tubdan farq qiladi. Bunda kuzatuv doirasi keng bo'ladi, siyosiy maydonda harakat qilayotgan kishilar xatti-harakatlari butun rang-barangligi bilan qamrab olinadi, muayyan hodisalarning takrorlanuvchanligi darajasi, o'zaro ta'sirlar tabiati aniqlanadi, ularning izchilligi belgilanadi.

Anketa so'rovi kuzatuvdan farqli o'laroq shaxs ongida sodir bo'layotgan jarayonlar haqida bilish, inson nimani orzu qilayotgani, davlatning qanday shaklini maqsadga muvofiq deb bilishi, qaysi yetakchilar va siyosiy partiyalarga ustuvorlik berayotganini aniqlash imkonini beradi. Ongdagi bu fikrlar muayyan vaqtga qadar kishilarning siyosiy fe'l-atvorida namoyon bo'lmasligi mumkin, biroq ularni muayyan xatti-harakatlarga yashirincha tayyorlashi mumkin. Anketa so'rovlari aholining ko'rsatmalari, qadriyatlari, mayllarini aniqlash imkonini beradi, bularni bilmay turib esa belgilangan maqsadlarga erishishda muvaffaqiyat qozonish mumkin emas. Bundan tashqari, so'rovlar turli sabablarga ko'ra ilmiy kuzatuv doirasidan tashqarida qolgan voqealar va xatti-harakatlar haqida ham axborot berishi mumkin.

**Kontent-tahlil** – axborot manbaining shakli va mazmuniga miqdoriy ishlov berish, baholash va sharhlash usulidir.

Kontent-tahlil nomzodning saylovoldi plakatlari va dasturiy bayonotlarida qanday hajmda qanday axborot borligini, bu hujjatlar jamoatchilik fikrini, ommaning manfaat-ehtiyojlarini ifodalash-ifodalamasligini aniqlash imkonini beradi. Kontent-tahlil, ayniqsa, anketa so'rovi o'tkazish imkoniyati bo'lmagan, biroq muayyan siyosiy tashkilot, davlat muassasasi, siyosiy yetakchining ustuvor maqsadlari haqida axborot juda zarur bo'lgan vaziyatlarda qo'l keladi.

**"Case-study"** (vaziyatni o'rganish) tadqiqotchining o'rganilayotgan vaziyatga muayyan muddatga "kirishi"ni nazarda tutadi va ushbu vaziyatni har tomonlama ko'rib chiqish imkonini beradi. Aniqrog'i, bu uslub obyektlar o'rtasidagi aloqadorliklarni, voqealar rivoji dinamikasini, guruhiy me'yor va qadriyatlarni, rollar strukturasi va hokimiyat yuzasidan munosabatlar tizimini o'rganish imkonini beradi. Ta'kidlash joizki, bu uslub faqat bir obyekt haqida axborot olish imkonini beradi, biroq olingan axborot batafsil va to'liq bo'ladi. Siyosiy boshqaruvda "case-study" yordamida siyosiy harakatlar, partiyalar, shuningdek, boshqaruv obyekti hisoblanmish alohida shaxslar o'rganilishi mumkin.

**Chuqur intervyu** – shunday so'rov o'tkazilishini nazarda tutadiki, unda tadqiqotchi bevosita respondent bilan suhbatlashadi va unga avvaldan tayyorlangan savollarga javoblarni o'zi shakllantirishini taklif etadi va shu tariqa suhbatdoshini fikrlashga, turli hodisalarni baholashga undaydi. Bunday suhbat-intervyu davomida respondent tasavvurlarining murakkab rang-barangligini yuzaga chiqarish, uning hissiy kechinmalarini, xavotirlari va orzu-umidlarini tushunish mumkin bo'ladi. Odatda, keng miqyosli anketa so'roviga tayyorgarlik ko'rish vaqtida yoki muayyan sabablarga ko'ra anketa so'rovini tayyorlash va sifatli o'tkazish imkoniyati bo'lmagan sharoitda axborot olishning bu uslubi qo'llanadi.

**"Fokus-guruhlar"** uslubi yoki guruhiy bahs-munozaralar uslubidan aholi turli qatlamlarining muayyan hodisa-voqeaga munosabatini aniqlashda foydalaniladi. Bu uslub

biror muammoning muhokamasini o'z ichiga oladi, bunday muhokamada maxsus tanlangan kishilar ishtirok etadilar, bahs tadqiqotchi tomonidan uyushtiriladi va yo'naltiriladi. Guruhiy bahs-munozarani tashkil etishning metodikasi puxta ishlab chiqiladigan bo'lsa, siyosiy yetakchining nutqi, saylovoldi bayonoti, siyosiy reklama va hokazolarga aholining munosabatini o'rganish mumkin bo'ladi.

Yuqorida keltirilgan har bir nazariy va amaliy uslublar o'zining yutuqlari va kamchiliklariga ega. Bu uslublarning yutug'i shundan iboratki, ular siyosiy menejmentning muayyan jihatlarini tavsiflash, tushuntirish, tahlil qilish imkonini beradi. Masalan, siyosiy menejment subyekti va obyektini ajratuvchi hamda birlashtiruvchi tuzilmalarni tahlil qilish imkonini (strukturalizm), bu tuzilmalar o'rtasidagi aloqadorlik-bog'liqliklarni aniqlash imkonini (funksionalizm), shaxs tomonidan muayyan siyosiy fe'l-atvor modelining tanlanishi jarayonlarini tavsiflash imkonini (psixodinamik, kognitiv va boshqa nazariyalar) beradi.

Biroq hech bir nazariy uslub siyosiy menejment jarayonlarini butun murakkabligi va serqirraligini tavsiflash imkoniyatiga ega emas. Shuning uchun ham siyosiy menejment vazifalarini hal qilishda turli nazariy uslublardan foydalanish ko'nikmalariga ega bo'lish, zarurat tug'ilganida esa turli uslubiy yo'nalishlarni muvofiqlashtirish, ularning mushtarakligiga erishish talab etiladi.

Bu kabi siyosiy menejment hamda davlat boshqaruvi sohasidagi turli islohot va o'zgarishlar natijasida XX asrning oxiriga kelib, davlat "boshqaruvchi" emas, "ishtirokchi"lardan biri ekanligi yaqqol namoyon bo'la boshladi. Bu borada davlatning vertikal boshqaruvdan davlat hokimiyati idoralari, fuqarolik jamiyati institutlari va boshqa jamoat tashkilotlari bilan hamkorligi, ya'ni gorizontal tartibga o'tganligini ko'rsatish mumkin. Bu o'z navbatida, davlat qarorlari qabul qilinishi jarayonida barcha manfaatdor tomonlar ishtirok etishiga olib keldi.

"Boshqaruv" tushunchasi faqat ma'muriy kuchga tayanib, hokimiyatdan foydalanish emas, balki mazkur tushuncha rag'batlantirish orqali ongga, insonlarning xatti-harakati, xulq-atvori, faoliyatiga ta'sir ko'rsatish omili hamdir. "Boshqaruv"ning tabiati shu ma'noda yaratuvchanlik, ijodkorlik, amaliy hamkorlikni kasb etadi va jamiyatni rivojlantirishga hamda mamlakat oldida turgan vazifalarni amalga oshirishga yo'naltiriladi. Davlat boshqaruvini to'g'ri tushunish uchun bir-biri bilan aloqador bo'lgan tomonlarning o'zaro ta'sir xususiyatlarini hisobga olish zarurdir. Davlat boshqaruvini shu ma'noda "boshqaruv subyekti" ("boshqaruv tizimi") deb, qarash mumkin, ya'ni "boshqaruv subyekti"ning o'zaro aloqadorligi ijtimoiy tizimda (boshqariladigan hayot sohalari) namoyon bo'ladi. Bu esa, ta'sir ko'rsatishdan avval, boshqariladigan obyektning amal qilishi, tashkil etishning obyekti va shart-sharoitlari, qonuniyatlarini bilishni taqozo etadi. Ana shunday tizimda boshqaruv subyekti ya'ni davlat, davlat apparati orqali davlatning ta'sir ko'rsatish vazifalarini aniqlaydi va uning huquqiy shakllarini belgilab oladi. Jamiyat esa, o'zaro ta'sir etishning mazmunini shakllantiradi hamda qonuniyatlar, manfaatlar va ehtiyojlar (boshqariladigan obyekt) bilan boshqaruv subyekti imkoniyatlari (resurslari) o'rtasidagi bog'liqlikni birgalikda qo'shib, olib boradi.

XIX asrning oxirida AQShda davlat boshqaruvi va hokimiyati organlari ustidan nazorat qilish zarurati V.Vilson[209] va F.Gudnau[210] asarlarida ilmiy asoslab berildi. Ular tomonidan davlat boshqaruvi tizimi ijtimoiy yo'naltirilgan yangi fan tarmog'i – "Public Administration" ishlab chiqildi. Aynan ushbu davrda davlat boshqaruvi alohida fan sohasi sifatida shakllana boshlandi.

Davlat boshqaruvining klassik maktabi nazariyasida ("Classical School of Management" – A.Fayol, L.Urvik, D.Muni, F.

---

[209] Вильсон В. Наука государственного управления // Классика теории государственного управления. Американская школа. – М., 2003. – С.24-42.

[210] Гуднау Ф. Политика и управления // Классика теории государственного управления. Американская школа. – М., 2003. – С 43-47.

Teylor) boshqaruv samaradorligiga maqsad va vazifalarning aniq taqsimoti, ma'muriy va siyosiy boshqaruvning oqilona tuzilishi hamda davlat byurokratiyasi faoliyatining ilmiy asoslangan tamoyillariga urg'u berilgan.

XX asrning boshlariga kelib, boshqaruvning mustaqil fan sifatida shakllanishida quyidagi maktablar muhim rol o'ynadi:

1) ilmiy menejment maktabi;
2) klassik (ma'muriy boshqaruvni o'rganish) maktab;
3) psixologiya va kishilik munosabatlari maktabi;
4) boshqaruv maktabi (miqdorlar asosida o'rganish).

Ushbu maktablarning yirik vakillari F.Teylor, A.Fayol, L.Urvik, D.Muni, E.Meyo, F.Gilbrett, G.Gantt, M.Veber, S.Parkinson, G.Fordlar hisoblanadi.

XX asr boshlarida A.Fayol, G.Ford va G.Emersonlar ("ilmiy menejment maktabi" vakillari) tomonidan "samarali boshqaruv vaqt va resurslar tejamkorligi hisobiga amalga oshiriladi", degan g'oya ilgari surilgan[211]. "Ilmiy menejment maktabi" tarafdorlari o'z ta'limotlarida ishlab chiqarish samaradorligini oshirishga urg'u berishgan. Shuningdek, klassik maktab vakillari boshqaruvda universal tamoyillar amal qilishi lozimligini va aynan ushbu tamoyillar yakunda ijobiy natijaga olib kelishini ta'kidlashgan. Mazkur maktab vakillari (A.Fayol, L.Urvik, D.Muni va b.) fikricha, bu tamoyillarga ko'ra, boshqaruv aniq tizimga ega bo'lishi, ya'ni boshqaruv muayyan guruhlar va quyi tuzilmalarga bo'lingan holda tashkil qilinishi lozim[212].

A.Fayol: ma'muriy boshqaruv umumiy boshqaruvning muhim qismi bo'lib, u 5 ta asosiy vazifani o'z ichiga olishi kerak, deb hisoblagan. Bular: rejalashtirish, tashkil qilish, tartibga solish, muvofiqlashtirish va nazorat qilish. Shuningdek, A.Fayol istiqbolni belgilash (prognoz) va rejalashtirishga alohida e'tibor qaratgan. U jamiyat ehtiyoj va manfaatlaridan kelib chiqib, umumdavlat miqyosida (shu jumladan, har bir tashkilotda) qisqa va uzoq muddatli reja zarurligini ta'kidlagan.

---

[211] Управление – это наука и искусство. [А.Файоль и др.]. – М.: Республика, 1992. – 351 с.

[212] Файоль А. Общее и промышленное управления. – М.: – Дело. 1991. – 388 с.

XX asrning 30-50-yillarida E.Meyo, D.Moreno, D.Makgregor, F.Rotlisberger, A.Maslou, O.Xersberger qarashlarida ("kishilik munosabatlari maktabi" vakillari) inson faoliyatining ijtimoiy jihatlari ustuvor ahamiyat kasb eta boshladi. Bunda davlat va jamiyatdagi boshqaruv ijtimoiy-psixologik, boshqaruv usuli, mehnat jamoasidagi norasmiy munosabatlar, mehnat shart-sharoitlaridan qoniqish kabi omillarga asoslangan.

1980-1990-yillarda dunyoning turli mamlakatlarida amalga oshirilgan ma'muriy islohotlar natijasida davlat boshqaruvi samaradorligi masalasi siyosiy tizimda markaziy o'rinni egallay boshladi. Xususan, agarda oldin davlat boshqaruviga faqatgina siyosiy maqsadlarni amalga oshiruvchi ierarxik tizim sifatida qaralgan bo'lsa, bu davrga kelib davlat va jamiyatning o'zaro hamkorligi ustuvor ahamiyat kasb eta boshladi. Buning natijasida davlat boshqaruvi, xususan, hokimiyat idoralari faoliyatida ochiqlik kuzatila boshlandi.

XX asrning 90-yillarida amerikalik olimlar D.Osborn va T.Gebler davlat sektori islohga muhtojligini ta'kidlashadi. Xususan, ma'muriyat ("government") va boshqaruvni ("governance") ajratish g'oyasi ilgari suriladi. Mazkur olimlar fikricha, davlat boshqaruvida quyidagi yo'nalishlarga e'tibor qaratish talab etiladi:

1) boshqaruvning ustuvor ahamiyat kasb etishi;
2) quyi bo'g'inlarga ko'p vakolat berilishi;
3) davlat xizmati taqsimotida o'zaro raqobat kuchli bo'lishi;
4) davlat tashkilotlari faoliyati qat'iy tartibga solinishi;
5) yakuniy natijalarga diqqat qaratish;
6) iste'molchilar (fuqarolar) ehtiyoji birlamchi bo'lishi;
7) resurslar sarfini kamaytirish va daromadni ko'paytirish;
8) muammolarni o'z vaqtida hal qilish va kelgusida ularning vujudga kelishining oldini olish;
9) boshqaruvning ierarxik usulidan jamoaviy ishlash uslubiga o'tish;

10) bozor iqtisodiyoti mexanizmlarini tatbiq qilish[213].

Ma'lumki, davlatning institutsiyaviy unsuri, bu-davlat hokimiyati tizimini amalga oshiradigan pog'onaviy tashkilotlar majmuasidir. Shu ma'noda davlat hokimiyatini amalga oshiradigan tashkilot "davlat hokimiyati organlari", "davlat apparati" yoki "davlat boshqaruv ma'muriyati", "davlat boshqaruvi" kabi tushunchalar orqali ifodalanadi.

Haqiqatdan ham, davlat boshqaruvi-ijrochilik xususiyatiga ega bo'lgan yagona davlat hokimiyatini amalga oshirish faoliyatining ko'rinishidir. Bunday boshqaruv birinchi galda asosiy qonunlar, Prezident farmonlari va qarorlarini hayotga joriy etishga qaratilganligi bilan ifodalanadi. Bundan tashqari, ushbu huquqiy hujjatlar ijrosini ta'minlash uchun davlat idoralari davlat hokimiyati vakolatlariga ega va bajarilishi shart bo'lgan ko'rsatmalarni-davlat hokimiyati nomidan amalga oshirishni belgilaydi. Chunki, davlat boshqaruvi quyidagi vositalar orqali ta'sir etish imkoniyatiga egadir:

-ma'muriy-ijro tizimining yuqoridan-pastga, pastdan-yuqoriga qarab harakat qilishi (vertikal tizim);

-davlat boshqaruvi subektlarining qonuniy hokimiyat vakolatlarini ma'muriy tartibda amalga oshirishi;

-boshqaruv subyektlari huquqiy normalarini mustaqil o'rnata oladigan institutsional aktlarni joriy etish imkoniyatining mavjudligi.

Davlatning boshqaruvchi tizim sifatidagi funksiyalarining quyidagi turlarini ko'rsatib o'tish lozim:

1) obyektiv funksiyalar (hududiy, mintaqaviy va mahalliy darajalarda hokimiyatni amalga oshirish, iqtisodni, ijtimoiy-madaniy sohalarni boshqarish, ma'muriy boshqaruv, ichki va tashqi siyosat va h.k.);

2) texnologik funksiyalar (hokimiyatni amalga oshirish va yuritish uslublari, ya'ni vaziyatni o'rganish, tashkil etish, rahbarlik va h.k.);

---

[213] Osborn D., Gaebler T. Reinventing Government: How the Enterpreneurial Spirit is transforming the Public Sector. – Reading: Addison-Wesley. 1992 – 432 pp.

3) davriy (sikllik) funksiyalar (tashabbus, qaror tayyorlash, qaror qabul qilish, qarorni qayta ko'rib chiqish, qarorni ijrochiga yetkazish, amalga oshirish, nazorat).

Ko'rinib turibdiki, yuqoridagi fikrlar boshqaruvning qonuniy hodisa ekani, boshqaruv hodisasining ilmiy asosi mavjudligini namoyon etadi.

Davlat va jamiyat boshqaruvi tizimini o'rganuvchi tadqiqotchi olimlar orasida shunday qarash mavjudki, unga ko'ra, davlat boshqaruvi organlarini tizimini strukturalashga o'tish jarayonida chiziqli tizimlash usuliga ustuvorlik berilishi lozim. Zero, "chiziqli tizim" boshqaruv obyektining holati uchun javobgarlikni ta'minlashni yengillashtiradi. Chunki, ushbu tizim boshqaruvda ijro faoliyati bilan emas, balki muvofiqlashtirish funksiyasini amalga oshirilishi bilan xarakterlanadi. Funksional tizim esa – bu har bir alohida vazifalarni amalga oshirish sifatini belgilovchi, ko'phokimlikka moyildir.

Yuqorida qayd qilingan har ikkala tizim ham boshqaruv obyekti ehtiyojlarini amalga oshirish zarurati nuqtai nazaridan o'zini oqlaydi. Biroq, boshqaruvning tashkiliy tuzilmasini shakllantirish quyidagilarni hisobga olganda samarali bo'ladi, ya'ni: boshqaruvning maqsad va vazifalari aynan mos kelishi; ijodiy avtonomlik va mehnat taqsimotining optimalligi; boshqaruv organi va har bir xodim vakolatlari hamda mas'uliyatlarining aniq belgilanganligi; vazifalar va majburiyatlar hamda vakolatlar va mas'uliyatlar o'rtasidagi o'zaro mutanosiblikning bo'lishi.

Shuningdek, boshqaruv tashkiliy tuzilmasini:

- boshqaruv bo'linmalarini shtatlar o'lchov miqdori bilan emas, ularni malakali boshqaruvchi kadrlar bilan ta'minlash;
- boshqaruvni pog'onalashuvi (darajalari)ga yo'l qo'ymaslik;
- boshqaruvda jamoatchilik nazorati tizimini qo'llab-quvvatlash;
- boshqaruv tizimlari o'rtasida ijtimoiy sheriklik munosabatining majburiy xarakterini qo'llash kabi sifatlar bilan belgilash maqsadga muvofiq.

Davlat va jamiyat o'zaro bir-biriga bog'liq tushunchalardir. Chunki, insonlarning ijtimoiy hayoti katta hajmli erkinlikka va o'zini-o'zi boshqarishga ega. Ushbu ijtimoiy erkinlikni chegaralari esa, siyosiy institutlar hamda davlat tomonidan belgilanadi. Ya'ni, davlat qonunlar qabul qilish orqali insonlar hayotining barcha jabhalaridagi axloqiy, huquqiy me'yorlarni ta'sis etadi va buning ustidan qat'iy nazoratni ta'minlaydi. Ushbu holat esa, "davlat boshqaruvining jamiyatga yoyilishi" deb baholanadi. Natijada, davlat boshqaruvining umumiy ma'nodagi talqini bu – muayyan davlatning butun aholisini qamrab oladigan ierarxik-pog'onaviy tashkilot bo'lib, bunda aholi davlatning substansional unsurini tashkil etadi.

Shu bois, davlat boshqaruvini tashkil etish yaxlit bir tizim bo'lib, u qator xarakterli xususiyatlarga egadir:

1. Davlat boshqaruvi bu – davlat organlari va muassasalarining yaxlit ierarxik (pog'onaviy) tizimidir. Davlat boshqaruvining yaxlitligi uni tashkil etish va faoliyatining prinsiplari, maqsad va vazifalari mushtarakligi, umumiyligi orqali ta'minlanadi;

2. Davlat boshqaruvining birlamchi tarkibiy elementlari bo'lib, bular davlat organlari va davlat muassasalari hisoblanadi va ularda maxsus ma'lumotga ega bo'lgan xodimlar – davlat xizmatchilari ishlashadi. Davlat organlari o'zaro bo'ysunish munosabatlari bilan bog'langandir;

3. Davlat boshqaruvi o'z oldiga qo'ygan vazifalarni bajarish uchun zaruriy bo'lgan siyosiy resurslar bilan ta'minlangan;

4. Davlat boshqaruvi orqali bevosita davlat hokimiyati amalga oshiriladi, davlatning vazifa va funksiyalarining bajarilishi ta'minlanadi.

Davlat boshqaruvi sohasidagi turli maktab va yo'nalishlar tahlili shuni ko'rsatdiki, ular antagonistik ekanliklariga qaramay, bir-birini to'ldiradi. Davlat boshqaruvi jarayonining norasmiy jihatlarini tadqiq etish, xodimni rag'batlantirish, davlat boshqaruvi samaradorligini o'lchash indikatorlari, global boshqaruv imkoniyatlari, ijtimoiy bashorat qilish, istiqboldagi davlat boshqaruvini tadqiq etishning ustuvor yo'nalishlari

hisoblanadi.

Boshqaruv nazariyasini turli obyektiv va subyektiv jihatlar asosida tasniflash mumkin, ammo boshqaruvning amaliyotidan kelib chiqqan holda uning mazmundorligini inobatga olib ikki darajaga ajratish maqsadga muvofiq:

– boshqaruvning birinchi darajasi, davlat rivojlanishining turli evolyutsiyasida institutlar faoliyat mexanizmini aniq tushuntira olishga qodir bo'lgan falsafiy, siyosiy, iqtisodiy va sotsiologik konsepsiyalarning majmuasidan tarkib topgan boshqaruv nazariyasi;

– boshqaruvning ikkinchi darajasi, boshqaruvning turli obyektlarining yig'indisi, amaliy bilim va ko'nikmalarning birligi sifatida, jamiyat taraqqiyotini ta'minlash maqsadida, fundamental ilmiy nazariyalarni (matematika, mantiq, psixologiya, akmeologiya) qamrab olgan amaliy fan sifatida.

Shu bois, davlat boshqaruvi tushunchasi, uning ijtimoiy-siyosiy mohiyatini ochib berish bo'yicha o'rganilgan ilmiy izlanishlar natijasini umumlashtirib, davlat boshqaruvi tushunchasiga quyidagicha ta'rifni keltirib o'tamiz: "Davlat boshqaruvi bu – davlat hokimiyatini qonuniy tashkil etish usullari majmui bo'lib, insonlarning ijtimoiy hayot faoliyatlariga davlatning amaliy, tashkiliy va tartibga soluvchi ta'siridir"[214].

XXI asrga kelib, jahon hamjamiyatining rivojlangan davlatlarida demokratik davlatning siyosiy, ijtimoiy, iqtisodiy rivojlanishining omili sifatida davlat boshqaruvi tizimiga samarali, ma'muriy mexanizmlarni qo'llash amaliyoti kuchaydi. Bu esa, davlat boshqaruvi jarayonlarining subyekti va obyekti o'rtasidagi munosabatlarni demokratlashtirishni taqozo etuvchi davlat xizmati sektorlari faoliyatini tartibga solish, mehnat samaradorligini baholash, boshqaruvga innovatsion usullarni joriy etish, boshqaruvning indikativ rejalashtirish ko'rsatkichlarini nazorat qila oladigan professional boshqaruvchi

---

[214] Mirzaaxmedov K.M. O'zbekistonda davlat boshqaruvi jarayonlarini demokratlashtirish evolyutsiyasi. Monografiya. – Toshkent: "O'zbekiston faylasuflari milliy jamiyati" nashriyoti, 2019. B. 107-108

kadrlar tayyorlash borasidagi ehtiyojlarning keskin ortishiga sabab bo'lmoqda.

Zero, bugungi kunga kelib, yangi O'zbekistonda ham davlat boshqaruvi tizimi o'z rivojining yangi bosqichini boshladi. Mazkur bosqichda: "Zamonaviy, oqilona boshqaruv tizimini joriy etish - oldimizga qo'ygan vazifalarni bajarishning asosiy shartidir[215], deb belgilangan.

Samaradorlikni baholash tushunchasi samaradorlik konsepsiyasining ishlab chiqilishi asosida shakllangan. Buning natijasida davlat boshqaruvida hisobdorlik, ochiqlik omillari ustuvor ahamiyatga ega bo'lgan va siyosiy tizimda boshqaruv faoliyati samaradorligini monitoring qilish va baholash tizimini joriy etish zarurati tug'ilgan.

Baholashning tarkibiy qismlari an'anaviy tarzda uchta turga ajratiladi: miqdor, sifat va aralash[216].

Miqdor – baholash turi statistik ma'lumotlarni, xususan, o'sish va pasayish bilan bog'liq o'zgarishlar (dinamika)ni o'z ichiga oladi.

Sifat baholash turi – muayyan faoliyat natijasida aniq o'zgarishlarning yuzaga kelganligi, aholining davlat idoralariga ishonch darajasi oshganligi (yoki aksincha) kabi omillarga asoslanadi.

Aralash baholash turi – yuqorida ko'rsatilgan miqdoriy va sifat baholash ko'rsatkichlarini, o'z ichiga oladi.

Davlat boshqaruvini baholashning asosiy vazifasi – obyektiv, to'liq va chuqur tahlilga asoslangan axborotni ishlab chiqishdir. Bunday axborot sirasiga quyidagi yo'nalishlarni kiritish mumkin:

– davlat hokimiyati organi faoliyatining belgilangan yo'nalishda samaradorlik va natijadorlik darajasi, shuningdek,

---

[215] O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning Oliy Majlisga Murojaatnomasi. -T.: 28.12.2018 y. // Manba: https://president.uz/uz/lists/view/2228 O'zbekiston Respublikasi Prezidentining rasmiy veb-sayti..

[216] Нагимова А. Эффективность деятельности государственных органов управления как фактор повышения качества жизни в регионе: проблемы оценки и измерения. -Казань.: Казанский государственный университет. 2009. – 13 с.

davlat boshqaruvi tizimini takomillashtirish boʻyicha rejalashtirilgan chora-tadbirlari;

– davlat boshqaruvining samarasizligiga sabab boʻlayotgan omillar;

– turli davlat boshqaruvi organlari faoliyatining oʻzaro qiyosiy tavsifi.

Siyosatshunoslikka oid ilmiy manbalarda boshqaruv samaradorligini baholashga koʻplab taʼriflar berilgan. Jumladan, baholash bu – aniq dastur tamoyillari va koʻzlangan natijaga erishishning oʻzaro muvofiqligidir[217].

Nemis olimi X.Volmann fikricha, baholash-davlat siyosatini amalga oshirishning natija va taʼsirini tahlil qilishning obyektiv zaruratidir[218]

Samaradorlikni baholashning bir nechta daraja va yoʻnalishlari mavjud boʻlib, bular:

1) davlat boshqaruvi tizimining umumiy samaradorligi;

2) hukumat faoliyatining samaradorligi;

3) tashkilot faoliyatining samaradorligi;

4) muayyan bir boʻlinma, guruh, boʻgʻin faoliyatining samaradorligi;

5) ishchi-xodim faoliyatining samaradorligi.

Baholashning ahamiyati va foydaliligini taʼminlovchi muhim omillardan biri - baholash koʻrsatkichlarining puxta va aniq ishlab chiqilganligidir. Bunda dastur yoki strategiyani ishlab chiqish jarayonida turli tomonlarning manfaatlari, qarashlari, ehtimoliy xavf-xatarlarning inobatga olinishi ustuvor ahamiyatga ega. Bizningcha, bu borada shunday savollar qoʻyilishi mumkin:

– baholash aniq muammoni hal etishga qaratilganmi? Baholash natijalari “qayta aloqa” (feedback) mexanizmini shakllantira oladimi?

---

[217] Новые технологии государственного управления в зеркале канадского и российского опыта. -М.: Моск. городс. Ун-т управления Правительства Москвы, 2013. – 52 с.

[218] Вольманн Х. Оценивание реформ государственного управления: “третья волна”// Соц. 2010, № 10. С. 93-99.

– baholash ijrochilarning o‘zaro hisobdorligi uchun vosita bo‘la oladimi? Buning natijasida jamoatchilik bilan aloqalar yaxshilanadimi?

– baholash natijalari muayyan harakatlar yaxshilanishi va rivojlanishi uchun xizmat qiladimi (shakllantiruvchi baho) yoki faqatgina dastlabki qo‘yilgan maqsad va vazifalar bajarilganligiga urg‘u beradimi (umumlashtiruvchi baho)?

Bundan ko‘rinadiki, baholash faoliyatining o‘zi nimaga qaratilganligi muhim ahamiyatga ega, chunki buning asosida aniq mezonlarni (ko‘rsatkichlar) ishlab chiqish mumkin bo‘ladi. Baholash ko‘rsatkichlari (mezon va indikatorlar) o‘z navbatida ushbu jarayonning bosqichlarini belgilab olishga yordam beradi.

Bu borada 5 ta bosqichni ko‘rsatish mumkin:

1) baholashning obyekti, predmeti va ko‘lamini aniqlab olish;

2) baholash izchilligini, mantiqiy ketma-ketligini belgilab olish;

3) baholashga to‘sqinlik qiluvchi ehtimoliy holatlarni aniqlash;

4) zarur ma’lumotlar bazasini shakllantirish va muntazam tarzda yangilab borish;

5) ma’lumotlarni tahlil qilish va baholash natijalarini e’lon qilish[219].

Baholash mezonlari moslashuvchan bo‘lishi va unda zamonaviy texnologiyalarni qo‘llash imkoniyati saqlanishi maqsadga muvofiq. Baholash ko‘rsatkichlari tizimi quyidagilarni o‘z ichiga oladi:

– moslik: ko‘rsatkichlar muayyan vazifani hal etishga qaratilgan barcha jarayon va jihatlarni aks ettirishi;

– aniqlik: qo‘yilgan maqsad va vazifani amalga oshirish jarayonida yo‘l qo‘yilgan xato va kamchiliklar yakuniy natijaga ta’sir qilmasligi;

[illegible] Х. Оценивание реформ государственного управления: “третья [illegible] 2010, № 10.

– obyektivlik: ko'rsatkichlarni real vaziyatga noxolis baho berish maqsadida o'zgartirishga yo'l qo'yilmaslik, aksincha, ko'rsatkichlar rag'batlantiruvchi omil vazifasini bajarishi;

– ishonchlilik: yakuniy axborot va ma'lumotlarni to'plash, ularni qayta ishlash, monitoring qilish imkoni bo'lishi;

– yaxlitlik: ko'rsatkichlar sodda, aniq va bir xil mazmunga ega bo'lishi kerak;

– foydalilik: baholash uchun zarur ma'lumotlarni taqdim qilishda minimal sarf-xarajatlarni talab etishi;

– o'z vaqtidalik va muntazamlilik: hisobot ma'lumotlari qat'iy belgilangan vaqtda taqdim qilinishi;

– taqqoslash: ko'rsatkichlarni ishlab chiqish va baholashni amalga oshirishda izchillikni ta'minlash, muayyan davr uchun ma'lumotlar bazasini shakllantirib borish hamda xalqaro amaliyotda qo'llanilayotgan ko'rsatkichlar bilan ularni solishtirish, o'zgarishlar dinamikasini (o'sish, rivojlanish) aniqlash imkonini berishi;

– o'ziga xoslik: ko'rsatkichlar bir-birini takrorlamasligi lozim[220].

Samaradorlikni baholash jarayoniga zamonaviy texnologiyalarni qo'llashda quyidagilarni aniq belgilab olish zarur:

1) baholash subyekti (uning o'rni, holati, maqsadi va qadriyatlarining yo'nalishlari);

2) baholash obyekti (boshqaruv tizimi yoki uning tarkibiy qismi, faoliyati, yo'nalishlari, natijalar, kadrlar salohiyati;

3) samaradorlikni o'lchash vositalari (modellar, baholash turi va texnologiyalari)[221].

Davlat boshqaruvi samaradorligini baholashga oid yondashuvlar tahlili shuni ko'rsatadiki, tarixan bu jarayonda iqtisodiy samaradorlik mezonlari markaziy o'rin egallaydi. Davlat

---

220 Шедько Ю.Н. Система государственного и муниципального управления. -М.: Юрайт, 2015. С.225-235.

221 Саидов З.А., Чажаев М.И., Ялмаев Р.А. Принятие и исполнение государственных решений. Учебное пособие. – Грозный: ФГБОУ ВО, 2015. С. 93

boshqaruvi rivojlanishi hamda yangi tuzilmalar va talablarning vujudga kelishi bilan davlat boshqaruvi samaradorligini baholashda siyosiy, ijtimoiy, huquqiy, ekologik, infratuzilmaviy yondashuv ko'proq ahamiyatga ega bo'la boshladi. Ayni vaqtda, davlat boshqaruvi samaradorligini baholashning deyarli barcha yondashuvlarida davlat hokimiyati idoralarining o'z vazifalarini to'liq va sifatli bajarishlari, aholi ehtiyoj va murojaatlarining qondirilganligi darajasi markaziy o'rinni egallaydi. Bu jihatlar davlat boshqaruvi samaradorligining yadrosini tashkil qiladi va uni baholashning eng muhim ko'rsatkichlari hisoblanadi.

Har qanday mamlakatning ijtimoiy-iqtisodiy rivoji ko'p jihatdan davlat organlari va xizmatchilari faoliyatining samaradorligi hamda davlat siyosatining ustuvor yo'nalishlarini to'g'ri tanlash, baholash qobiliyatlariga bog'liq. Davlat boshqaruvi samaradorligini baholash demokratik boshqaruv tizimining asosiy masalalaridan biri hisoblanadi. Bu avvalo boshqaruv faoliyati va qabul qilinayotgan qarorlar sifatini bildiradi. O'z navbatida, davlat boshqaruvi samaradorligini baholash tahliliy faoliyatni o'zida aks ettiradi. Bunday tahlil kelgusida davlat boshqaruvi samaradorligini oshirish hamda ehtimoliy xato va ...larning oldini olishgа hamda strategik dasturlarni ...shda mavjud resurslardan unumli foydalanishga (vaq...

boshqa...ki, baholash juda murakkab va davomli hamda aho...

asosiy o'rinni ... uzviylik va tizimlilikni taqozo modellashtirish, ...maradorligini baholashga oid statistik ko'rsatkichlar... dastlabki qo'yilgan maqsad va ... sarflangan resurslarning ...a bilan o'zaro nisbati, ...ijtimoiy foydalilik ... ko'rsatkichlari ... taqqoslash, ... asoslanish, ... o'rtasida

[1] Вольманн Х. Оценивание реформ государ... // Социс. 2010, № 10.

so'rovlar o'tkazish kabi uslublar qo'llaniladi.

Jahon amaliyotida davlat boshqaruvi sektorida samaradorlikni baholashning konseptual modeli sifatida 3 ta "E" (ingliz alifbosi bo'yicha) qabul qilingan. Bular:

1. "Efficiency" (*samaradorlik*) – mahsulot, tovar va xizmatlarning ular uchun ishlatilgan resurslar bilan mutanosibligi;

2. "Effectiveness" (*natijadorlik*) – natijaning maqsad va sarflangan resurslar bilan o'zaro taqqoslanishi;

3."Economy" (*tejamkorlik*) – muayyan faoliyatning sifatini ta'minlovchi resurslar qiymatini minimallashtirish.

Mutaxassislar davlat boshqaruvi samaradorligini baholashning 3 ta mezonlar guruhini ajratishadi: 1) qiymatli-oqilona; 2) maqsadli-oqilona; 3) pragmatik[222]. Davlat boshqaruvi samaradorligini baholashning *qiymatli-oqilona mezonlari* o'z ichiga strategik hujjatlar, davlat dasturlari, turli konsepsiyalar, boshqaruv tamoyillari va uslubini oladi. Shuningdek, bunda davlatning o'z vazifalarini bajarishi darajasi, layoqati, oqilona qaror qabul qilishi, ularning legitimligi jumladan, jamiyat a'zolari ehtiyoj va manfaatlariga mutanosibligi, tanlash imkoniyatining mavjudligi kabi jihatlar muhimdir. Ushbu mezonlar davlat boshqaruvi qarorlarining samaradorligini, ularning jamiyatda bo'layotgan o'zgarishlarga mutanosibligini baholashga yordam beradi.

*Maqsadli-oqilona mezonlar* – boshqaruvning tashkiliy tuzilishi, tamoyillari, shakllari, uslublari, huquqiy va axboriy ta'minlanganlik, fuqarolar manfaatlarining himoya qilinganligi, davlat xizmatlari, mavjud resurslardan oqilona foydalanish, fuqarolarning davlat ishida ishtiroki darajasi, turli ijtimoiy guruhlar manfaatlarining o'zaro mos kelishi kabi jihatlardan kelib chiqadi. Ushbu jihatlar qo'yilgan maqsad va vazifalar doirasida ishlab chiqilgan strategiya va dasturlarning ijrosi natijalarini

---

[222] Дербетова Т.Н. Оценка эффективности государственного управления: от общих подходов к конкретно-предметным // Интернет журнал "Науковедение". № 1, 2012. http:// naukovedenie.ru/sbornik10/10_7/pdf

sarflangan davlat resurslariga mutanosibligini baholashga imkon beradi.

Boshqaruv samaradorligini *pragmatik* mezonlar asosida o'lchash - sarflangan xarajatlarning erishilgan natijaga nisbatini aks ettiradi. Bunda umumiy foydalilik (ijtimoiy-siyosiy va iqtisodiy), resurslarning oqilona ishlatilishi, qarorlarning innovatsionligi va turli ijtimoiy guruhlar manfaatining hisobga olinishini qamrab oladi.

Ayrim mutaxassislar tizimli samaradorlik ko'rsatkichlari qatoriga siyosiy institutlarning "o'zaro tiyib turish va muvozanat" mexanizmiga amal qilishi, vazifalarning teng taqsimlanganligi, davlat boshqaruvi mexanizmlarining fuqarolarni qiynayotgan muammolarni oldindan aniqlay olish va ularni qisqa muddatda hal qilish omillarini ham kiritishadi[223].

Davlat boshqaruvi tizimini modernizatsiya qilish davlat boshqaruvini ochiq, dinamik ijtimoiy tizim sifatida shakllantirishga ko'maklashuvchi optimal parametrlarni belgilash bilan uzviy bog'liqdir. Davlat boshqaruvining samarali modelini shakllantirish uchun siyosiy tizim, davlat hokimiyati, fuqarolik jamiyati institutlari, ijtimoiy-iqtisodiy standartlar va ijtimoiy-madaniy me'yorlar o'rtasidagi munosabatlarni har tomonlama tahlil qilish talab etiladi. Siyosiy va ijtimoiy muhitdagi o'zgarishlar sharoitida tashqi muhit chaqiriqlariga samarali javob berishga qodir davlat boshqaruvining adekvat tizimini shakllantirish muammosi dolzarb bo'lib, mutanosib tizimni ishlab chiqish zarurati yaqqol namoyon bo'lmoqda.

Amalda davlat boshqaruvi samaradorligini baholash masalasi murakkab jarayondir. Mutaxassislar bu borada ikkita muhim jihatni inobatga olishni ta'kidlashadi: asoslangan aniq mezonlarni ishlab chiqish hamda ularni amaliyotga tatbiq etish. Ushbu jihatlar baholash metodologiyasining asosiy bo'g'ini hisoblanadi va yakunda baholash sifatini belgilab beradi.

---

[223] Мухаев Р.Т., Абрамова О.Г. Критерии эффективности современных систем государственного управления: проблема квантификации качества публичного управления // Фундаментальные исследования. -2016. № 7-1. -С. 146-154. http://www.fundamental-research.ru/ru/article/view?id=40475

Davlat boshqaruvi samaradorligini baholash bevosita davlat siyosatini amalga oshirish jarayoni, bu borada qo'yilgan maqsad va vazifalarning natijalar bilan o'zaro mutanosibligini aks ettiradi. Shu sababli, bu jarayonda qo'yilgan maqsad va vazifalar, ularni amalga oshirish yo'nalishlari (resurslarning oqilona sarflanishi) muhim o'rin tutadi. Bunda: qanday qilib boshqaruv jarayonida samaradorlikka erishish mumkin? Qanday vosita va usullarni qo'llash lozim? Qo'yilgan maqsadga erishish mumkinmi? Buning uchun qancha muddat talab etiladi? Tanlangan strategiya mavjud imkoniyatlar, resurslar bilan o'zaro mutanosibmi? kabi savollar markaziy o'rinni egallaydi.

Davlat boshqaruvi samaradorligini baholash – qabul qilingan qarorlar, dastur va rejalar hamda ularni amalga oshirishga qaratilgan muayyan harakatlar natijalarini aniq mezonlar asosida o'lchash jarayonidir. Bundan ko'zlangan asosiy maqsad davlat boshqaruvi faoliyati, shu jumladan, qarorlarning fuqarolar ehtiyoj va manfaatlari bilan mutanosibligini ta'minlashdan iborat[224].

Davlat boshqaruvi samaradorligini baholash yaxlit (umumlashtirilgan) ko'rsatkichlar tizimini ishlab chiqishni taqozo etadi. Ko'rsatkichlar tizimi o'z navbatida davlat institutlari faoliyati sifati, davlat xizmatchilari layoqatliligi, davlat idoralariga ishonch kabi qator mezonlarni o'z ichiga oladi. Bunda moslik va haqqoniylik; tizim barqarorligi; professionallik (qaror qabul qilish uslubi va boshqaruvning yuqori bo'g'ini faoliyati barqarorligining ta'minlanganligi); ijtimoiy himoya kabi omillar hisobga olinadi.

Ta'kidlash kerakki, baholash nafaqat boshqaruvda yo'l qo'yilgan xato va kamchiliklarni aniqlaydi, balki davlat qarorlari, dastur va loyihalari natijalarining sifatli bo'lishida muhim o'rin tutadi. Baholash boshqaruvning kuchli va zaif jihatlari, qo'yilgan maqsadlarga erisha olish imkoniyatlari, tegishli bosqichdagi

---

[224] Yusupov A. O'zbekistonda davlat boshqaruvi samaradorligini baholash tizimini takomillashtirish. Siyosiy fanlar bo'yicha falsafa doktori (PhD) dissertasiyasi avtoreferati. -Toshkent, 2019.

natijalarning rejaga mosligi hamda zarur holda o'zgartirishlar kiritish imkoniyati mavjudligini aniqlashga yordam beradi. Baholash yakunlari bo'yicha tayyorlangan hujjat keyinchalik boshqaruv qarorlarining puxta ishlab chiqilishiga zamin yaratadi.

Davlat boshqaruvi samaradorligini baholash, ko'pincha, ijro hokimiyati idoralari faoliyatiga nisbatan qo'llanadi. Bizningcha, davlat boshqaruvi samaradorligini baholash faqatgina ijro hokimiyati faoliyati bilan o'lchanmaydi. Bunda davlat boshqaruvining yaxlit samaradorligi manzarasi bir tomonlama bo'lib qolishi ehtimoli mavjud. Amalda ijtimoiy-siyosiy jarayonlarga qonunchilik va sud hokimiyati idoralarining ta'sirini inkor qilib bo'lmaydi. Shu bois, davlat boshqaruvi samaradorligini baholashda kompleks (integral) ko'rsatkichlar tizimiga tayanish maqsadga muvofiq.

Mamlakatimizda strategik ahamiyatga ega siyosiy hujjat – O'zbekistonning yaqin istiqbolli qiyofasi, iqtisodiy qudrati va xalqaro obro'-e'tiborini belgilashga qaratilgan 2022-2026-yillarga mo'ljallangan "Yangi O'zbekistonning taraqqiyot strategiyasi"da inson qadrini yuksaltirish va erkin fuqarolik jamiyatini yanada rivojlantirish orqali xalqparvar davlat barpo etish masalasiga alohida e'tibor qaratildi. Bu bejiz emas, albatta. Zero, davlat boshqaruviga daxldor bo'lish, davlat olib borayotgan siyosatga qiziqish, inson o'z taqdirini ushbu siyosatga bevosita bog'liq ekanligini his qilishi, "davlat ishi – mening ishim", deb bilish tuyg'usining mavjudligi, faollik va ijtimoiy mas'uliyat ushbu siyosatning taqdirini, hayotda qay darajada qaror topishini belgilaydi.

Darhaqiqat, keyingi vaqtlarda mamlakatimizda barcha sohalarda amalga oshirilayotgan yangi bosqichdagi islohotlar o'z mevalarini bera boshlab, O'zbekistonda yangi bir uyg'onish – Uchinchi Renessans davriga poydevor yaratilmoqda.

Bu yangilanishlar davlat boshqaruvi tizimining samadorligini oshirishga qaratilgani bilan ham alohida ahamiyatga ega. Yaqin istiqboldagi innovatsion taraqqiyotimizning dasturilamali bo'lgan Harakatlar strategiyasining birinchi yo'nalishi ham aynan davlat boshqaruvi tizimi va jamiyat qurilishi sohasidagi

islohotlarga bag'ishlangani bejiz emas. Yangi O'zbekistonda demokratik davlat boshqaruvi tizimini isloh qilish "Xalq davlat idoralariga emas, davlat idoralari xalqqa xizmat qilishi kerak", degan yuksak g'oyaga asoslangan holda amalga oshirilmoqda.

Mamlakatimizda davlat boshqaruvi sohasida chuqur demokratik islohotlarni amalga oshirish va modernizatsiyalash jarayonlari eng avvalo, milliy madaniy xususiyatlarga tayangan holda, dunyo xalqlari umume'tirof etgan demokratik tamoyillarga asoslanib, muntazam holda tadrijiy evolyusion amalga oshirilayotganligi bilan xarakterlidir.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar:

1. Siyosiy menejment tushunchasi va vazifalari haqida nimalarni bilasiz?
2. Siyosiy menejmentni-siyosiy marketing, strategik menejment, siyosiy texnologiya va siyosiy imij tushunchalarini ochib bering?
3. Siyosiy menejmentni qo'llash sohalari, obyekti va subyektlari.
4. Siyosiy menejment va siyosiy PR o'rtasida qanday bog'liqliklar mavjud?
5. Saylov jarayonlarida imijmeyking texnologiyalarining o'rni va ahamiyati nimalardan iborat?
6. Boshqaruv tushunchasining rivojlanish dinamikasi haqida nimalarni bilasiz?
7. Davlat boshqaruvining evolyutsion rivojida klassik, "ilmiy menejment" va "kishilik munosabatlari" maktablarining o'rni va roli.
8. Davlat hokimiyati va boshqaruvi organlarining funksiyalari nimalardan iborat?
9. Davlat boshqaruvi samaradorligini baholash, deganda nimalarni tushunasiz?
10. O'zbekistonda davlat boshqaruvi tizimini takomillashtirishda zamonaviy ma'muriy islohotlarning mazmuni nimadan iborat?

# 12-MAVZU. SAYLOV TUSHUNCHASI VA SAYLOV JARAYONI

**Reja:**

1. Saylovlar – saylov jarayonining tarkibiy qismi sifatida.
2. Fuqarolarning saylov huquqi.
3. Saylov tizimi.
4. Saylov kampaniyasi va saylov texnologiyalari.

***Tayanch tushunchalar:*** *saylov, saylov tizimi, saylov jarayoni, bir mandatli, ko'p mandatli, saylov huquqi, saylov texnologiyalari, saylov kampaniyasi, majoritar, proporsional, aralash saylov tizimlari.*

**Saylovlar – saylov jarayonining tarkibiy qismi sifatida.** Dastlab, saylovlar qadimgi Rim va qadimgi Yunonistonda vujudga kelgan bo'lib, unda erkin fuqarolarning ovoz berishda qatnashishi majburiy hisoblangan, hatto buning uchun haq to'lashgan.

Biroq keyinchalik mutlaq monarxiya tuzumi hukmron bo'lgach, saylovlar bir necha yuz yillarga yo'qolib ketgan, chunki bu davrda davlat organlarini shakllantirishda hech kim ishtirok etmagan va saylab ham qo'yishmagan. Saylovlar, shunga bog'liq holda, saylov huquqi, faqat burjua inqiloblari davrida, dastlabki Konstitutsiyalar bilan bir paytda yana qaytadan vujudga kela boshlagan.

Saylovlar demokratik jamiyatlardagi siyosiy jarayonlarning ajralmas qismi sanaladi. Demokratik davlatning hokimiyat idoralarini shakllantirishda saylov muhim ahamiyatga ega. "Saylov" o'z mazmuniga ko'ra biron-bir organni (davlat, jamoatchilik, xalqaro va hokazolar) ovoz berish yo'li bilan shakllantirish demakdir. Saylov o'zining mohiyatiga ko'ra, shunday demokratik jarayonki, unda xalq hamda uning vakillari qonunda belgilangan tartibda hokimiyatni boshqarishga kimni qo'yish yoki chetlatish masalasini o'zi mustaqil hal etadi. Albatta

nodemokratik davlatlarda ham saylovlar o'tkaziladi, lekin odatda formal xarakterga ega bo'ladi. Inson huquqlari Umumjahon deklaratsiyasining 2-moddasiga ko'ra "davlatning asosiy hokimiyati bu xalqning irodasidir."

Saylovlar kishilarga vakillik organlariga saylanish imkonini beradi. Ayni paytda, saylov davrida fuqarolar siyosiy jarayonlarning faol ishtirokchisiga aylanadi. Bunda saylovchi o'z tanlovi naqadar ahamiyatli ekanini, oliy davlat idoralari tarkibiga ta'sir ko'rsata olishini his etadi. Saylov jarayonida siyosiy texnologiyalarni qo'llash mamlakatdagi saylov tizimiga, bu jarayonni tartibga soladigan qonunlar va jamiyatdagi an'analarga bog'liq bo'ladi. Nomzodlarga qo'yiladigan talablar, saylovlarni tashkil etishga javobgar organlar faoliyatining asosiy yo'nalishlari, saylovchilar va saylov birlashmalarining maqomi, saylovoldi tashviqoti qoidalari, ovoz berish tartibi va shikoyat qilish usullari huquqiy me'yorlarda o'z aksini topadi. Shu huquqiy me'yorlar orasida eng muhimi bu mamlakat fuqarolarining saylov huquqidir.

Hozirgi davrda demokratik siyosiy tartib joriy qilingan, mamlakatlar siyosiy-huquqiy tizimining asosiy qoidasiga aylangan – saylash va saylanish huquqi o'zining uzoq o'tmishiga ega. Davlatning alohida vakolatga ega bo'lgan ayrim organlarini va mansabdor shaxslarini saylash qadimgi davrlarda Xitoy, Hindiston, Afina, Rim kabi mamlakatlarda rasm bo'lgan. O'rta asrlarda Fransiya, Germaniya, Bolgariya, Serbiya kabi mamlakatlarda davlat boshliqlari saylash yo'li bilan hokimiyat tepasiga kelganlar. 1265-yildan boshlab Angliya parlamenti, XVI asrda Polsha seymi, Rossiya zemskiy sobori quyi palatalarining a'zolarini saylab qo'yish tartibi joriy qilingan. Qadimgi davrlar va o'rta asrlardagi saylash va saylanish huquqi haqida so'z borganda shuni alohida qayd etish joizki, bunday huquq cheklangan bo'lib, undan faqat erkin kishilar, mulkdorlar va aslzodalar foydalanganlar xolos.

Ma'lumki, saylov huquqi butun dunyoda umume'tirof etilgan eng muhim va Konstitutsiyaviy siyosiy huquqlardan biri bo'lib, u fuqarolarga nafaqat vakillik organlarini tashkil etish,

balki bunday organlarga o‘z vakillarini yuborish imkoniyatini ham beradi. Fuqarolar tomonidan ularning saylov huquqlarining hech to‘siqsiz amalga oshirilishi ularning davlat boshqaruvida ishtirokining eng muhim shakllaridan biri hisoblanadi.

Erkin saylovning amalga oshirilishi, erkin hamda chinakamiga ifoda etiladigan xalq irodasi hokimiyat va har qanday hukumat qonuniyligining asosi ekanligi va har bir shaxsning o‘z davlatini boshqarishda bevosita yoki o‘z vakillari orqali qatnashish huquqi ko‘pgina xalqaro hujjatlarda[225], jumladan, YXHT ning Kopengagenda qabul qilingan hujjatida ham ta’kidlangan. Ushbu hujjat talablariga ko‘ra, “Ishtirok etuvchi davlatlar tegishincha o‘z fuqarolarining bevosita yoki haqiqiy saylov jarayonida o‘zlari erkin saylaydigan vakillari orqali mamlakatni boshqarishda qatnashish huquqlarini hurmat qiladilar”. Bu huquqning amalga oshirilishi uchun yaratilgan imkoniyatga qarab, u yoki bu davlatning qay darajadagi demokratiya asosida yashayotganligiga baho berish mumkin.

**Fuqarolarning saylov huquqi.** Buni, o‘z navbatida, aktiv va passiv saylov huquqlariga bo‘lish mumkin.

*Aktiv saylov huquqi*, ya’ni saylash huquqi bevosita demokratiyaning bir ko‘rinishi bo‘lib, u har bir fuqaroning davlatni boshqarishda o‘z vakillarini saylash bilan ishtirok etishini ko‘zda tutadi. Bu huquqqa qonunda belgilangan ma’lum yoshga yetgan, muomalaga layoqatli mamlakat fuqarolari ega bo‘ladilar.

Yosh chegarasi turli mamlakatlarda turlicha belgilanishi mumkin. Braziliya va Eronda fuqarolar 16 yoshdan, Indoneziyada 17 yoshdan saylash huquqiga ega bo‘lsa, ayrim mamlakatlarda saylash huquqini olishga bo‘lgan chegara ancha yuqori qo‘yilgan. Masalan, Malayziya, Marokash, Boliviyada fuqarolar 21 yoshga to‘lganidan keyingina saylash huquqiga ega bo‘lishadi. Rossiyada 2002-yil 20-dekabrda qabul qilingan qonunga ko‘ra, saylov kunigacha 18 yoshga to‘lgan Rossiya fuqarosi saylash

[225] 1948-yilgi Butunjahon inson huquqlari deklaratsiyasining 21-moddasi, 1966-yilgi Fuqarolik va siyosiy huquqlar to‘g‘risidagi xalqaro paktning 25-moddasi.

huquqiga ega. Fransiyada ham saylov huquqiga ega bo'lish uchun belgilangan yosh, 1974-yil iyuldagi qonun bilan, 18 yosh qilib belgilangan. O'zbekistonda saylash huquqiga O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasining 117-moddasi 2-bandiga binoan 18 yoshga yetgan barcha O'zbekiston fuqarolari egadirlar.

Fuqarolik senzi barcha davlatlarda odatiy shartga aylangan bo'lsa-da, ba'zi hollarda bunday senzning yo'qolib ketishini ham kuzatish mumkin. Masalan, o'ziga xos tuzilma bo'lgan Yevropa Ittifoqining Parlamentiga saylovlar paytida Fransiyada bo'lgan Germaniya fuqarosi Fransiyaning Yevropa Ittifoqi Parlamentiga vakili uchun ovoz berish huquqiga ega. Bu qoida Yevropa Ittifoqiga asos solgan, 1992-yilgi Maastrixt Shartnomasida ko'zda tutilgan.

Sud tomonidan muomalaga layoqatsiz, deb topilganlar, ozodlikdan mahrum qilish joylarida saqlanayotganlar saylash huquqidan foydalana olmaydilar, ya'ni ozodlikdan mahrum qilish joylarida saqlanayotganlarning saylash huquqi vaqtincha to'xtatiladi.

*Passiv saylov huquqi,* ya'ni saylanish huquqiga ham ma'lum yoshga yetgan, muomalaga layoqatli fuqarolar ega bo'ladilar. Turli davlatlarda ma'lum davlat organlariga saylanish uchun belgilangan yosh chegarasi turlicha bo'lishi mumkin.

Aktiv saylov, ya'ni saylash huquqidagi yosh senzi ma'lum davlatlarda aholining barcha qatlami uchun bir xil belgilansa, passiv saylov huquqida yosh senzi nomzodning qaysi organga saylanayotganligiga qarab turlicha belgilanishi mumkin. Masalan, Fransiyada Milliy Majlis deputatligiga, Respublika Prezidentligiga va Yevropa Parlamentiga nomzodi qo'yilgan shaxs 23 yoshga to'lgan bo'lishi, Senatga saylanish uchun esa 35 yoshga to'lgan bo'lishi shart[226]. Undan tashqari, barcha nomzodlarning harbiy xizmatni to'liq o'tagan bo'lishi ham talab qilinadi.

O'zbekistonda fuqarolar Mahalliy Kengash deputatligiga saylanish huquqiga ega bo'lish uchun 21 yoshga, Oliy Majlis deputatligiga saylanish uchun 25 yoshga, Respublika

---

[226] Droit constitutionnel et libertes, Edition SIREY, 1998. P. 50-52

Prezidentligiga saylanish uchun esa 35 yoshga yetgan bo'lishi kerak.

Rossiyada 2002-yil 20-dekabrda qabul qilingan qonunning 4-moddasiga ko'ra, Davlat Dumasiga deputat bo'lib saylanish uchun saylov kunigacha 21 yoshga to'lgan bo'lish kerak.

Saylanish huquqi ham ba'zi mamlakatlarda ancha yuqori bo'lishi mumkin. Masalan, Italiyada senator bo'lish uchun nomzodning 40 yoshga to'lgan bo'lishi talab qilinadi.

Saylanish huquqiga ega bo'lish uchun yana boshqa shartlar ham qo'yilishi mumkin. Masalan, Yevropa Parlamentiga nomzodi qo'yilgan fransuz fuqarosidan 1500 yevro garov summasi talab qilinadi. O'zbekiston Respublikasida Prezident bo'lib saylanish uchun nomzod O'zbekistonda kamida oxirgi 10 yil ichida doimiy yashagan bo'lishi va davlat tilini yaxshi bilishi kerak. Oliy Majlisning quyi va yuqori palatalariga deputatlikka saylanish uchun nomzod kamida so'nggi besh yilda O'zbekistonda doimiy yashagan, qasddan sodir etgan jinoyatlari uchun avval sudlanmagan bo'lishi kerak.

**Saylov tizimi.** Saylovlar, ko'pincha, o'tkaziladigan hududga bog'liq holda tasniflanib, quyidagi ko'rinishlarga bo'linadi:

- *umummilliy saylovlar*, bunda saylovlar butun mamlakat miqyosida o'tkaziladi;
- *mintaqaviy saylovlar*, bunda saylovlar yirik ma'muriy bo'linmalar miqyosida o'tkaziladi;
- *mahalliy saylovlar,* muayyan ma'muriy-hududiy bo'linma (viloyat, tuman, shahar, shaharcha) miqyosida o'tkaziladigan saylovlar.

Darhaqiqat, turli davlatlarning saylovga doir qonunchiligi mamlakat taraqqiyotining tarixiy-madaniy, ijtimoiy-siyosiy xususiyatlarini ifoda etib, bir-biridan farqlansa-da, bu saylov tizimlarini bir necha turga ajratish imkonini beradigan umumiy tamoyillar mavjud. Odatda, uch xil saylov tizimi - **majoritar**, **proporsional** hamda **aralash** saylov tizimlari ajratiladi.

Majoritar saylov tizimining (fransuzcha, majorite - ko'pchilik) asosini "ko'pchilik tamoyili" tashkil etadi. Bunday tizim, odatda,

bir mandatli okruglarda amal qiladi va eng ko'p ovoz olgan nomzod g'olib hisoblanadi. Majoritar saylov tizimining ikki shakli mavjud, bular: nisbatan ko'pchilik va mutlaq ko'pchilik ovoz olish tizimlaridir. Birinchi shaklda, nomzod mandat olish uchun raqiblaridan ko'proq ovoz to'plashi lozim. Ikkinchi shaklda esa nomzod kamida ellik foiz (50%+1) ovozga ega bo'lganidagina g'alaba qozonadi. Agar nomzodlardan birortasi ham 50 foizdan ko'p ovoz yig'olmasa, u holda ikkinchi tur saylovi o'tkaziladi. Ikkinchi turda faqat eng ko'p ovoz olgan ikki nomzod qatnashadi, xolos. Majoritar saylov tizimi proporsional saylov tizimidan ko'ra ancha universal bo'lib, uni nafaqat vakillik organlariga saylovlarda, balki prezident saylovlarida ham qo'llash mumkin. Bu saylov turiga AQSh, Angliya va Lotin Amerikasidagi ko'pgina mamlakatlar amal qiladi. Majoritar saylov tizimining yana bir ko'rinishi ham mavjud. Unda ham mamlakat yuqoridagidek teng saylov okruglariga bo'linadi va ko'ppartiyaviylik asosida saylov o'tkaziladi. Uning birinchisidan farqi shundaki, bunda saylovchilar ko'rsatilgan nomzodlarning har biriga o'zlarining xayrixoh yoki xayrixoh emasligi to'g'risidagi munosabatlarini bildiradilar va qaysi nomzod 50 foizdan oshiq xayrixoh ovozni to'play olsa, o'sha saylangan hisoblanadi. Bu amaliyot Avstraliya parlamentining quyi palatasini saylashda qo'llaniladi. Majoritar saylov tizimining yagona kamchiligi shundan iboratki, u uncha katta bo'lmagan partiya va harakat vakillarining davlat idoralariga saylanish imkoniyatini toraytirib qo'yadi.

Proporsional saylov tizimidan ko'pmandatli saylov okruglarida tashkil etilgan saylovlarda foydalaniladi. Bunda saylovchi vakillik organlariga ko'rsatilgan bitta nomzod uchun emas, balki saylov birlashmasi yoki partiya syezdida tasdiqlangan bir necha kishilik nomzodlar ro'yxatiga ovoz beradi. Natijada, tegishli organdagi o'rinlar partiya olgan ovoziga qarab, proporsional ravishda taqsimlanadi.

Proporsional saylov tizimi uncha katta bo'lmagan saylov bloklari va siyosiy partiyalarning vakillik organlaridan joy egallashiga imkon beradi. Amaliyotning ko'rsatishicha, bu

holat parlamentdagi siyosiy kuchlarning kichik guruhlarga parchalanishiga olib keladi. Natijada, parlament faoliyati “falajlanib” qolishi ehtimoli paydo bo‘ladi. Bunday holatning oldini olish uchun, vakillik organi tarkibiga kirish uchun o‘ziga xos “chegaralovchi to‘siq” o‘rnatiladi. Ya’ni, partiyalar saylovchilar ovozining ma’lum foizini to‘plashlari talab etiladi.

Yuqorida ta’kidlanganidek, proporsional saylov tizimida saylovchi bir nomzodga emas, balki partiya yoki saylov birlashmasi tomonidan taklif etilgan nomzodlar ro‘yxatiga ovoz beradi. Odatda, bu ro‘yxatda ko‘rsatilgan nomzodlar soni mandatlar sonidan ortiq bo‘ladi. Shu sababli ro‘yxatda ko‘rsatilgan nomzodlardan kim parlament deputati bo‘lishi ikki tamoyil asosida hal qilinadi. Birinchisi – navbatiga ko‘ra, ya’ni ro‘yxatning boshida turganlar birinchilardan bo‘lib, parlament a’zoligiga o‘tadi. Ikkinchisi – preferensiallik tamoyiliga ko‘ra, ya’ni saylovchiga ro‘yxatda ko‘rsatilgan biror nomzodni belgilash huquqi beriladi. Ta’kidlash joizki, proporsional saylov tizimi faqat kollegial organlarga (masalan, parlament) o‘tkaziladigan saylovlardagina qo‘llanishi mumkin. Bu saylov tizimiga aksariyat g‘arbiy Yevropa davlatlari amal qiladilar.

Aralash saylov tizimi majoritar va proporsional saylov tizimlari nuqsonlarini kamaytirishni nazarda tutgan holda, ularning uyg‘unlashuvidan hosil bo‘lgan. Bu uyg‘unlik parlamentning bir qismi - majoritar, boshqa qismi esa proporsional tizim asosida saylanishida namoyon bo‘ladi.

**Saylov kompaniyasi va saylov texnologiyalari.** Saylov tizimlari saylovoldi kurash ishtirokchilarini saylov qoidalariga amal qilishga undaydi, saylovoldi ittifoqlar tuzilishiga ta’sir ko‘rsatadi. Hokimiyatning vakillik organlariga saylovlar, odatda, keskin kurashlar ostida o‘tadi. Chunki mandatga da’vogarlar soni ko‘p bo‘lib, ular saylovchilarning e’tiborini qozonish maqsadida turli vositalardan foydalanadi. Siyosat sahnasida turli voqea-hodisalar sodir bo‘ladi: miting va yig‘ilishlar uyushtiriladi, nomzodlar saylovchilar bilan uchrashadi, siyosiy yetakchilar ommaviy axborot vositalarida tanqidiy nutqlar va dasturlar

bilan chiqish qiladi, ko'chalarda reklama plakatlari paydo bo'ladi, varaqalar tarqatiladi va hokazo.

Davlat organlariga saylovlardan avval va saylov vaqtida tashkil qilinadigan turli tadbirlar bir so'z bilan "saylov jarayoni", deb ataladi. Saylov jarayoni mamlakatda saylovlar bilan bog'liq ravishda kechayotgan siyosiy jarayonlarni qamrab oladi. Saylovlar turli shaxslar va guruhlarga o'z ehtiyojini hokimiyat orqali qondirish imkoniyatini beradi.

Saylovoldi kurashda ishtirok etayotgan nomzodlar yoki siyosiy bloklar o'z oldiga qo'ygan vazifani bajarish uchun qanday harakat qilish lozimligini belgilab oladi. Nomzodlar, nomzodga xizmat ko'rsatayotgan jamoa, partiyalar va saylov birlashmalarining o'z maqsadini amalga oshirish yo'lida qilgan barcha xatti-harakatlari yig'indisi – saylov kampaniyasi, deb ataladi.

Saylov kampaniyasi siyosiy boshqaruvning o'ziga xos shakli bo'lib, unda nomzod boshchiligidagi guruh subyekt vazifasini o'taydi. Saylovchilar esa bu jarayonning obyekti hisoblanadi. Nomzodning maqsadiga qarab, boshqaruv vazifalari belgilanadi. Amaliyotning ko'rsatishicha, barcha nomzodlar ham saylovda g'alaba qozonishni maqsad qilib qo'ymaydi. Ayrimlar kishilar e'tiborini jalb qilish maqsadida, boshqa kuchli raqibga berilishi mumkin bo'lgan ovozlarni kamaytirish uchun saylovda o'z nomzodini qo'yadi.

Saylov kampaniyasi raqobatli jarayon bo'lib, uning ishtirokchilari siyosiy ierarxiyaning yuqori pog'onalaridan o'rin egallashga harakat qiladi. Bu raqobat shafqatsiz kurashga, keskin ziddiyatlarga aylanib ketmasligi uchun saylov jarayonini tartibga soladigan qonunlar qabul qilinadi. Albatta, saylovoldi kurash ishtirokchilarining barcha harakatlarini qonun orqali nazorat qilib bo'lmaydi. Lekin shunday bo'lsa-da, bu ishtirokchilar uchun amal qilishi shart bo'lgan o'ziga xos "huquqiy doira" yaratiladi. Mazkur doiradan chiqqan ishtirokchilarga nisbatan esa turli jazo choralari qo'llaniladi.

Saylov kampaniyasini tashkil etishda quyidagilarni

e'tibordan chetda qoldirmaslik lozim:

- bu jarayonda subyekt saylovchilarni o'z irodasiga bo'ysundira olmaydi;
- hech bir nomzod yoki siyosiy kuch fuqarolarning
- elektoral fe'l-atvorini belgilovchi qaror chiqara olmaydi;
- subyekt saylovchilarga ta'sir ko'rsatishda turli jazo choralarini qo'llaydi; l
- egitim kuch ishlatish imkoniyatiga ega bo'lmaydi;
- saylovchini muayyan nomzodga ovoz berishga majburlash mumkin emas.

Demak, kishilarning ongi va qalbiga ta'sir ko'rsatish orqali ularni biror nomzod yoki kuchga ovoz berishga undash, kishilarning e'tiborini qozonish saylov kampaniyasining bosh maqsadi hisoblanadi.

Kishilarning elektoral fe'l-atvoriga ta'sir ko'rsatib, ularni biror-bir nomzodga ovoz berishga undash maqsadida qo'llaniladigan vositalar yig'indisi saylov texnologiyalari, deb ataladi. Saylov texnologiyalarining asosiy jihati shundan iboratki, bunda ijtimoiy-psixologik mexanizmlarga tayangan holda kishilarning kayfiyati, manfaati, qadriyati va maslaklariga murojaat qilinadi. XX asrning o'rtalariga qadar saylov kampaniyalari partiya faollari, nomzodning maslakdoshlari, siyosatchilarga yordam berishni istagan xayrixoh fuqarolar yordamida amalga oshirilar edi. Yordamchilar shaxsiy tashabbus ko'rsatib, nomzodga, partiyaga yoki g'oyaga sodiqligi tufayli ko'maklashadi. Bunday yordamchilar orasidan saylov texnologiyalarining mohir ustalari yetishib chiqdi. Lekin ular saylov texnologiyalarini va kishilarning elektoral fe'l-atvorini ilmiy o'rganmay turib, o'zlarining tajribalariga tayanar edilar.

Saylov texnologiyalarida siyosiy kurashlarda to'plangan amaliy tajriba va ilmiy bilimlar uyg'unlashgan. Bunda sinalgan usullarni qo'llash bilan bir qatorda muayyan texnologiyalar tufayli qozonilgan g'alaba yoki mag'lubiyatning asl sabablarini ham o'rganish muhim ahamiyat kasb etadi. Chunki jamoatchilik fikrini zaruriy o'zanga yo'naltirish uchun kampaniya tashkilotchilari

sharoitni to'g'ri baholab, kishilar ongi va kayfiyatidagi "og'riqli nuqtalar"ga ta'sir o'tkazishi lozim. Bu holat saylov texnologiyalari borasida zaruriy bilim, tajriba va ko'nikmalarga ega malakali siyosiy texnolog mutaxassislar yordamiga ehtiyoj tug'diradi.

Saylov texnologiyalari kishilar e'tiborini biror nomzodga tortish, uning nufuzini oshirish va saylovchilar ishonchini qozonishda kuchli qurol bo'lib xizmat qiladi. Ta'kidlash joizki, bu texnologiyalar ilmiy asoslangan saylov strategiyalariga mos ravishda kompleks tarzda qo'llanilganida, raqiblar xatti-harakatlari o'rganilib, jamoatchilik fikridagi o'zgarishlar chuqur tahlil qilinganida o'z samarasini beradi.

Har bir saylov kampaniyasi o'ziga xos tarzda o'tadi va ma'lum muddat o'tganidan so'ng u aynan takrorlanishi mumkin emas. Masalan, bir okrugdan ikkinchi marta deputatlikka nomzodini ko'rsatgan kishi besh yil ilgari qo'llagan shiorlari va reklama plakatlaridan foydalana olmaydi. Zero, vaqt o'tgan sari kishilarning manfaatlari, qadriyatlari, fikrlari o'zgarib boradi, natijada har safar saylov kampaniyasi yangitdan boshlanadi. Uzoqni ko'zlagan siyosatchilar saylov kuni e'lon qilinishi va saylovoldi tashviqotga rasman ruxsat berilishidan avval ishga kirishadi. Ular okrugdagi ahvolni o'rganishdan ish boshlashadi. Bu saylovoldi ishlarni aniq strategiya asosida tashkil etishga zamin yaratadi va tavakkalchilikning oldini oladi. Shu yo'l bilan saylov kampaniyasi tahliliy axborot bilan ta'minlanadi. Saylovoldi tadqiqotlar yo'nalishi kampaniya tashabbuskorlari tomonidan belgilanadi va imkon qadar ko'proq kishilar e'tiborini jalb etishni maqsad qilib qo'yadi. Masalan, biror nomzodning ijobiy qiyofasini yaratishda, uning okrugidagi saylovchilar qanday kishiga ovoz berishlari mumkinligini o'rganish zarur. Saylovchilarga qanday g'oyalar yoqishi, ularning qadriyatlari va manfaatlarini, jamoatchilik fikrini o'rganmay turib, nomzodning saylovoldi dasturini tuzish mumkin emas.

Saylovlardan avval okrugdagi ahvolni har tomonlama o'rganish mazkur jarayonning birinchi bosqichi hisoblanadi. Bu vazifani bajarishga, odatda, saylovdan 3-6 oy avval kirishiladi. Bu vaqt ichida okrug haqida (aholi soni, aholining etnik va

sotsial tarkibi, asosiy diniy birlashmalar, qishloq xo'jalik va sanoat tizimi, yirik korxonalar va moliyaviy muassasalar, ta'lim muassasalari, o'rta va kichik biznes) va uning aholisi to'g'risida (qiziqishlari, qadriyatlari, manfaatlari, qanday nomzodni ma'qul ko'rishi va hokazo) tegishli ma'lumotlar yig'iladi. To'plangan ma'lumotni chuqur tahlil qilish asosida saylovoldi kampaniyasining strategiyasi ishlab chiqiladi. Agar bu tadbir o'z vaqtida, bilimlarga tayanilgan holda amalga oshirilsa, saylov kampaniyasining samaradorligi yanada ortadi. Chunki uning tashkilotchilari saylovchilar nomzoddan nima kutayotganini o'rganib, shunga qarab harakat qilishadi.

Ikkinchi bosqich - saylov kampaniyasini tahliliy axborotlar bilan ta'minlashdan iborat. Boshqaruv subyekti o'z faoliyati samaradorligini ta'minlash uchun amalga oshirilayotgan ishlar kishilarga qanchalik ta'sir ko'rsatayotgani haqida to'liq ma'lumotga ega bo'lishi lozim. Bu ishni yanada samarali tashkil etish imkonini beradi. Saylov kampaniyasini tahliliy axborot bilan ta'minlash natijasida ikki tomonlama, bir tomondan - nomzod, ikkinchi tomondan - saylovchilar o'rtasida o'ziga xos muloqot o'rnatiladi. Bu muloqot subyektga harakat taktikasini ishlab chiqishda, vujudga kelgan muammolarni zudlik bilan hal qilishda, raqiblarning xurujlariga to'g'ri javob qaytarishda qo'l keladi. Bu vazifa nomzodga nisbatan jamoatchilik fikrining o'zgarishi, raqiblar va saylovga jalb qilingan boshqa siyosiy kuchlarning harakatlarini kuzatish imkonini beradigan monitoring shaklida amalga oshiriladi.

Saylov kampaniyasi tashkilotchilari uchun muhim axborot turli usullar bilan olinishi mumkin. Okrugdagi iqtisodiy o'sish, aholining demografik tarkibi, turmush darajasi ko'rsatkichlari, avvalgi saylov natijalari haqidagi ma'lumotlar statistik hujjatlarni o'rganish yo'li bilan; aholi o'rtasida sotsiologik so'rovlar o'tkazish orqali; fokus-guruhlar[227] yordamida; raqiblarning harakatlarini

[227] Bu guruhlar nomzod tomonidan qo'llanilgan shiorlar, nutqlar, reklama roliklari va nomzodning kelgusi harakatlari haqida bahs yuritadi, o'z fikrini bildiradi. Bu fikrlardan xulosa chiqarilib, foydalanilgan vositalar keng jamoatchilikka qanday ta'sir qilishi mumkinligi aniqlanadi..

zimdan kuzatish va ularning nutqlarini kontent tahlil qilish asosida to'planadi.

Saylov kampaniyasini tahliliy axborot bilan ta'minlash – sermashaqqat, professional mahorat va ko'nikmalar talab qiladigan jarayon. Chunki bu ishga yuzaki yondashish saylovoldi strategiyasini ishlab chiqishda ko'p imkoniyatlarni boy berib qo'yishga olib keladi.

Maqsadga erishish yo'llari, belgilab qo'yilgan aniq strategiyani ishlab chiqmasdan turib, saylov kampaniyasini boshlab bo'lmaydi. Agar nomzod va uning jamoasi aniq strategiyaga ega bo'lmasa, harakatlar tartibsiz, ayrim hollarda bir-biriga teskari kechadi va oxir-oqibat barcha urinishlar zoe ketadi.

Saylov strategiyasini ishlab chiqish: "Qanday mavzudagi axborotlar saylovchilarning elektoral fe'l-atvorini istalgan o'zanga yo'naltiradi?", degan savolga javob topishdan boshlanadi. Nomzodning qiyofasi (imiji)ni yaratishda, uning nutqlari va dasturida nimalarga e'tibor berish lozim? Qanday yo'l bilan saylovchilar ishonchini qozonib, ularning ovozini olish mumkin? Bu savollar saylov kampaniyasining asosiy mavzusiga aylanadi. Mavzu tanlashning ikki usuli mavjud: birinchisi - saylovchilarning fikrlari, qarashlari, qadriyatlarini o'rganish asosida mavzu tanlash; ikkinchisi - shaxsiy tajribaga tayangan holda mavzu tanlash. Ochig'ini aytish kerakki, ikkinchi usul qo'llanganida saylov strategiyasini ishlab chiqishda xatoga yo'l qo'yish mumkin. Chunki inson fikri o'zgaradi, bu esa faqat shaxsiy tajribaga tayanib ish tutish mumkin emasligini ko'rsatadi.

Albatta, raqobatlashayotgan kuchlarning saylovoldi strategiyasi bir-biridan farq qiladi. Bu farq nomzodning maslagi, siyosiy ta'sir darajasi, o'z dasturida qanday muammolarni ko'tarib chiqishi va aholining qaysi qatlamiga ko'proq tayanishiga bog'liq bo'ladi. Turli ijtimoiy qatlamlarning qadriyatlari, qarashlari va manfaatlari bir-biridan farq qilgani bois, turli siyosiy kuchlarning saylovoldi strategiyasi ham farqlanadi.

Har bir saylovchi, albatta, biror-bir ijtimoiy qatlamga mansub

bo'ladi. Nomzodga yoki boshqa siyosiy kuchga munosabatiga qarab elektoratni quyidagi besh guruhga ajratish mumkin:

1) faol qo'llab-quvvatlovchilar – bu guruh a'zolari muayyan sabablar tufayli (masalan, qadriyatlari, maslaklari, fikrlarining mos kelishi tufayli) nomzod va uning jamoasi bilan faol hamkorlik qiladi, ularning harakatlarini qo'llab-quvvatlaydi. Bu guruhga mansub kishilar "o'z" nomzodi yoki partiyasiga ovoz beradi va boshqalarni ham shunga da'vat qiladi;

2) passiv qo'llab-quvvatlovchilar – bu guruhdagilar o'zlarini biror nomzod yoki saylov birlashmasiga xayrixoh deb biladi, lekin unga hech qanday amaliy yordam ko'rsatmaydi. Bu guruh saylovlarda "o'z nomzod"iga ovoz berishi mumkin. Passiv qo'llab-quvvatlovchilarni bu harakatlarga, odatda, siyosatga aloqasi bo'lmagan omillar (masalan, nomzodning oilaviy ahvoli, ish joyi kabi omillar) undaydi;

3) mo'tadil pozitsiyadagilar – bunday kishilar nomzod yoki partiya haqida kam ma'lumotga ega bo'lishlari sababli nomzodning dasturiy maqsadlarini yaxshi bilishmaydi. Ularning nomzodga nisbatan pozitsiyalari ham aniq bo'lmaydi. Chunki ular o'z muammolariga butunlay "sho'ng'ib ketgan" insonlardir. Ularning kimga ovoz berishlari u yoqda tursin, hatto saylovga kelish-kelmasliklari ham aniq bo'lmaydi;

4) ishonchsizlik kayfiyatidagi kishilar – elektoratning bu qatlami, odatda, hech bir partiya yoki nomzod mamlakatdagi, viloyatdagi muammolarni hal qila olishiga ishonmaydi. Bunday saylovchilar avvaldan tanlagan nomzodiga ovoz beradi yoki atayin saylovga kelmaydi.

5) qat'iy qarshi kayfiyatdagilar – bu guruhni raqib partiya a'zolari va ularning faol tarafdorlari tashkil qiladi. Bunday kayfiyatdagilar o'z nomzodiga ovoz berish bilan birga, boshqa nomzodlar va raqib siyosiy kuchlarga dushmanlik kayfiyatini namoyon qilib, ularning faoliyatiga xalal beradi.

Saylov kampaniyasi tashkilotchilari birinchi va ikkinchi guruhdagilarni o'z ta'sir doiralarida saqlab qolishga, uchinchi guruhni o'z tomonlariga og'dirishga, to'rtinchi va beshinchi

guruhdagilarni esa "zararsizlantirish"ga harakat qilishlari lozim. Odatda, biror nomzodni tanlamagan, mo'tadil kayfiyatdagi kishilar elektoratning ko'pchiligini tashkil qiladi. Nomzodlar aynan mana shu guruhning e'tiborini qozonish uchun kurashadi.

Bu kurashda nomzod va uning jamoasi mo'tadil kayfiyatdagi kishilarga o'z manfaatlari, fikrlari va rejalariga ega bo'lgan shaxslar sifatida qarashlari kerak. Demak, ilgari suriladigan shiorlar, nutq va reklamalar ularning har biriga turlicha ta'sir ko'rsatishini inobatga olish talab etiladi.

Zamonaviy texnologiyalarni qo'llashda ijtimoiy tabaqalanishni hisobga olish zarurligi qator mutaxassislar tomonidan ta'kidlangan. F.Gouldning ta'kidlashicha: "Biz hammaga va har bir kishiga murojaat qilib, ko'pincha, xatoga yo'l qo'yamiz. Siyosatda muvaffaqiyatga erishish uchun qat'iy tanlovni amalga oshirish lozim. Tan olishimiz kerak - biz hammaga murojaat qila olmaymiz, biz kimnidir (biror guruhni) tanlashimiz kerak".

Ta'sir ko'rsatish maqsadida tanlangan tor doiradagi ijtimoiy qatlamlar adres guruhlari deb ataladi. Saylov kampaniyasi tashkilotchilari tegishli adres guruhlarini tanlashi natijasida ko'p mablag'lar tejab qolinadi. Chunki hammaga ta'sir ko'rsatish maqsadida minglab reklama mahsulotlari ishlab chiqarilmay, tegishli guruhlarga sezilarli ta'sir ko'rsatadigan usullardan foydalaniladi.

Hozirgi kunda elektorat demografik (yoshlar, keksalar, erkaklar, ayollar), yashash joyi (shahar va qishloqda yashovchilar, katta va kichik shaharlarda yashovchilar), etnik (ayniqsa, ko'pmillatli hududda e'tiborga olinadi), mulkiy farqlanish (katta mulk egalari, yo'qsillar, o'rta tabaqa vakillari) va hokazo omillarga qarab segmentlanadi. Elektoratni bunday segmentlash oson bo'lib, mavjud statistik ma'lumotlar asosida har bir guruhga qancha kishi tegishli ekanligini aniqlash mumkin. Elektoratni segmentlashdan maqsad - iloji boricha ko'proq kishilarga murojaat qilish, ularni qiynayotgan muammolarga javob berish, reklama mahsulotlarini ta'sirchan va tushunarli tarzda yetkazish va kengroq ommani qamrab olishdir.

Har qanday saylov kampaniyasida nomzod asosiy o'rin egallaydi. Garchi saylovlar proporsional tizim asosida o'tkazilib, saylovchilar nomzodlar ro'yxatiga ovoz bersalar ham, baribir bu ro'yxatning boshida turganlar hal qiluvchi rol o'ynaydilar. Saylovchilarning nomzod haqidagi fikrlari va tasavvurlari saylovda qozoniladigan g'alaba yoki mag'lubiyatga sabab bo'ladi. Shuning uchun, nomzodning saylovchilar uchun maqbul qiyofasini yaratish uning jamoasi oldida turgan asosiy vazifalardan hisoblanadi.

Nomzodning bunday qiyofasini qanday tamoyillar asosida shakllantirish maqsadga muvofiq? Eng avvalo, uning imiji, ya'ni kishilarda taassurot uyg'otadigan xususiyatlari haqida o'ylab ko'rish lozim. Bunday qiyofani yaratishda quyidagi omillar hisobga olinadi:

- kishilar ongida nomzod haqida azaldan shakllangan tasavvurlar (saylovoldi kampaniyasida uning qiyofasini butkul o'zgartirib bo'lmaydi);
- saylovchilar nomzoddan nima kutayotgani (hozirgi vaziyatda saylovchilar qanday kishiga ovoz berishlari mumkin);
- tanlangan saylovoldi strategiyasining mohiyati (nomzodning qiyofasi bu strategiyani shiorlar, reklamalar, chaqiriqlar orqali o'zida ifodalashi lozim).

Nomzodning qiyofasi tanlanganidan so'ng imijmeykerlar uning imijini yanada takomillashtirishga kirishadi. Bu ish, avvalo, nomzodning tarjimai holini yaratishdan boshlanadi. Tarjimai holda nomzodning hayotida yuz bergan, kishilar e'tiborini o'ziga jalb qiladigan, uni yuqori lavozimga munosibligini ko'rsatadigan voqealar bayon qilinadi. Tarjimai holda nomzod qiyofasiga mos voqealarni yoritishga alohida e'tibor beriladi.

Saylov shtabining barcha targ'ibot-tashviqot ishlari nomzod imijini ochib berishga xizmat qiladi. Yoziladigan nutqlar, ko'rsatiladigan reklamalar, dasturlar nomzodning imijiga mos kelishi lozim. Ayni paytda, psixologlar ham nomzod imiji ustida jiddiy ishlashiga to'g'ri keladi. Chunki uning xatti-harakatlari, yurish-turishi, gap-so'zlari tanlangan qiyofaga mos kelishi lozim.

Kishilar nomzodning faqat so'zlariga qarab emas, balki o'zini tutishiga qarab ham baho beradilar. Uning ruhiy holati, his-hayajonlari kishilarning xotirasida o'rnashib qoladi. Nomzodning harakatlari uning imijiga mos kelishi uchun tajribali psixologlar kuzatuvida maxsus psixotreninglar o'tkaziladi. Televideniedagi va boshqa uchrashuvlardagi muhim chiqishlar oldindan mashq qilinadi. Mashq davomida nutqning mazmuni, qayerda ovozni balandlatib, qayerda pastlatish kerakligi mashq qilinadi, kiyim-bosh tanlanadi. Biror qiyofaga kirish, ko'pchilik oldida o'zini tutib turish mashaqqatli ish bo'lib, kishini ruhiy toliqtiradi. Nomzod imijini shakllantirishda mayda narsalarga ham e'tibor berish lozim. Chunki yo'l qo'yilgan kichik xatodan ham raqiblar ustalik bilan foydalanishlari mumkin.

Saylov kampaniyasida texnologik usullarni qo'llash saylovoldi kurash taktikasiga bog'liq bo'ladi. Taktikaning maqsadi saylovchilarga zaruriy axborot yetkazish yo'li bilan ularning nomzodni qo'llab-quvvatlashiga, nomzodga ijobiy munosabat bildirishga va oxir-oqibat unga ovoz berishlariga erishishdir. Saylovoldi kurashning strategiyasi "nima qilmoq kerak?" savoliga javob bersa, uning taktikasi maqsadga erishish uchun "qanday choralar ko'rmoq kerak?" savoliga javob berishi lozim.

Taktikani belgilash saylov kampaniyasi tashkilotchilaridan o'z ishiga ijodiy yondashuvni talab etadi. Chunki har bir saylov kampaniyasida saylovchilar ovozini olish uchun yangi vositalarni qo'llash talab etiladi. Saylov kampaniyasini samarali tashkil etish uchun uning asosiy yo'nalishlarini belgilab olish zarur.

Shiorlar yaratish ana shunday yo'nalishlardan biri hisoblanadi. Shiorlar saylov kampaniyasi davomida barcha reklama roliklarida, plakatlarda takrorlanadi, kishilarga nomzodni eslatib turadi. Shiorlarda qisqa iboralarning ishlatishi saylovchiga partiya yoki nomzodni, uning dasturiy maqsadini eslab qolish imkonini beradi. Shu bois, bu iboralar reklama chaqiriqlarida qaytariladi. Chunki shiorlar nafaqat nomzodni eslab qolish, balki uni boshqa nomzodlardan oson ajrata olish

imkonini beradi. Demak, shiorda ishlatilgan ibora nomzod dasturidagi asosiy g'oyani ifodalashi, yodda qoladigan, qisqa va lo'nda bo'lishi lozim.

Ikkinchi asosiy yo'nalish - nomzod haqida axborot yetkazish uchun bahona, sabab topishdir. Hozirgi vaqtda jamoatchilikka har kuni yangi axborotlar yetkaziladi. Yangi axborotlar oqimi eski ma'lumotlarni kishilar xotirasidan o'chirib yuboradi. Saylovchilar yodidan ko'tarilmaslik uchun nomzodlar ko'p harakat qilishlari, televidenie, radio, gazetalarda axborot sifatida yoritishga arzigulik amaliy ishlar qilishlari kerak.

Uchinchi asosiy yo'nalish sifatida siyosiy reklama tayyorlash va uni tarqatishni ko'rsatish mumkin. Ko'pincha, kishilar saylov kampaniyasi ishtirokchilarining barcha harakatlarini siyosiy reklama, deb baholaydilar. Biroq faqat nomzodga ovoz berishni targ'ib qiluvchi nashrlarni, televidenie va radioda tayyorlangan mahsulotlarnigina siyosiy reklama deb atash mumkin. Bu – videoroliklar, radioroliklar, plakatlar, internet, gazeta va jurnal sahifalaridagi reklamalardir. Saylov kampaniyasi tashkilotchilari o'zlari yaratayotgan reklamaning kishilarga qanday ta'sir ko'rsatayotganini doimo kuzatib borishi zarur. Avvalo, har qanday reklama nomzodning strategik g'oyalari mohiyatini ochib berishi lozim. Reklama nafaqat poligrafik jihatdan yuqori sifatli bo'lishi, balki nomzod imijiga ham mos kelishi lozim. Ikkinchidan, reklama e'tiborni tortishi zarur. Shundagina odamlar billbordni sinchiklab ko'rishlari, varaqani oxirigacha o'qib chiqishlari, videorolikni zerikmay tomosha qilishlari mumkin. Uchinchidan, reklama kishilarni biror-bir harakatga undashi ham muhim sanaladi. To'rtinchidan, targ'ib qilinayotgan nomzod kishilarning xotirasida uzoq vaqt saqlanishi, ularda yaxshi taassurot uyg'otishi kerak. Shundagina reklama saylovchilarning elektoral fe'l-atvoriga ta'sir ko'rsatishi mumkin.

Reklama samaradorligini oshirishda uning tayyorlanishiga ham e'tibor beriladi. Masalan, plakatni tayyorlashda uning hajmi, rangi, qog'oz sifati, harflarning kattaligi, nomzod suratining joylashtirilishi, partiya ramzining kattaligini inobatga olish

muhim. Reklama roliklarini tayyorlashda harakatchanlik, orqa fon, tasvirlar va musiqani e'tibordan chetda qoldirish mumkin emas.

Saylovoldi kampaniyasining to'rtinchi asosiy yo'nalishi nomzodning saylovchilar oldida nutq so'zlashi bilan bog'liq. Bunday uchrashuvlarni to'g'ri tashkil etish yaxshi samara beradi. Chunki nomzod saylovchilar bilan uchrashganida ular bilan yuzma-yuz ko'rishib, muloqotga kirishadi va bu bilan elektoratning ishonchini qozonish imkoniyatiga ega bo'ladi. Ammo bunday uchrashuvlar nafaqat nomzoddan yetakchilik mahoratini talab etadi, balki uning jamoasini ham ter to'kishga majbur qiladi. Ular uchrashuvdan avval kishilarning kayfiyati, muammolarini o'rganadi, qulay savol beradigan kishilarni oldindan tayyorlab qo'yadi. Bunday uchrashuvlar kishilarda yaxshi taassurot uyg'otishi uchun ularga ruhiy ta'sir ko'rsatiladi (masalan, zalda notiqning ayrim gaplariga "qoyil qolib", luqma tashlab, uni qo'llab-quvvatlab turuvchi kishilar o'tiradi). Saylovoldi kampaniyasini tashkil etishda qator ishlar amalga oshirilgani bois, ularni doimo tartibga solib turish lozim. Nomzodning jamoasi qilinadigan vazifalarni oldindan rejalashtirib, o'zaro kelishib olishi saylovoldi kampaniyani pala-partishlikdan saqlaydi.

Zamonaviy jamiyatda saylovoldi kampaniyalari keskin raqobat ruhida o'tadi. Bu raqobat uch yo'nalishda amalga oshiriladi:

- nomzodning ijobiy imijini yaratish;
- raqiblarni tanqid qilish va kamchiliklarini fosh etish;
- nomzodning kuchsiz jihatlarini raqiblar tajovuzidan himoya qilish.

Bu uch yo'nalishning qay birini tanlash nomzod va uning jamoasiga bog'liq. Odatda, birinchi yo'nalishni amaliy ishlari bilan saylovchilarga tanish bo'lgan nomzodlar, hokimiyat tepasida turgan partiyalar tanlaydi. Ikkinchi yo'nalish esa ko'proq muxolifatdagi partiya va nomzodlarga xos. Agar nomzod saylovoldi kampaniyasining uchinchi yo'nalishini tanlasa, bu

uning zaifligini ko'rsatadi. Uchinchi yo'nalishni tutgan nomzod mag'lubiyatga mahkum. Chunki kishilar tafakkurida "o'zini oqlayaptimi, demak aybdor" qabilidagi fikr shakllangan. Ko'p hollarda nomzodlarning bir-birini tanqid qilishi ochiqdan-ochiq "obro'sizlantiruvchi kurash"ga aylanib ketadi. Nomzodlar raqiblariga turli ayblar qo'yadi. Bu bilan ularning ruhiy muvozanatini buzmoqchi bo'ladi. Natijada, raqiblar xatoga yo'l qo'yib, o'zini oqlay boshlaydi, hissiyotga berilib, oxir-oqibat saylovda yengiladi. Shu sababli, saylov kampaniyasi tashkilotchilari o'z xatolarini yaxshi bilishlari, raqibini sinchiklab o'rganishlari lozim.

Saylovlar, referendum kabi, xalq irodasini to'g'ridan-to'g'ri namoyon etilishining qonunlashtirilgan shaklidir. Saylovlar orqali fuqarolar davlat hokimiyati organlarining shakllanishida ishtirok etadilar va bu bilan davlat boshqaruvidagi o'zining Konstitutsiyaviy huquqini amalga oshiradilar.

Fuqarolik jamiyati bilan saylovlarning aloqadorligi, asosan, shu bilan belgilanadiki, fuqarolik jamiyati, fuqarolarning fikrlari va manfaatlarining xilma-xilligiga asoslangan holda tashkil etiladi, davlat organlari fuqarolarning ishtiroki bilan adolatli saylovlar asosida tashkil etilmaydigan bo'lsa, fuqarolarning ixtiyoriy ravishda qonunga itoat etishini ta'minlashga, o'tkir ijtimoiy qarama-qarshiliklardan qochib-qutilishga imkoniyat bo'lmaydi, Demokratik saylovlar – hokimiyat masalasining kuch bilan hal etilishini tamoman inkor etadi. Bu borada birinchi Prezidentimiz I.A.Karimov: "Demokratiya sharoitlarida esa davlat ijtimoiy qarama-qarshiliklarni zo'rlik va bostirish yo'li bilan emas, balki ijtimoiy kelishuv, xalq ta'biri bilan aytganda, murosai-madora bilan bartaraf etish vositasiga aylanadi,"[228] – deb ta'kidlaydilar.

O'zbekistonda haqiqiy demokratik saylovlar faqat mustaqillik sharofati bilan qaror topdi va hozirgi kunda rivojlanish jarayonini davom ettirmoqda.

---

[228] Karimov I.A. Vatan sajdagoh kabi muqaddasdir. T.3. – Toshkent: O'zbekiston, 1996. – B. 20.

1992-yil 8-dekabrda O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasining qabul qilinishi milliy saylov tizimimizni yaratilishiga asos soldi. Shuningdek, 2023-yil 30-aprelda o'tkazilgan O'zbekiston Respublikasi referendumida umumxalq ovoz berish orqali qabul qilingan yangi tahrirdagi O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi 7-moddasida "Xalq davlat hokimiyatining birdan-bir manbaidir", "O'zbekiston Respublikasida davlat hokimiyati xalq manfaatlarini ko'zlab va O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi hamda uning asosida qabul qilingan qonunlar vakolat bergan idoralar tomonidangina amalga oshiriladi" deyilgan muhim qoidalarning belgilanishi Konstitutsiyaviy tuzumning asosiy prinsiplari sifatida mustahkamlandi. Shuningdek, O'zbekiston Respublikasi fuqarolarining saylov huquqi Konstitutsiyaning 36-moddasida alohida mustahkamlangan. Unga ko'ra, "O'zbekiston Respublikasining fuqarolari jamiyat va davlat ishlarini boshqarishda bevosita hamda o'z vakillari orqali ishtirok etish huquqiga egadirlar. Bunday ishtirok etish o'zini o'zi boshqarish, referendumlar o'tkazish va davlat organlarini demokratik tarzda shakllantirish, shuningdek, davlat organlarining faoliyati ustidan jamoatchilik nazorati vositasida amalga oshiriladi". Saylov huquqiga oid yana bir – 74-moddasida: "Siyosiy partiyalar turli tabaqa va guruhlarning siyosiy irodasini ifodalaydilar va o'zlarining demokratik yo'l bilan saylab qo'yilgan vakillari orqali davlat hokimiyatini tuzishda ishtirok etadilar", – deb belgilangan[229].

Shu bilan birgalikda, 2019-yil 25-iyunda O'zbekiston Respublikasining saylovga oid qonunlari hamda qonunosti hujjatlari, huquqiy prinsiplar va normalarni mustahkamlovchi, birlashtiruvchi, tizimlashtiruvchi, shuningdek, saylovga oid ijtimoiy munosabatlarni eng muhim sohasining huquqiy jihatdan kompleks tartibga solinishini ta'minlash maqsadida O'zbekiston Respublikasining Saylov kodeksi qabul qilindi.

Eng asosiysi, Konstitutsiyada saylov tizimi prinsiplariga bag'ishlangan maxsus bobning mavjudligi O'zbekistonning

[229] O'zbekiston Respublikasining Konstitutsiyasi. – Toshkent: "O'zbekiston", 2023.-

saylov qonunchiligini shakllantirishda muhim qadam bo'ldi. Uning XXII bobi "Saylov tizimi" deb nomlanib, 128-moddada "O'zbekiston Respublikasining fuqarolari davlat hokimiyati vakillik organlariga saylash va saylanish huquqiga egadirlar. Har bir saylovchi bir ovozga ega. Ovoz berish huquqi, o'z xohish-irodasini bildirish tengligi va erkinligi qonun bilan kafolatlanadi", deyilgan muhim Konstitutsiyaviy tamoyillar o'z aksini topdi.

Ma'lumki, saylovlar fuqarolarning o'z xohish-irodasini ifoda etishlariga bog'liq holda, to'g'ri (bevosita) va egri (pog'onali-bilvosita) saylovlarga bo'linadi:

- *bevosita saylovlar* - aniq bir shaxsning muayyan bir lavozimga fuqarolar tomonidan bevosita saylab qo'yilishidir. Qator davlatlarda: Fransiya, Misr, O'zbekiston va boshqalarda, Prezident bevosita saylovchilar tomonidan saylab qo'yiladi.

- *bilvosita saylovlar*, ya'ni pog'onali saylovlarda, saylovchilarning xohish-irodasi bevosita o'zlari tomonidan emas, balki saylovchilar guruhi yoki harakatdagi saylov organi orqali amalga oshiriladi. Bilvosita saylovlar, AQShda mamlakat Prezidentini saylashda, hozirga qadar, rasman qo'llanib kelinmoqda.

Bu borada, O'zbekiston Respublikasida 2019-yil 25-dekabr o'tkazilgan saylov jarayonlarining o'ziga xos xususiyatlari quyidagilarda o'z ifodasini topdi:

Birinchidan, navbatdagi saylov jarayonlari avvalgilariga nisbatan yuqori darajadagi siyosiy va huquqiy ongga, demokratik prinsiplarga asoslangan holda amalga oshirildi. O'tgan yillar maboynida xalqimizning ijtimoiy hayotga, davlat va jamiyat boshqaruviga munosabati tubdan o'zgardi, ular ongida demokratik tafakkur ildiz otdi va shakllandi.

Ikkinchidan, mamlakatimiz hayotidagi siyosiy-huquqiy jarayonlar navbatdagi saylovlarning yanada takomillashgan qonunlar asosida amalga oshirilishini ta'minlamoqda. Chunki O'zbekiston Respublikasida saylov qonunchiligi yanada rivojlandi, takomillashdi. Buni biz O'zbekiston Respublikasining Saylov kodeksi qabul qilingani bilan ifodalashimiz mumkin.

Uchinchidan, o'tgan saylov jarayonlari mamlakat siyosiy maydonida paydo bo'lgan "yangi kuch" – O'zbekiston Ekologik partiyasining ishtiroki bilan ham ahamiyatlidir. Ma'lumki, Oliy Majlis Qonunchilik palatasi deputatlarining 135 nafari hududiy bir mandatli saylov okruglaridan ko'ppartiyaviylik asosida umumiy, teng va to'g'ridan-to'g'ri saylov huquqi asosida yashirin ovoz berish yo'li bilan saylandi. Qonunchilik palatasining 15 nafar deputati O'zbekiston ekologik harakati vakillaridan tashkil topdi. Shundan ko'rinib turibdiki, ekologik harakat asta-sekin yangi bir siyosiy kuch sifatida shakllanmoqda. O'zbekistonda ekologik harakatga katta ishonch va yuksak vakolat berilishidan asosiy maqsad – global muammoga aylanib ulgurayotgan ekologik xavfsizlikni ta'minlash va atrof-muhit muhofazasini kuchaytirishning huquqiy mexanizmini takomillashtirishdan iborat.

O'zbekiston Respublikasi fuqarolari davlat va jamiyat ishlarini boshqarishda bevosita va o'z vakillari orqali ishtirok etish huquqiga egadirlar. Bunday ishtirok etish o'zini o'zi boshqarish, referendumlar o'tkazish va davlat organlarini demokratik tarzda tashkil etish yo'li bilan amalga oshiriladi.

Saylov tizimi huquqiy asoslarining yaratilishi, rivojlanishini va saylov amaliyotini bizning fikrimizcha, quyidagi asosiy bosqichlarga ajratish mumkin:

*Birinchi bosqich (1991-1995-y.)* – O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi qabul qilinishi va O'zbekiston Respublikasi Prezidenti saylovi, bir palatali Oliy Majlisni ko'ppartiyaviylik asosida shakllantirish davrini o'z ichiga oladi.

Bu davrda "O'zbekiston Respublikasi Prezidenti saylovi to'g'risida"gi (1991-yil 18-noyabr), O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi (1992-yil 8-dekabr), "O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisiga saylovlar to'g'risida"gi[230] (1993-yil 28-dekabr), "Xalq deputatlari viloyat, tuman va shahar Kengashlariga saylov to'g'risida"gi (1994-yil 5-may), "Fuqarolar saylov huquqlarining

---

230 O'zbekiston Respublikasi "O'zbekiston Respublikasining Oliy Majlisi to'g'risida"gi konstitutsiyaviy qonuni // O'zbekiston Respublikasi Oliy Kengashining axborotnomasi.-1994.-№ 10.-250-modda..

kafolatlari to'g'risida"gi (1994-yil 5-may) qonunlarning qabul qilinishi umume'tirof etilgan tamoyillar asosida ko'ppartiyali, muqobil saylovlarni tashkil etishning huquqiy asosini yaratdi.

Bu bosqichda 1994-yil 5-mayda muhim hujjat – "Fuqarolar saylov huquqlarining kafolatlari to'g'risida"gi qonun qabul qilinganligi fuqarolarning saylov huquqlarini amalga oshirish va ularning o'z xohish-istaklarini erkin ifodalash mexanizmini huquqiy jihatdan mustahkamlab berdi.

Yangi saylov qonunchiligi amaliyotda 1994-yilda ko'ppartiyalilik asosida o'tkazilgan parlament saylovlarida sinab ko'rildi. Uning natijasida birinchi chaqiriq Oliy Majlis uchta siyosiy partiya, hokimiyat vakillik organlari, tashabbuskor guruhlar tomonidan ko'rsatilgan nomzodlar asosida saylangan deputatlardan shakllandi.

*Ikkinchi bosqich (1995-2001-y.)* – milliy saylov qonunchiligining birinchi bosqichda o'tkazilgan parlament saylovlarida to'plangan amaliy tajribaga muvofiq, saylov tizimining demokratik asoslarini mustahkamlash va qonunlarga tegishli o'zgartirishlar kiritish kabi tadbirlarni o'z ichiga oladi.

Jumladan, bu bosqichda saylovlarni tashkil etish va natijalarini aniqlashda xolislik hamda ehtiroslarga yo'l qo'ymaslikni ta'minlashga qodir mustaqil organ – Markaziy saylov komissiyasini tuzish talabidan kelib chiqib, "O'zbekiston Respublikasining Markaziy saylov komissiyasi to'g'risida"gi (1998-yil 30-aprel) qonun qabul qilindi va mamlakatimiz tarixida ilk bor demokratik yo'l bilan O'zbekiston Respublikasi Markaziy saylov komissiyasi tuzildi. Bundan tashqari, deputatlikka mustaqil nomzodlarni ilgari surishni kuchaytirish, O'zbekistonda ko'ppartiyaviylik va siyosiy fikrlar xilma-xilligini kuchaytirishga keng shart-sharoitlar yaratish maqsadida saylov qonunchiligidan "besh foizlik to'siq" haqidagi qoida chiqarib tashlandi va saylovchilar tashabbuskor guruhlarini bevosita nomzod ko'rsatish huquqlari mustahkamlandi. Shuningdek, 1999-yil 19-avgustda "O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisiga saylovlar hamda xalq deputatlari, tuman va shahar Kengashlariga

saylovlar to'g'risida"gi qonunlarga bir qator jiddiy to'ldirishlar va o'zgartirishlar kiritildi.

Saylov jarayonining muhim subyektlari sanalgan siyosiy partiyalar faoliyatini huquqiy tartibga soluvchi, O'zbekiston Respublikasi "Siyosiy partiyalar to'g'risida"gi qonunining 1996-yilning dekabrida qabul qilinishi 1999-yilda o'tkazilgan parlament saylovlariga yangi huquqiy zamin yaratdi[231]. Siyosiy partiyalarda Oliy Majlisda o'z siyosatini uyushgan holda o'tkazish uchun parlament fraksiyalarini tashkil etishning qonuniy kafolatlari vujudga keldi. Eng muhimi, siyosiy partiyalarning saylov tartib-qoidalariga rioya qilinishini nazorat etish bo'yicha vakolatlari kengaydi va nomzod ko'rsatgan siyosiy partiya har bir saylov uchastkalariga o'z kuzatuvchilarini tayinlash huquqiga ega bo'ldi. 1999-yilda o'tkazilgan parlament saylovlarida fuqarolar ikkinchi marotaba bir nechta nomzod orasidan o'zlariga ma'qullarini saylashdi, ularning har biriga tegishli baho berishdi. Bu saylovlarda raqobat yanada kuchli, saylovchilarning nomzodlarga talablari esa yanada yuqori bo'ldi.

*Uchinchi bosqich (2001-2010-yy.)* – faol demokratik yangilanishlar va mamlakatni modernizatsiya qilish davri bo'lib, iqtisodiyotimizni barqaror rivojlantirish, siyosiy hayotimizni, qonunchilik, sud-huquq tizimi va ijtimoiy-gumanitar sohalarni izchil isloh qilishda muhim rol o'ynagan davr bo'ldi. Bu davrda bevosita ikki palatali Oliy Majlis tizimiga o'tish bilan bog'liq saylov qonunchiligi tadrijiy taraqqiyoti uchinchi bosqichning asosiy mazmun-mohiyatini tashkil etadi. O'zbekiston Respublikasi birinchi Prezidenti I.A.Karimov 2000-yil 25-mayda bo'lib o'tgan Ikkinchi chaqiriq, Oliy Majlisining ikkinchi sessiyasidagi "O'zgarish va yangilanish – hayot talabi" ma'ruzalarida: "... hayot o'zgarishi bilan, odamlarimizning avvalgi siyosiy va ma'naviy ongi ulg'ayishi bilan, bizning parlamentimizning tashkil etilishida ham, uning faoliyatida ham o'zgarishlar bo'lishi tabiiy.

---

[231] O'zbekiston Respublikasining 1996-yil 26-dekabrda qabul qilingan "Siyosiy partiyalar to'g'risida"gi qonuni // O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisining axborotnomasi. – 1997. – № 2. – 36-modda..

Shu holatlarni nazarda tutib, men doimiy asosda ishlaydigan ikki palatali parlament tizimiga o'tish taklifini kiritmoqchiman",[232] deb ilgari surgan mazkur g'oyalari bu davrda qabul qilingan qonun ijodkorlik faoliyati dasturida markaziy bo'g'in bo'ldi. Bunda asosiy e'tibor quyi palata – qonunchilik palatasini shakllantirishning bosh prinsipi asosan partiyaviy vakillik prinsipi bo'ldi. Bu siyosiy partiya vakillarining o'z ijtimoiy-siyosiy qarashlarini va saylovlar manfaatlarini ifodalashi uchun keng imkoniyatlar yaratdi. Parlamentning yuqori palatasi – Senatning teng huquqli hududiy vakillik organi sifatidagi vakolatlari hamda u pog'onali saylovlar asosida shakllanishi Konstitutsiyaviy qonunda mustahkamlab qo'yildi.

Shuningdek, 2008-yil 19-noyabrda Qonunchilik palatasi tomonidan qabul qilingan "Saylov to'g'risidagi qonun hujjatlari takomillashtirilishi munosabati bilan O'zbekiston Respublikasining ayrim qonunlariga o'zgartirish va qo'shimchalar kiritish to'g'risida"gi qonun saylov jarayonining huquqiy asoslarini yanada rivojlantirdi. Ushbu qonunga muvofiq, Oliy Majlisning qonunchilik palatasidagi deputatlik o'rinlari soni 120 tadan 150 taga oshirildi. Bunda 135 ta o'rinni siyosiy partiyalardan ko'ppartiyaviylik asosida bir mandatli okruglarda saylanadigan deputatlar egallaydi. O'zbekiston ekologik harakatidan esa qonunchilik palatasining o'n besh deputati mazkur harakatning oliy organi (Konferensiyasi) tomonidan Markaziy saylov komissiyasi belgilaydigan muddatlarda saylanadigan bo'ldi. Shuningdek, jamiyat ijtimoiy-siyosiy hayotida yuz berayotgan real jarayonlarda siyosiy partiyalarning roli kuchayib borayotganligi inobatga olinib, saylovchilarning tashabbuskor guruhlaridan deputatlikka nomzodlar ko'rsatish instituti bekor qilindi. Shuningdek, deputatlikka nomzodlarning ishonchli vakillari soni 5 nafardan 10 nafarga oshirildi. Saylovga tayyorgarlik ko'rish va uni o'tkazishda saylov komissiyalari

---

[232] O'zbekiston Respublikasining "O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisining Senati to'g'risida"gi konstitutsiyaviy qonuni // O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisining axborotnomasi. – 2002. – № 12. – 213-modda..

faoliyatining oshkoraligini yanada kuchaytirishni ta'minlashga yo'naltirilgan bir qator yangi tartib-qoidalar joriy etilmoqda.

*To'rtinchi bosqich* (2017-hozirgi kunga qadar) – saylov qonunchiligida faol demokratik islohotlar va siyosiy hayotimizda, qonunchilik va sud-huquq tizimida izchil huquqiy hamda siyosiy islohotlar davri bo'lmoqda. Xususan, ushbu davrda O'zbekiston Respublikasi Prezidenti, O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi Qonunchilik palatasi deputatlari, O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi Senati a'zolari, xalq deputatlari viloyat, tuman va shahar Kengashlari deputatlari saylovlariga tayyorgarlik ko'rish va ularni o'tkazish bilan bog'liq munosabatlarni tartibga soladigan hamda O'zbekiston Respublikasi fuqarolarining xohish-irodasi erkin bildirilishini ta'minlovchi kafolatlarni belgilaydigan yagona asosiy normativ-huquqiy hujjat – O'zbekiston Respublikasi Saylov kodeksi qabul qilindi. Shuningdek, O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2023-yil 11-sentabrdagi PF-158-son Farmoni qabul qilingan.

"O'zbekiston – 2030" strategiyasi 79-bandida Yangi O'zbekistonni barpo etishda Oliy Majlis palatalari va siyosiy partiyalar rolini yanada oshirish maqsadida saylovchilar bilan elektron muloqot qilish, deputat so'rovini elektron tarzda yuborish va nazorat qilish imkoniyatini ta'minlash vazifasini amalga oshirish lozimligi belgilab olindi. Shuni ta'kidlab o'tish lozimki, saylov to'g'risidagi qonunchilik hujjatlarini takomillashtirishda huquqiy asos sifatida O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2017-yil 7-fevraldagi PF-4947-son Farmoni bilan tasdiqlangan "2017–2021-yillarda O'zbekiston Respublikasini rivojlantirishning beshta ustuvor yo'nalishi bo'yicha Harakatlar strategiyasi", 2022-yil 28-yanvardagi PF-60-son Farmoni bilan tasdiqlangan "2022–2026-yillarga mo'ljallangan Yangi O'zbekistonning Taraqqiyot strategiyasi" hamda 2023-yil 11-sentabrdagi PF-158-son Farmoni bilan tasdiqlangan "O'zbekiston – 2030 strategiyasi" xizmat qildi.

**Saylov huquqi tamoyillari** – bu saylov qonunchiligining

shakllanish jarayoni, rivojlanishi va harakatlanishining rahbariy g'oyasi, ibtido qoidasi, yetakchi mezonidir. Xorijiy mamlakatlarda va respublikamizda saylov huquqining asosiy tamoyillari bo'lib, ular bevosita Konstitutsiyada belgilangan umumiy, teng, to'g'ridan-to'g'ri va yashirin ovoz berish hisoblanadi. Mazkur tamoyillar qonunchiligimizda o'z aksini topgan bo'lib, ularning amalga oshirilishining huquqiy mexanizmlari mamlakatimizda fuqarolarning davlat boshqaruvida bevosita va o'z vakillari orqali ishtirok etish imkoniyatini yaratishga qaratilgan.

**Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar:**

1. Saylov tizimi va uning turlari.
2. Saylov huquqi va saylovga oid xalqaro huquqiy normalar.
3. Saylov texnologiyalari nima?
4. Mustaqil O'zbekistonda saylovlar: rivojlanish bosqichlari.
5. O'zbekistonda parlament saylovlari va siyosiy partiyalar.

# 13-MAVZU. SIYOSIY ONG VA SIYOSIY MADANIYAT

**Reja:**

1. Siyosiy ong va siyosiy madaniyat tushunchalari, asosiy elementlari.
2. Siyosiy ong, siyosiy madaniyatning funksiyalari va darajalari.
3. Siyosiy ong va siyosiy madaniyatning o'zaro munosabatlari.
4. Yoshlar siyosiy ongi va siyosiy madaniyatining shakllanishi hamda rivojlanishi asosiy omillari.

***Tayanch tushunchalar:*** *siyosiy ong, siyosiy tafakkur, siyosiy axloq, siyosiy immunitet, siyosiy xulq-atvor, siyosiy madaniyat, siyosiy jarayon, shaxs, jamiyat, davlat hokimiyati, demokratik islohotlar, yoshlar siyosiy ongi, siyosiy modernizatsiya, milliy rivojlanish.*

Siyosiy ong deganda, siyosiy jarayonlar haqidagi siyosiy tasavvurlar, qarashlar, ko'nikmalar va bilimlar majmui tushuniladi. Siyosiy jarayonlar birinchi navbatda davlat hokimiyati, uning siyosiy boshqaruvdagi faoliyati va unda kechadigan siyosiy munosabatlar bo'lib, u bir maromda rivojlanishi, turg'un holatga tushishi yoki yuqori darajaga ko'tarilishi mumkin. Ularning qanday kechishi davlat hokimiyatining siyosiy boshqaruvni qaysi darajada tashkil etishiga bog'liq holda kechadi.

Siyosiy ong davlat paydo bo'lishi bilan unda yashayotgan shaxslarda shakllana boshlaydi. Buning negizida davlatning manfaatlarini nazarda tutuvchi siyosatni olib borishi yoki olib bormasligi muammosi turadi. Shaxs ana shu ikki holatda ham davlat hokimiyatining siyosiy boshqaruvidagi faoliyatiga nisbatan o'z munosabatlarini shakllantiradi. Davlat obyektiv va subyektiv sabablarga ko'ra, shaxsning ehtiyojlarini to'la qondira olmaydi, buning imkoniyati ham yo'q. Chunki, shaxs qancha farovon yashasa, uning ehtiyojlari ham shu darajada oshib

boraveradi. Bu obyektiv jarayon, xuddi ana shu ehtiyojlarning oshib borishi mamlakat va shaxsni taraqqiyotiga yetaklovchi omildir. Agar ehtiyojlarning oshib borish jarayoni to'xtasa, bu taraqqiyotning ham to'xtashiga olib keladi. Bu jarayonda siyosiy ong rivojlanishi davlat hokimiyatining siyosiy boshqaruvda siyosiy ehtiyojlarining oshib borishiga muvofiq faoliyat ko'rsata bilmasligi fuqarolarning unga nisbatan o'z munosabatlarini bildirish vaziyatini yuzaga keltiradi. Ana shu holatda shaxsda davlat hokimiyatining siyosiy faoliyatiga nisbatan qarashlari, tasavvurlari va ko'nikmalari vujudga kela boshlaydi. Ular davlat hokimiyati taraqqiyotiga muvofiq rivojlanib boraveradi.

Siyosiy ong ongning barcha shakllari (individual ong, ijtimoiy ong, nazariy ong, milliy ong, estetik ong va boshqalar) bilan o'zaro bog'liq va ular bilan birga rivojlanadi. Milliy ong tushunchasiga oid turli qarashlar shakllangan. Ayrim lug'atlarda quyidagi ta'rif beriladi: "Milliy ong – har bir millat yoki elatning uzoq tarixiy taraqqiyoti, turmush tarzi, ma'naviy-diniy e'tiqodi, madaniy rivoji jarayonida shakllangan dunyoqarashi, tafakkuri, e'tiqod va ishonch tuyg'ularini ifodalovchi tushuncha. Uning shakllanishiga to'plangan bilimlar, siyosiy va huquqiy g'oyalar, san'at va madaniyat yutuqlari, axloq, din va ijtimoiy ruhiyat, umuman, jamiyat ongi ta'sir ko'rsatadi[233].

Bundan tashqari, milliy ong tushunchasiga berilgan quyidagi ta'rif ham mavjud. "Milliy ong deb, millatning tarixi, taqdiri va istiqboli bilan bog'liq bo'lgan manfaatlar va maqsadlarini ifodalovchi, millat vakillari faoliyatini maqsad yo'nalishlari tomon boshqarib turadigan g'oyalar, fikrlar tizimiga aytiladi"[234]. Milliy ong juda murakkab omil bo'lib, uni mustaqil mavzu sifatida o'rganish zarur bo'ladi. Chunki, bugungi kungacha u fundamental tarzda o'rganilmasdan qolmoqda. Milliy ong bilan siyosiy ongning o'zaro bog'liqligining muhim jihati shundaki, millat vakillarining siyosiy jarayonlariga munosabatlarida milliy o'ziga xoslik ham o'z ifodasini topadi.

---

[233] Ma'naviyat: asosiy tushunchalar izohli lug'ati. T.: G'. G'ulom, 2009. 406-b.

[234] Falsafa qomusiy lug'at. T.: Sharq, 2004. 270-b.

| Siyosiy ongning funksiyalari | |
|---|---|
| Bilish | Shaxslar, fuqarolar, ijtimoiy guruhlar va siyosiy kuchlarning davlat hokimiyati, uning faoliyati va jamiyat hayotidagi siyosiy jarayonlarning ma'no-mazmunini tushunib olishi. |
| Siyosiy jarayonlarni yuzaga keltirish | Siyosiy ong bo'lmasa, davlat faoliyati va jamiyat hayotidagi siyosiy jarayonlar sodir bo'lmaydi. Siyosiy ong bo'lmasa, umuman siyosiy institutlar ham shakllanmaydi. Bu funksiyasida u jamiyatdagi siyosiy jarayonlarga munosabatlarning in'ikosi hamda uni harakatga keltiruvchi kuch bo'lib maydonga chiqadi. |
| Manfaatlarni muvozanatga keltirish | Jamiyatdagi fuqarolar, ijtimoiy guruhlar va siyosiy kuchlarning manfaatlarini o'zaro muvozanatga keltiradi. Agar siyosiy ong jamiyat taraqqiyoti darajalariga mos ravishda rivojlangan bo'lsa, siyosiy kuchlar manfaatlarini o'zaro muvozanatga keltirish imkoniyati kuchayadi. Uning aksi bo'lsa, manfaatlar to'qnashuvi sodir bo'ladi va jamiyatda siyosiy beqarorlik bilan bir qatorda, ijtimoiy-iqtisodiy beqarorlik ham yuzaga kelishi mumkin. |
| Demokratik qadriyatlarni shakllantirish va rivojlantirish | Fuqarolarning haq-huquqlari, erkinligi ta'minlanganligi, fikrlar xilma-xilligining amal qilinishi, ko'p partiyaviylik, saylovlarda muqobillik mavjudligi, xalqning davlat hokimiyati ustidan nazorat qilish mexanizmining ishlashida siyosiy ong asosiy omillardan birini tashkil qiladi. Ayni vaqtda, demokratik qadriyatlar ham siyosiy ongning rivojlanishiga o'zining ijobiy ta'sirini o'tkazadi. |
| Yo'naltiruvchanlik | Fuqarolarning davlat hokimiyati faoliyatini bilish va unda ishtirok qilishga moyillikni hamda amaldagi siyosatga nisbatan o'zlarining mustaqil pozitsiyalarini shakllantirib beradi. |

*5-jadval. Siyosiy ongning funksiyalari.*

Quyidagi jadvalda siyosiy ongning darajalari keltirib o'tiladi.

| Siyosiy ong darajalari: | |
|---|---|
| Subyekt nuqtai nazaridan: | Voqelikni teran aks ettirishiga qarab: |
| Ommaviy: Ommaviy birlikning obyektiv ta'sir ko'rsatuvchi siyosiy ongi | Oddiy: Inson hayotiy tajribasi asosida shakllangan ong |
| Jamoaviy: Siyosat bilan aloqada bo'lgan turli ijtimoiy guruhlar va siyosiy elitaning ongi | Ilmiy: Ijtimoiy guruhlar, siyosiy jarayonlarni o'rganishi asosida shakllangan ong |
| Individual: Insonning siyosatni bilishini ta'minlagan asoslar va qadriyatlar tizimiga tayanib shakllangan ong | |

*6-jadval. Siyosiy ong darajalari.*

Yuqoridagi 1 va 2-jadvalda ko'ringanidek, siyosiy ongning funksiyalari va individual darajadagi tahlili, unda barcha elementlarning ikki turkumi namoyon bo'lganini ko'ramiz. Birinchisi, shaxsning siyosiy ehtiyojlari, milliy qadriyatlarga sodiqligi, qarashlari, his-tuyg'ularini boshqarishi (siyosiy); ikkinchisi, bilimlari, siyosatga qiziqishi, e'tiqodlari (ma'rifiy)dan iborat elementlardir.

Bulardan xulosa shuki, siyosiy ong bilan shaxsning siyosiy ijtimoiylashuvi o'zaro bog'liq holda kechadi. Shaxsning siyosiy ijtimoiylashuvi deganimizda, uning siyosiy jarayonlarni anglashi va ularda ishtirok qilishining ortib borishi nazarda tutiladi. Haqiqatdan ham, shaxsning siyosiy ijtimoiylashuvi uning siyosiy ongining rivojlanishiga olib kelishi bilan bir vaqtda, uni jamiyatda nafaqat siyosiy jarayonlarda, shuningdek, iqtisodiy, ijtimoiy va ma'naviy-ma'rifiy jarayonlarda ishtirokining rivojlanishiga olib keladi. Shunday qilib, siyosiy ong shaxs faoliyatini barcha

sohalarda ishtirokini ta'minlovchi indikator vazifasini bajaradi.

Yuqorida ta'kidlaganimizdek, shaxsning siyosiy ongi uning siyosiy jarayonlariga munosabatlarining ta'sirida shakllanadi. U bu jarayonlarda ishtirok qilishida nafaqat siyosiy maqsadlar va manfaatlarni, shuningdek, ijtimoiy munosabatlarning subyekti sifatida ham namoyon bo'ladi. Bu uning u yoki bu millatning vakili darajasida millatning maqsadlari, manfaatlari, mustaqil subyekt sifatidagi maqomining amal qilishini ta'minlashda ishtirok qiladi.

Siyosiy ong huquqiy ong bilan bog'liq hodisa hisoblanadi. Huquqiy ong insonlar, fuqarolar, ijtimoiy guruhlar, millatlar va xalqlar jamiyatning ma'lum qonunchilikka bo'lgan munosabatlarini, ifodalovchi qarashlar, g'oyalar va tasavvurlar majmui hisoblanadi. Huquqiy ong jamiyat va davlat hayotida amal qilayotgan qonunlarning insonlar, fuqarolar, millatlar va boshqa ijtimoiy guruhlar tomonidan qay darajada bilishini anglatsa, siyosiy ong ana shu bilimlar orqali shaxslar va fuqarolarning siyosiy jarayonlar va davlat hokimiyati faoliyatida ishtiroki qaysi darajada bo'lganligini bildiradi. Ana shu ma'noda olganda, siyosiy ong bilan huquqiy ong o'zaro bog'liq holda insonlar (shaxslar) ning davlat va jamiyat hayotidagi siyosiy barqarorligini qaysi darajada ta'minlanishida muhim omil sifatida namoyon bo'ladi. Ularning barqaror rivojlanishi nafaqat fuqarolar manfaatlari, shuning bilan davlat siyosiy institutining mustahkamlanishiga ham xizmat qiladi.

Jamiyat va davlat hayotida faqat siyosiy ong rivojlanishining o'zi siyosiy barqaror taraqqiyot uchun yetarli emas, buning uchun albatta, siyosiy madaniyatning barqaror taraqqiyoti ham talab etiladi. Ilmiy adabiyotlarda "siyosiy madaniyat" tushunchasiga turlicha ta'riflar berilgan. Jumladan, "mustaqillik" izohli ilmiy-ommabop lug'atida yozilganidek, "siyosiy madaniyat – umumiy madaniyatning muhim turi, jamiyat azolari, millat, ijtimoiy guruhlar va qatlamlar hamda har bir fuqaroning davlatning ichki va tashqi siyosatni tushuna bilish qobiliyati, tahlil qila olish darajasi va siyosiy vaziyatga qarab, mustaqil ravishda o'z hatti-

harakatlarini belgilash hamda ularni amalga oshirish madaniyati. Oldindan ko'ra bilish iste'dodi, harakat yo'nalishini o'zgartirish, nazariy va amaliy yo'nalishlarini aniqlay olish, tarafdorlar topish, ijtimoiy jarayonlarning tezligiga ta'sir o'tkazish siyosiy madaniyatning jihatlaridan sanaladi"[235]. Yana bir lug'atda "Siyosiy madaniyat – siyosiy ong va siyosiy faoliyat birligini ifodalaydi va shaxs, ijtimoiy guruh yoki butun jamiyatning ijtimoiy tuzumga, hokimiyatga, davlat amalga oshirayotgan ichki va tashqi siyosatga munosabatini aks ettiradi"[236], degan ta'rif berilgan.

Politologiya o'quv qo'llanmasida unga quyidagi ta'riflar berilgan. "Siyosiy madaniyat" – bu o'ziga siyosiy ma'rifatni, siyosiy onglilikni hamda ijtimoiy-siyosiy faoliyatni ham qamrab olgan shaxs va ijtimoiy birlikning madaniyatidir;

- Siyosiy madaniyat bu – o'z ichiga ijtimoiy-siyosiy institutlar va siyosiy jarayonlar bilan bevosita aloqador bo'lgan elementlarni qamrab olgan, jamiyat ma'naviy madaniyatining bir qismidir.
- Siyosiy madaniyat – konkret ijtimoiy birlik yoki shaxsga tegishli bo'lgan siyosiy ong va siyosiy xulq-atvor sterlatiplari yig'indisidir.
- Siyosiy madaniyat – tarixan qaror topgan siyosiy munosabatlar tizimida ijtimoiy subyektning (shaxsning, ijtimoiy guruhning, jamiyatning) o'z siyosiy bilimlari, qadriyatlaridan kelib chiqqan holda mo'ljallangan niyatlarini hamda o'ziga xos siyosiy xulq-atvorini namoyon qilishi, amalga oshirishidir. Siyosiy madaniyatning yuqorida keltirilgan umumiy talqinlaridan kelib chiqqan holda unga quyidagicha ta'riflarni berish mumkin:

"Siyosiy madaniyat – siyosiy hokimiyat va siyosiy hayotga bo'lgan munosabat, uni idrok etishdagi siyosiy tafakkur va siyosiy faoliyat madaniyatidir"[237].

235 Mustaqillik izohli ilmiy-ommavbop lug'at. –T.: Sharq, 1998. –B. 191

236 Falsafa. Qomusiy lug'at. –T.: Sharq, 2004. – B. 365

237 Politologiya. O'quv qo'llanma. –T.: Abdulla Qodiriy, 2002. –B. 178.

Keltirilgan fikrlar va ta'riflarda siyosiy madaniyatning o'ziga xos turli jihatlari o'z ifodasini topgan. Shu bilan birga, ushbu tushunchaga izoh berib o'tishga harakat qilamiz. *Birinchidan*, siyosiy madaniyat jamiyat ma'naviyatining bir bo'lagi; *ikkinchidan*, davlat hokimiyati faoliyatida siyosiy madaniyatning amal qilishi, siyosiy jarayonlarning ijobiy yo'nalishda ketayotganligi belgisi; uchinchidan, siyosiy madaniyat siyosiy jarayonlarda ishtirok qiladigan fuqarolar, ijtimoiy guruhlar va siyosiy kuchlarni amaliy faoliyatda amal qilishini tashkil qila bilish ko'rsatkichi.

| **Siyosiy madaniyat elementlariga quyidagilar kiradi:** | |
|---|---|
| Siyosiy ong: | Siyosiy ong siyosiy jarayonlar haqidagi siyosiy tasavvurlar, qarashlar, ko'nikmalar va bilimlar majmuidir. |
| Siyosiy tafakkur: | Davlat hokimiyati, uning faoliyat, maqsad va manfaatlari, o'zaro ichki munosabatlarining bog'lanishlari haqidagi real bilimlari. |
| Siyosiy mafkura: | Hokimiyatning siyosiy hayoti, siyosiy tizimi, turli siyosiy va ijtimoiy guruhlarning o'rni, roli to'g'risidagi g'oyalar, qarashlar hamda ularning siyosiy hokimiyatga intilishdagi maqsadli faoliyati. |
| Siyosiy axloq: | Siyosiy dunyoqarash, siyosiy qadriyatlar, fuqarolarning xulq-atvori va ularning siyosiy institutlar bilan bo'ladigan munosabatlari majmuasi. |
| Siyosiy xulq-atvor: | Siyosiy jarayonlarda ishtirok qiluvchi subyektlar ma'naviy-axloqiy darajalarining holati. |
| Siyosiy kayfiyat: | Siyosiy jarayonlarda qatnashayotgan subyektlarning ularni qay darajada anglab yetishi, tasavvur etishi va ularga nisbatan qarashlaridagi ruhiy holati. |

| | |
|---|---|
| Siyosiy tarixiy tajriba: | Davlat hokimiyatini shakllantirish, uni boshqarish va barqaror ishlashini ta'minlash, fuqarolar bilan ular o'rtasidagi munosabatlarda barqaror muvozanatga erishish borasidagi yillar davomida to'plangan faoliyatning natijasi. |
| Siyosiy immunitet: | Fuqarolar ongi va dunyoqarashida tashqaridan kirib keladigan va mamlakat ichkarisida yuzaga kelishi mumkin bo'lgan, uning xavfsizligiga tahdid soluvchi siyosiy kuchlar, yovuz va buzg'unchi siyosiy oqimlarga hamda ularning g'oyalariga qarshi tura oladigan siyosiy-ruhiy salohiyat. |
| Siyosiy qadriyatlar: | Davlat hokimiyati va fuqarolarning siyosiy jarayonlardagi faoliyatlarida to'plangan yutuqlari va ularning ana shu institutlarning bugungi, ertangi kuni hamda istiqboli uchun ahamiyatli bo'lgan va ularga xizmat qiladigan siyosiy tajribaviy boyliklari yig'indisi. |

*7-jadval. Siyosiy madaniyatning elementlari.*

Shu o'rinda, davlat hokimiyati faoliyatida siyosiy madaniyatning muhim ko'rsatkichi qanday yuzaga keladi, degan savol tug'iladi. Avvalo, bunday madaniyat shaxsning siyosiy boshqaruvda majburiy buyruqbozlikka emas, balki siyosiy vazminlik, adolatlilik, o'zaro ishonch tamoyillariga tayanishida namoyon bo'ladi. Ammo bu masalada shuni hisobga olish kerakki, siyosiy madaniyat siyosiy ongdan oldin shakllanmaydi va rivojlana olmaydi. Ana shu oraliq masofadagi muvozanat buzilib ketishida siyosiy ongning roli beqiyos. Ya'ni, yoshlarning siyosiy bilimga ega bo'lmasdan turli siyosiy jarayonlarga aralashib ketishi, alal-oqibat, ziddiyatlarning paydo bo'lishi individlarning ongiga bog'liq bo'ladi. Shu ma'noda siyosiy ongning siyosiy madaniyatga nisbatan keskin rivojlanishiga ehtiyotkorona munosabatda bo'lish kerak. O'z navbatida, siyosiy ongning rivojlanishi natijasida yoshlarda siyosiy jo'shqinlik va siyosiy faollik oshib ketadi. Agar u shaxsning siyosiy madaniyati bilan

bir vaqtda rivojlantirilmasa, muvozanat barham topsa, siyosiy ong yoshlardagi ana shu jo'shqinlik va faollikni mamlakatning siyosiy ziddiyatlar girdobiga tushib qolishiga olib kelish xavfi tug'iladi.

Yoshlar psixologiyasi va hayotida sodir bo'ladigan mazkur holatning sababi quyidagilar bilan izohlanadi[238]:

a) mamlakatda ijtimoiy-iqtisodiy inqirozning yuzaga kelishi;

b) millatlararo munosabatlarda ziddiyatlarning sodir bo'lishi va dinlararo bag'rikenglikning barham topishi;

d) mamlakat amaliy faoliyatida yoshlar manfaatlari ularning o'sib boradigan ehtiyojlariga nisbatan e'tiborsizlikning yuzaga kelishi;

e) mamlakatdagi siyosiy partiyalarning hokimiyat uchun olib boradigan kurashlarida amaldagi qonunlarga xilof ravishda faoliyat ko'rsatishlari va bunga yoshlarni jalb qilish;

f) mamlakat hayotiga tashqi kuchlarning aralashuvi va uning xavfsizligiga tahdidlarning yuzaga kelishi.

Professor S. Otamuratovning fikriga ko'ra, jamiyat hayotida ijtimoiy-iqtisodiy inqirozlarning vujudga kelishi barcha aholi, jumladan, yoshlar o'rtasida ishsizlikning yuzaga kelishiga, shuning bilan birga iqtisodiy ahvolining yomonlashuviga olib keladi. Har bir davlat yoshlarning talab-ehtiyojlarini hisobga olgan holda aniq ishlab chiqilgan va ilmiy asoslangan davlat dasturiga ega bo'lishi lozim. Agar bu davlat faoliyatida hisobga olinmas ekan, yoshlarning davlatga nisbatan ishonchi barbod bo'ladi va bu jarayonning zimdan rivojlanib kelishi, kuni kelib birdan yuzaga qalqib chiqishiga olib keladi. Mana shu holat barqaror rivojlanib kelayotgan siyosiy madaniyatning yuzaga kelgan vaziyatni "yumshatishga" kuchi yetmay qolishini, uning o'rniga siyosiy ongning keskin o'sib ketishini tezlashtirib yuboradi[239].

[238] Otamuratov S. Yoshlar siyosiy madaniyatini rivojlantirish omillari. – T.: O'zbekiston, 2015. – B. 69..

[239] Otamuratov S. Yoshlar siyosiy madaniyatini rivojlantirish omillari.. – T.: O'zbekiston, 2015. – B. 69. – B. 71.

Bugungi kunda yoshlar siyosiy ongining shakllanishi va o'sishida siyosiy partiyalar yetakchi kuchlardan biri hisoblanadi. Professor M. Qirg'izboev "Siyosiy madaniyat qayoqdan paydo bo'ladi", degan savolni o'rtaga qo'yib, unga o'zining javoblarini quyidagicha ifodalaydi: "Ko'p o'qigan va nazariy bilimlarni egallagan bilan insonda siyosiy madaniyat paydo bo'lib qolmaydi. Kishilar o'zlarini ijtimoiy, iqtisodiy, siyosiy manfaatlari yoki imkoniyatlarini ro'yobga chiqarish uchun amaliyotda ishtirok eta boshlagandagina ularda siyosiy madaniyat kurtak otib boradi. Bunday madaniyatni egallash faqat siyosiy partiyalar, manfaatlar guruhlari faoliyatida ishtirok etish orqaligina ro'y beradi. Hech bir inson yakka o'zi harakat qilib, o'zining moddiy, siyosiy, huquqiy manfaatini yoki erkin fikrlash huquqini qo'lga kiritolmaydi. Bu manfaat va huquqlar biror-bir jamoat tashkiloti vositasidagina qondiriladi. Shu sababli ham siyosiy partiyalar va jamoat tashkilotlarining maqomi har bir demokratik davlatda yuqori darajaga ko'tarilgan"[240]. Olimning fikriga to'la qo'shilamiz. Haqiqatan ham, ijtimoiy-siyosiy tadbirlar, siyosiy partiyalar faoliyatidagi ishtirok yoshlarning siyosiy bilimlari, imkoniyatlarini oshiradi va faollikka undab turadi.

Yoshlar siyosiy ongining siyosiy madaniyatga nisbatan keskin ravishda rivojlanib ketishi omillaridan biri mamlakat hayotiga tashqi kuchlarning aralashuvi, uning xavfsizligiga nisbatan tahdidlarning yuzaga kelishidir. Bu ijobiy ahamiyatga molik jarayon. Chunki siyosiy ongning o'sishi natijasida yoshlar ongida yurtparvarlik, ona Vatanni tashqi dushmanlardan himoya qilish, milliy xavfsizligini ta'minlash kabi ruhiyat rivojlana boshlaydi.

Olimlarning ta'kidlashicha, siyosiy madaniyat quyidagi tarkibiy qismlarni o'z ichiga qamrab oladi[241]:

– *siyosiy institutlar,* shu jumladan, davlatning haqiqiy siyosiy tizimi, qonun chiqaruvchi, ijro etuvchi va sud hokimiyatlari,

---

[240] Qirg'izboyev M. Siyosatshunoslik. –T.: Yangi asr avlodi, 2013. –B. 387.

[241] Тульчинский Г. Политическая культура. Учебное пособие. – М.: Юрайт, 2015. –С. 20.

siyosiy partiyalar va manfaatlar guruhlari, siyosiy qarorlar qabul qilish tartiblari, fuqarolik jamiyatining siyosiy oʻzini oʻzi tashkil etish;

– *siyosiy xulq-atvor*, shu jumladan, siyosiy ishtirok shakllari, professional siyosiy arbob-yangiliklari, an'analar, huquqni qoʻllash amaliyoti, nizolarni hal qilish;

– *siyosiy ong*, siyosiy gʻoyalar, bilimlar, e'tiqodlar, gʻoyalar, fikrlar majmui.

Hozirgi zamon siyosatshunoslik fanining koʻpchilik nazariyotchilari siyosiy madaniyatning uchta darajasi borligi haqidagi fikrni yoqlaydilar[242]. Bular: a) dunyoqarash darajasi; b) fuqarolik darajasi; d) siyosiy daraja. Quyida ushbu darajalarning har biri toʻgʻrisida toʻxtalib oʻtamiz:

*1. Dunyoqarash darajasi.* Mazkur darajada shaxs tomonidan siyosat dunyosida oʻz oʻrnini aniqlab olish, u yoki bu yoʻnalishdagi siyosiy moʻljallarni va siyosiy xulq-atvor normalarini aniqlab olish holati yuz beradi. Mazkur daraja oʻzidan keyingilari uchun asos boʻlib xizmat qiladi.

*2. Fuqarolik darajasi.* Bunda siyosiy madaniyatning asosiy oʻzagi shakllanadi. Ushbu daraja odamlarning siyosiy hokimiyatga munosabatini belgilab beradi. Inson siyosat dunyosi bilan duch kelib, muqarrar ravishda unga, jamiyat siyosiy tizimiga nisbatan, siyosiy hokimiyat imkoniyatlari va vakolatlariga nisbatan oʻz munosabatlarini shakllantiradi. Siyosiy hokimiyatning oʻrni, rolini anglash natijasida, oʻzining fuqarolik burchlari va majburiyatlarini ichki tuygʻusi bilan his qiladi.

*3. Siyosiy daraja.* Ushbu darajaga kelganda, insonning siyosat hodisasiga munosabatlari shakllanib qadriyat darajasiga yeta boshlaydi. Inson oʻzini siyosatning subyekti sifatida qabul qila boshlaydi. Bu darajada inson va siyosat oʻrtasidagi oʻzaro aloqadorlikning barcha jihatlari oydinlashadi. Inson hayotida siyosatning oʻrni aniq tasavvur qilingan boʻladi. Odamlarning siyosiy qadriyatlardan kelib chiquvchi moʻljallari ularning siyosiy xulq-atvorlarida bevosita aks etadi.

---

[242] Odilqoriev H., Gʻoyibnazarov Sh. Siyosiy madaniyat. –T.: 2005. – B. 52-53.

Siyosiy madaniyat hodisasini tushunishda uning tipologiyasi ham muhim ahamiyat kasb etadi. Zotan, u o'z mazmuniga ko'ra, empirik siyosiy madaniyatlarni ajratishga ko'maklashadi va muayyan ideal, mukammal modelga nisbatan ularning holatini aniqlaydi. Siyosiy madaniyatni turli asoslarga ko'ra tiplarga ajratish mumkin. G. Almond va S. Verba "Fuqarolar madaniyati" kitobida taklif etgan tipologiya klassik tipologiya, deb e'tirof etilgan. Ular bir qator mamlakatlarning siyosiy tizimlarini tahlildan o'tkazib va taqqoslab, siyosiy madaniyatning uchta "sof" tipini ajratib ko'rsatganlar[243].

*1.Paroxial siyosiy madaniyat (raroshial silture)* ba'zan, an'anaviy patriarxal deb ataladi. Siyosiy madaniyatning bu tipi aholining siyosiy tizimdan butkul uzilib qolganligi, u haqda hech qanday bilimga ega emasligi bilan ajralib turadi. Bunday jamiyatlarda ixtisoslashgan siyosiy rollar mavjud emas, asosiy "aktyorlar" (dohiylar, shomonlar va boshqalar) ham siyosiy, ham iqtisodiy, ham diniy funksiyalarni bajaradilar. Bundan tashqari, aholining siyosiy, iqtisodiy va diniy yo'nalishlari tabaqalashtirilmaydi. Hududiy va ijtimoiy-madaniy aynanlashtirish ustunlik qiladi: shaxs o'zini, avvalambor, mahalliy jamoa (qavm, qishloq va shu kabilar)ning bir qismi, deb biladi. Patriarxal madaniyat sohiblari siyosiy tizimdan hech narsa kutmaydi.

*2. Tabaalik siyosiy madaniyati (subject silture).* Siyosiy madaniyatning mazkur tipiga passiv siyosiy xulq-atvor, hukmron rasmiy qadriyatlar va normalarga tayanish, bu qadriyatlarni mustaqil tushunib yetishga intilishning yo'qligi xosdir. Umuman olganda, odamlarda siyosiy tizimga nisbatan o'ziga xos boqimandalik – paternalistik munosabat ustunlik qiladi: jamiyat a'zolari siyosiy tizimdan ne'matlar kutadi, yo jazodan qo'rqadi. Siyosiy madaniyatning bunday tipiga siyosiy tizimga kirish yo'llari aniq ajratilmagan, individlar esa o'ziga siyosiy aktorlar, deb qaramaydigan jamiyatlarda duch kelish mumkin.

*3. Ishtirokchilik siyosiy madaniyati (partici pant silture)* - faol siyosiy madaniyatdir. Siyosiy madaniyatning bu tipiga

243 Odilqoriev H., G'oyibnazarov Sh. Siyosiy madaniyat. –T.: 2005. –B. 82-83..

siyosiy hayotda individlarning faol ishtirok etishi xosdir. Ushbu ishtirokchilik fuqarolarning siyosiy jihatdan savodliligi va siyosiy qarorlar qabul qilish jarayoniga o'z ishtiroki bilan ta'sir ko'rsata olishiga bo'lgan ishonchiga asoslanadi. Bunday jamiyatlar yuksak darajada funksional tabaqalashganligi bilan ajralib turadi: jamiyat hayotining turli sohalari nisbatan erkin, kichik tizimlar (shu jumladan, siyosiy kichik tizim) esa ancha rivojlangan va keng tarmoq otgan bo'ladi.

Bizningcha, siyosiy madaniyatning uchinchi tipiga mos hayotga yetib olish jamiyat a'zolaridan katta aql va tinimsiz mehnatni talab qiladi. Ayniqsa, bu borada ta'lim tizimiga ulkan mas'uliyat va javobgarlik tushadi. Aslida, ushbu masalaga yechim topishning imkoni mavjud. Ammo 2000-yillardan keyin dunyoda kechayotgan globallashuv jarayoni jamiyat va davlat hayotining barcha sohalariga kuchli ta'sir o'tkazmoqda. Bu murakkab jarayon iqtisod, siyosat, ma'naviyat sohasigagina emas, balki yoshlarning siyosiy ongi va madaniyatiga ham salbiy ta'sir o'tkazmoqda. Shu o'rinda, globallashuv bilan siyosiy madaniyat o'rtasida qanday munosabatlar bo'lishi mumkin, degan savol kelib chiqadi. Bu savolga javobni globallashuvning keng qamrovli ekanligi, uning nafaqat iqtisodiy ma'naviy-ma'rifiy, fan-texnika va texnologik, shuningdek, ijtimoiy-siyosiy hayotga ham o'zining ta'sirini o'tkaza olish imkoniyatlaridan izlash kerak bo'ladi. Bizningcha, ushbu ta'sir darajasi va doirasi respublikamizda yetarli darajada ilmiy tahlil etilmagan, ammo uni o'rganishga bo'lgan ehtiyoj yildan yilga oshib bormoqda. Xususan, taraqqiy etgan mamlakatlarning yosh davlatlarga iqtisodiy yordam ko'rsatish, investitsiya yuborish, zamonaviy texnika va texnologiyalarni olib kirish orqali milliy suverenitetiga xavf solayotgan holatlarida ko'rish mumkin.

Hozirgi kunda O'zbekistonda ham demokratik islohotlar jadal davom etmoqda. Demokratiya samarasi va natijadorligi baribir odamlarning tafakkur tarzi va siyosiy faolligiga har jihatdan bog'liq bo'ladi. Shu o'rinda unutmaslik kerakki, har bir mamlakatda "modernizatsiya shakllanishi jamiyatda siyosiy

ongning darajasiga, bozor iqtisodi va demokratiyaning asosiy tamoyillarini qabul qilish va amalga oshirishga tayyorgarlik darajasiga bog'liq. Bu masalani yechmasdan turib, mamlakat taraqqiyotiga erishishning imkoni bo'lmaydi. Negaki, modernizatsiya jarayonida nafaqat siyosiy tizimni o'zgartirish va iqtisodiy rivojlanish, hattoki, jamiyat taraqqiyoti strategiyasining huquqiy bazalarini vujudga keltirish qamrab olinadi"[244].

Siyosiy ong va siyosiy madaniyatning o'zaro munosabatlarida muvozanatning doimiy amal qilishiga erishish – davlat siyosiy faoliyatidagi muhim yo'nalish bo'lib qolaveradi. Siyosiy ongning siyosiy madaniyatga nisbatan keskin ravishda o'sib ketishi bir tomondan mamlakat xavfsizligini ta'minlashda ijobiy hodisa bo'lsa, ikkinchi tomondan mamlakat ichki siyosiy hayotiga daxldor sohalarda salbiy rol o'ynashi ham mumkin. Shuning bilan birga siyosiy ongning siyosiy madaniyatga muvofiq yoki qariyb teng ravishda rivojlanishi har qanday siyosiy jarayonlar, siyosiy faoliyat maydoni uchun samarali bo'ladi. Ayni shu siyosiy jarayonlarda siyosiy madaniyat omili siyosiy ongni tartibga solib, mamlakat va umumxalq manfaatlariga, ularning tinchligi va barqarorligiga zid bo'lgan vaziyatlarning yuzaga kelmasligining oldini olishga xizmat qiladi.

"Siyosiy madaniyat ijtimoiy ongning unsurlari va fenomenlarini, u yoki bu mamlakatning ijtimoiy-siyosiy institutlari va siyosiy jarayonlari bilan aloqador bo'lgan ma'naviy madaniyatini ham o'z ichiga oladi. Shu bilan birga, u davlat hamda siyosiy institutlarning shakllanishiga, faoliyati va taraqqiyotiga ham muhim ta'sir ko'rsatadi"[245].

Yuqoridagilardan kelib chiqadigan xulosa shuki, siyosiy madaniyat siyosiy ongga qaraganda mamlakatda barqaror taraqqiyotni ta'minlashda yetakchi rolni o'ynaydi.

---

[244] Omonov B.A. Jamiyatni modernizatsiyalashning konseptual asoslari. – T.: Aloqachi, 2019. – B. 196.

[245] Qirg'izboev M. Siyosatshunoslik. O'quv qo'llanma. –T .: Yangi asr avlodi, 2013. –B. 379. .

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar:

1. Siyosiy ong deganda nimani tushunasiz?
2. Siyosiy ongning jamiyat rivojida tutgan o'rni nimada?
3. Siyosiy ong va siyosiy madaniyatning munosabatlari nimada ko'rinadi?
4. Siyosiy madaniyatning elementlarini sanab bering.
5. Yoshlar siyosiy ongining shakllanishi va o'sishida siyosiy partiyalarning roli nimadan iborat?
6. Jamiyatni modernizatsiyalash va mamlakatni isloh etishda siyosiy ongning ahamiyati nimada, deb hisoblaysiz?
7. Fuqarolar siyosiy ongi va siyosiy madaniyatini rivojlantirish asosiy omillarini tahlil qiling.

# 14-MAVZU. SIYOSIY MAFKURALAR VA ULARNING TURLARI

**Reja:**

1. Siyosiy mafkura tushunchasi, funksiyalari va xususiyatlari.
2. Siyosiy mafkuraning asosiy oqimlari.
3. Zamonaviy siyosiy mafkuralar.

***Tayanch tushunchalar:*** *mafkura, siyosat, jamiyat, g'oya, ideal, tamoyil, liberalizm, konservatizm, sotsializm, globalizm, feminizm.*

## 1.Siyosiy mafkura tushunchasi, funksiyalari va xususiyatlari

**Siyosiy dunyoning mafkuralashuv sabablari.** Siyosiy dunyoning falsafiy, mafkuraviy jihatlari muayyan siyosiy kuchlarning mafkuraviy yoki mafkuraviy-siyosiy munosabatlari, yo'nalishlari, tamoyillarida mujassamlashgan. Zamonaviy dunyo infratuzilmasi fuqarolik jamiyati, qonun ustuvorligi, ijtimoiy, siyosiy, konfessional va plyuralizmning boshqa shakllari bo'lganligi sababli, ijtimoiy-siyosiy kuchlarning manfaatlari, hamdardlik, ustuvorliklar va boshqalar ehtiyojlariga ko'ra, ozmi-ko'pmi chuqur chegaralanishi tabiiydir. Bunday chegaralanish, qoida tariqasida, shaxs, guruhlar, partiyalar, ijtimoiy kuchlar, sinflarning siyosiy jarayondagi rolini talqin qilishda bir-biridan farq qiluvchi bir qator mafkuraviy-siyosiy oqim va tendensiyalarning mavjudligida ifodalanadi.

Bu g'oyaviy-siyosiy oqimlar murakkab va ko'p qirrali hodisalar bo'lib, alohida mamlakatlar ichida ham, ayniqsa, davlatlararo darajada turli xil o'zgarishlarda namoyon bo'ladi. Ularning har biri siyosiy partiyalar dasturlari va muayyan ijtimoiy-siyosiy kuchlarning, muayyan hukumat yoki hukumat koalitsiyasining siyosiy strategiyasiga asos bo'ladigan g'oyalar, tamoyillar va munosabatlar majmuini tashkil etadi. Shu bilan birga, ular ijtimoiy-siyosiy dunyoni o'zlashtirish va tushunishning turlari

va shakllarini, qarashlar tizimini, munosabatlarni, yo'nalishlarni, nazariyalarni va ta'limotlarni ifodalaydi.

Siyosatning mafkuraviy omilini, uning institutsional va noinstitutsional ko'rinishlarini, siyosatni "ideologizatsiyadan chiqarish" imkoniyatlari va chegaralarini yoritish siyosatshunoslikning muhim muammosidir. Siyosiy voqelikni bilishning muhim jihatlaridan biri jahon siyosiy-mafkuraviy ta'limotining asosiy siyosiy mafkuralarini (liberalizm, konservatizm va sotsializm), ularning shakllanish va evolyutsiyasi tarixini, hozirgi rivojlanish bosqichining xususiyatlarini ochib berishdir. Siyosatni tushunishning kognitiv, hissiy, baholovchi darajalari mavjud. Kognitiv darajada siyosat haqidagi bilimlar shakllanadi. Hissiy - siyosat bilan bog'liq odamlarning his-tuyg'ularini, kechinmalarini, his-tuyg'ularini, kayfiyatlarini aks ettiradi. Baholash darajasida siyosiy maqsadlarga oid mulohazalar vujudga keladi, siyosiy faoliyat tamoyillari shakllanadi. Baholash darajasi esa siyosiy mafkura sohasidir.

**"Mafkura" atamasi** birinchi marta 1796-yilda fransuz faylasufi D. de Treysi tomonidan ishlatilgan. Bu atama odamlar fikrlarining kelib chiqishini o'rganishi kerak bo'lgan yangi "g'oyalar fanini" anglatardi[246].

Biroq, obyektivlik yo'qligi sababli mafkura fan emas. O'sha davrda bir qator olimlar mafkura tushunchasini kamsituvchi ma'noda ishlatdilar, unga keskin salbiy munosabatda bo'ldilar. O'sha davrdagi inqilobiy o'zgarishlar nazariyalarning qadriyatlarga, keyin esa aqidalarga aylanishini, siyosiy kurashlarda odamlarni mafkuraviy abstraksiyalar nomi bilan yo'q qilishini ko'rsatdi. Va faqat vaqt o'tishi bilangina mafkura hodisa sifatida tan olindi. Dastlab, mafkura atamasiga K. Marks tomonidan ta'rif berildi: mafkura - hukmron sinf g'oyalari tizimi[247], keyin "mafkura" tushunchasi har qanday ijtimoiy institutning siyosiy g'oyalar tizimiga ham tatbiq etila boshlandi.

Bugungi kunda mafkura ijtimoiy ahamiyatga ega, nazariy

---

[246] Манхейм К. Идеология и утопия // Диагноз нашего времени. Москва., 1994. – 256 с.

[247] Ойзерман Т.И. Марксизм и утопизм. -Москва., 2003. С. 30.

jihatdan rasmiylashtirilgan, muayyan qatlamlar manfaatlarini aks ettiruvchi, ijtimoiy munosabatlarni mustahkamlash yoki o‘zgartirishga xizmat qiluvchi g‘oyalar tizimi sifatida baholanadi. O‘z navbatida, siyosiy mafkuralar siyosiy ta’limotlarda konkretlashtiriladi, siyosiy partiyalar va ijtimoiy-siyosiy harakatlarning dastur tuzilmalarining asosini shakllantirishga xizmat qilmoqda. Siyosiy dasturlarda ham mafkuralar orqali ravshanlik kasb etadi, aniq vaziyatga e’tibor qaratiladi, ularda ma’lum maqsadlarga erishishda samarali choralar ko‘riladi va transformatsiyaning kuch mexanizmlariga to‘g‘ridan-to‘g‘ri kirish amalga oshiriladi.

***Siyosiy mafkura tushunchasi va vazifalari.*** Jamiyat hayotining siyosiy sohasi nafaqat siyosiy munosabatlar va faoliyatni, balki siyosiy ongni ham qamrab oladi. Siyosat haqidagi nazariy va kundalik bilimlar, odamlarning qadriyat yo‘nalishlari, siyosiy stereotiplar va kayfiyatlari siyosatga sezilarli darajada ta’sir qiladi. Siyosiy ong ham ilmiy bilimlarni, ham siyosat haqidagi dunyoviy g‘oyalarni, qadriyatlarni baholashni va siyosiy hodisalarga hissiy munosabatni o‘z ichiga oladi.

Siyosiy mafkura - bu muayyan ijtimoiy qatlamlarning muhim, ustuvor manfaatlarini aks ettiruvchi, ularni davlat hokimiyati yordamida amalga oshirishga intiladigan g‘oyalar, ideallar, qadriyatlar majmuidir. Siyosiy mafkuralar mavjud ijtimoiy munosabatlarni saqlashga yoki ularni o‘zgartirishga qaratilgan bo‘ladi. Mafkura muayyan ijtimoiy manfaatlarni ifodalaydi va muayyan e’tiqodga ega “siyosiy odam”ni shakllantiradi. Siyosiy mafkura siyosatning mafkuraviy asosini tashkil qiladi.

Hozirgi zamon siyosatshunosligida siyosiy mafkura muayyan bir guruhning hokimiyatga da’volarini oqlaydigan va shu maqsadlarga muvofiq jamoatchilik fikrini o‘z g‘oyalariga bo‘ysundirishga erishadigan ma’lum ta’limotdir, degan fikr keng tarqalgan. Siyosiy mafkura jamoatchilik ongini egallashga, unga o‘tmish, bugun va kelajakni baholashning o‘ziga xos mezonlarini joriy etishga, jamoatchilik fikri oldida siyosiy taraqqiyotning o‘ziga taklif etilayotgan maqsad va vazifalari to‘g‘risida ijobiy

tasavvur hosil qilishga intiladi. Binobarin, siyosiy mafkura siyosiy va ijtimoiy taraqqiyot yo'lidagi sof guruhli nuqtai nazarni aks ettiruvchi korporativ ongning o'ziga xos turidir. Va shunga qaramay, aksariyat olimlar siyosiy mafkura - bu siyosiy munosabatlarning turli subyektlari o'z pozitsiyalari va manfaatlaridan xabardor bo'lgan va ular bilan o'zlarining siyosiy intilishlarini oqlaydigan nisbatan tizimlashtirilgan tushunchalar, g'oyalar va tasavvurlar to'plami, degan fikrga qo'shiladilar.

***Mafkura faoliyatining darajalari.*** Mafkuraviy faoliyatning uchta darajasi mavjud.

Nazariy darajada siyosiy nazariyalar ishlab chiqiladi, davlat va boshqa siyosiy institutlar faoliyatining tamoyillari asoslanadi, ijtimoiy ideallar shakllantiriladi.

Dasturiy-siyosiy darajada nazariyalar va mafkuraviy tamoyillar siyosiy partiyalar dasturlari, saylovoldi platformalari, siyosiy yetakchilarning bayonotlari, shiorlarida konkretlashtiriladi.

Oddiy (xulq-atvor) darajada mafkuraviy nazariyalar, g'oyalar, ideallar odamlarning e'tiqodiga aylanadi. Aynan shu darajada mafkuraviy pozitsiyalar katta ijtimoiy guruhlar tomonidan qo'llab-quvvatlanadigan aniq odamlar tomonidan qanchalik darajada qabul qilinishi tekshiriladi. Oddiy, kundalik siyosiy ong muayyan siyosiy partiyalar, rahbarlar, davlat institutlarining siyosiy ishtiroki va qo'llab-quvvatlashiga bevosita ta'sir qiladi.

Nazariy siyosiy bilimlarni ifodalash shakli siyosiy mafkuradir. Bu har qanday ijtimoiy tashkilotning g'oyalar tizimi bo'lib, unda jamiyatning rivojlanish yo'nalishi asoslanadi va ijtimoiy o'zgarishlar dasturi shakllanadi.

***Siyosiy mafkuraning ideallari va qadriyatlari.*** Siyosiy mafkura butun jamiyat yoki muayyan guruhning siyosiy qadriyatlarini targ'ib qiladi va qoida tariqasida, ushbu guruhning siyosiy yetakchilikni amalga oshirishga da'volarini e'lon qiladi. Siyosiy qadriyatlar - siyosatni amalga oshirish shakllari, u yoki bu siyosat beradigan imtiyozlar, jamiyat manfaatlarini qondirish uchun zarur bo'lgan harakatlar to'g'risidagi subyektlarning

tasavvurlari va tushunchalari. Qadriyatlar, ko'pincha, aniq ideallarda ifodalanadi. Bular ijtimoiy tuzumning orzu qilingan tasvirlari - xavfsizlik, tenglik, erkinlik, adolat, demokratiya va boshqalar har bir siyosiy mafkurada muhim o'rin egallaydi.

***Siyosiy mafkuraning funksiyalari:*** Siyosiy mafkura nafaqat g'oyalar va maqsadlarni tarqatish va targ'ib qilish, balki fuqarolarning o'z oldiga qo'ygan vazifalarini amalga oshirishda maqsadli harakatlariga erishishga da'vat etadi. Siyosiy mafkuraning haqiqiy "vazni" uning asosiy funksiyalarini amalga oshirish orqali jamoat ongiga ta'sir qilish darajasiga bog'liq[248].

1. Mo'ljallanganlik: jamiyat, ijtimoiy taraqqiyot, shaxs, hokimiyat, mafkura haqidagi fundamental g'oyalarni o'z ichiga olgan holda inson faoliyatining ma'no va yo'nalishlari tizimini belgilab berishida ifodalanadi.

2. Safarbarlik: yanada mukammal jamiyatning muayyan ijtimoiy idealini taklif etuvchi siyosiy mafkura, siyosiy faoliyatning bevosita motivlari bo'lib, bu idealga erishishga qaratilgan kuchlar, vositalar, resurslar va ichki zaxiralarni faollashtirishga yordam beradi.

3. Integrativ: dunyoning taklif etilayotgan fundamental manzarasi doirasida siyosiy harakatga "ma'no" beradigan siyosiy mafkura unga o'z ko'lami bo'yicha har qanday individual yoki guruh manfaatlaridan ustun turadigan shunday ahamiyat beradi. Siyosiy mafkura shaxsiy manfaatlardan yuqori ko'tarilib, integratsiya qiluvchi omil bo'lib xizmat qiladi.

4. Amortizatsiya: siyosiy voqelikni talqin qilish usuli bo'lgan siyosiy mafkura jamiyat, guruh, shaxs ehtiyojlari va ularni qondirishning real imkoniyatlari o'rtasida nomuvofiqlik mavjud bo'lgan vaziyatda ijtimoiy keskinlikni yumshatishga yordam beradi. Mafkura tomonidan ilgari surilgan g'oyalar ilhomlantiruvchi ma'nolar bo'lib, ular muvaffaqiyatsizlikka uchraganidan keyin shaxsga, guruhga o'zlarida kuch topishga, ularni amalga oshirish uchun yana faol harakatlarga intilishlariga

---

[248] Новейший политологический словарь/ авт.-сост. Д. Е. Погорелый, В. Ю. Фесенко, К. В. Филиппов. – Ростов-на Дону. Феникс, 2010. - С. 100

imkon beradi.

5. Muayyan ijtimoiy guruh manfaatlarini ifodalash va himoya qilish funksiyasi. Uning mohiyati shundan iboratki, siyosiy mafkura, qoida tariqasida, ijtimoiy guruh manfaatlaridan kelib chiqib vujudga keladi va bu manfaatlarni umuminsoniy, deb ko'rsatishga mo'ljallangan.

Siyosiy mafkura jamiyat siyosiy rivojlanishining omili vazifasini bajaradi. Demokratik jamiyatlarda hech qanday mafkura davlat mafkurasi sifatida e'tirof etilmaydi. Boshqa jamiyatlarda esa hukmron mafkura mamlakat konstitutsiyasida mustahkamlanadi va shu tariqa davlat mafkurasiga aylanadi (masalan, Shimoliy Koreya, Xitoy). Unga muvofiq, davlat ijtimoiy o'zgarishlarni amalga oshirishga chaqiriladi. Agar konstitutsiyaviy qoidalar fuqarolar tomonidan qo'llab-quvvatlansa, davlat mafkurasi milliy g'oya maqomiga ega bo'ladi. Albatta, manfaatlar va qadriyatlarning kichik ro'yxatigina mamlakatning barcha fuqarolarini birlashtira olmaydi. Tabiiyki, jamiyatning ko'plab ijtimoiy guruhlari, ijtimoiy qatlamlari zarur ijtimoiy o'zgarishlar dasturi haqida o'z g'oyalari va tushunchalariga ega bo'lishi kerak. Bu turli xil siyosiy mafkuralarda o'z ifodasini topadi.

***Siyosiy mafkuralarning xususiyatlari.*** Turli subyektlarning (shaxslar, partiyalar, sinflar, millatlar va boshqalar) manfaatlari, ularning zamonaviy jamiyatga bergan baholari, ijtimoiy ideal haqidagi g'oyalar bir-biridan sezilarli darajada farq qiladi, shuning uchun, mafkuralar ham farqlanadi.

Siyosiy mafkura quyidagi asosiy tuzilmaviy unsurlardan iborat bo'ladi: 1) davrning umumiy dunyoqarash tizimi bilan aloqadorlik; 2) mavjud tizimning u yoki bu holati asosida shakllangan dasturiy ko'rsatmalar; 3) dasturiy ko'rsatmalarni amalga oshirish strategiyasi; 4) tashviqot; 5) dasturni amalga oshirishga doir aniq o'zgartirishlar yoki harakatlar[249].

Jahon siyosiy ta'limotida yetakchi bo'lgan siyosiy

---

[249] Siyosatshunoslik: oliy o'quv yurtlari talabalari uchun o'quv qo'llanma / M.Qirg'izboev; Andijon davlat universiteti. –Toshkent: Yangi asr avlodi, 2013. –B. 358

mafkuralarning ham o'ziga xos xususiyatlari shakllangan.

***Liberalizm*** – shaxsning demokratik huquq va erkinliklarini, tadbirkorlik huquqi va parlament tizimini himoya qiladi. Liberal mafkura quyidagilar bilan tavsiflanadi:

➢ individualizm – birinchi navbatda jamiyat yoki boshqa ijtimoiy guruh emas, balki shaxs manfaatlari;

➢ erkinlik – boshqalar va qadriyatlardan ustun turadi, uni faqat boshqa shaxsning erkinligi bilan cheklash mumkin, deb hisoblanadi, tadbirkorlik erkinligi ham kafolatlanadi;

➢ ratsionallik – eng oqilona qaror eng to'g'ri bo'ladi va hissiyotlar, his-tuyg'ular va qo'shimchalar ikkinchi darajali ahamiyatga ega;

➢ tenglik – hamma teng fuqarolik va siyosiy huquq ega (ammo bu – hamma bir xil daromad yoki ijtimoiy mavqega ega bo'lishi kerak, degani emas);

➢ bag'rikenglik – har bir inson boshqa qarashlar, e'tiqodlarga nisbatan bag'rikeng va hurmatli bo'lishi kerak, siyosiy plyuralizm ham mamnuniyat bilan qabul qilinadi;

➢ konsensus – siyosiy va boshqa ijtimoiy munosabatlar zo'ravonlikka emas, balki o'zaro kelishuvga (masalan, demokratik saylovlar bo'yicha) asoslanishi kerak;

➢ konstitutsiyaviylik – hokimiyat qonun bilan cheklangan, siyosiy nazorat va muvozanat tizimi konstitutsiyada belgilangan bo'lishi kerak.

XX asrda neoliberalizm nazariyasi ishlab chiqildi, unga ko'ra, davlatning asosiy vazifalari – erkin tadbirkorlikni himoya qilish, monopoliyaga qarshi kurashish, yakka tartibdagi tadbirkorlikni rivojlantirish hisoblanadi.

***Konservatizm*** – odatda liberalizmga qarshi bo'lib, bu mafkura an'anaviy ijtimoiy tuzumni himoya qilishga, turli yangilik va o'zgarishlarga qarshi turishga qaratilgan. Konservatizm quyidagi xususiyatlar bilan ajralib turadi:

➢ an'anaviylik – urf-odatlar, an'analar, o'tmishni hurmat qilish jamiyat barqarorligining asosi sifatida ko'riladi; oila, din, kattalarni hurmat qilish qadriyatlari targ'ib qilinadi;

➢ insoniy nomukammallik – har bir shaxs konservatizm tomonidan cheklangan, qaram, xudbin sifatida qabul qilinadi; faqat qattiq ijtimoiy nazorat uni umumiy manfaatlar uchun harakat qilishga majbur qiladi;

➢ ierarxiya – turli ijtimoiy mavqe va maqomlarning mavjudligi hamda buning natijasida jamiyatda odamlarning tengsizligi tabiiy va zarur ekanligi;

➢ buyurtma – jamiyat faqat davlat unda huquq-tartibot oʻrnatsagina mavjud boʻlishi mumkin;

➢ paternalizm – davlat (ota kabi) shaxsga gʻamxoʻrlik qilishi va uni nazoratga olish kerak, davlat qadriyatlari shaxsiy manfaatlardan ustun qoʻyiladi;

➢ shaxsiy – konservatizm odatda xususiy mulk daxlsizligini yoqlaydi.

XX asrda neokonservatizm shakllandi, uning vazifasi Gʻarb qadriyatlarini himoya qilish va tarqatish edi. Konservatizmning oʻziga xos belgisi status-kvoni innovatsiyalardan himoya qilish boʻlganligi sababli, neokonservatizm ham koʻplab mustahkam liberal qadriyatlarni - huquq va erkinliklarni himoya qilish, tadbirkorlik erkinligini oʻzlashtirgani ajablanarli emas. Shu bilan birga, u ushbu qadriyatlarni an'anaviy qadriyatlar (oila, din, vatanparvarlik) bilan chambarchas bogʻlashga harakat qiladi. Shu bilan birga, neokonservatizm multikulturalizm va nazoratsiz immigratsiyadagi xavfni koʻrib, zamonaviy liberalizmning haddan tashqari bagʻrikengligiga qarshi chiqdi.

***Sotsializm*** – ideal sifatida ijtimoiy adolat va tenglik tamoyillarini ilgari suradi. Sotsializmning elementlari quyidagilardir:

➢ tenglik– har qanday ijtimoiy tengsizlikni bartaraf etish kerak;

➢ jamiyat ustuvorligi – shaxs jamiyatga bogʻliq boʻladi va uning barcha harakatlari ijtimoiy jihatdan belgilanadi, jamiyat manfaatlari shaxs manfaatlaridan yuqori turadi;

➢ kollektivizm – barcha odamlarni ma'naviy birodarlik rishtalari bogʻlaydi va jamoaviy oʻzaro ta'sir shaxslarning

harakatlaridan ko'ra samaraliroqdir;

➢ jamoat mulki – xususiy mulk tengsizlik manbai bo'lib, uning o'rnini umumiy mulk egallaydi;

➢ ommaviy xarakter – sotsializm siyosatga zolimlar sinflari va mazlumlar o'rtasidagi kurash sifatida qaraydi; sotsializmning maqsadi sinfsiz jamiyat barpo etish hisoblanadi;

➢ rejalashtirilgan iqtisodiyot – iqtisodiyot aholi ehtiyojlarini qondirish uchun davlat tomonidan to'liq tartibga solinadi.

**Siyosiy mafkurani tushunishga yondashuvlar.** Siyosatshunoslik doirasida siyosiy tafakkurning turli maktab va yo'nalishlari vakillari mafkuraning mohiyati, jamiyat hayotidagi roli va o'rnini tushunishga turlicha yondashadilar.

1) *Tizimli yondashuv* (T.Parsons) – mafkuraga jamiyat siyosiy tizimining muhim funksional elementi, ya'ni ma'lum jamiyat taraqqiyotining asosiy yo'nalishlarini belgilovchi va mavjud ijtimoiy tuzumni qo'llab-quvvatlovchi qadriyatlar tizimi sifatida qaraydi:

2) *Markscha yondashuv* – mafkuraning mohiyati va vazifalarini ikki jihatdan ko'rib chiqadi. U kapitalistik tuzum doirasida mavjud bo'lgan burjua mafkurasini burjuaziya o'z hukmronligini saqlab qolishi va proletariat ongini manipulyatsiya qilishi uchun ongli ravishda o'rnatadigan soxta (xayoliy), noto'g'ri ong shakli, sifatida tavsiflaydi. Marks va uning izdoshlari odatda markscha mafkurani to'g'ri ("yangi turdagi mafkura") ilg'or ijtimoiy sinf - proletariat manfaatlarini obyektiv ifodalovchi ta'limot sifatida talqin qiladilar.

3) Venger-german sotsiologi K.Mangaym tomonidan taqdim etilgan *kulturologik yondashuv* – mafkuraga utopiya bilan bir qatorda, odamlarni chalg'itish va ularni manipulyatsiya qilish imkoniyatlarini yaratish maqsadida singdirilgan soxta, illyuziyali ong shakli sifatida qaraydi. Qolaversa, mafkura odamlarning ko'z o'ngida mavjud tartibni oqlash uchun mo'ljallangan yolg'on bo'lsa, utopiya kelajakning mana shu yolg'on ideali, odamlarni eskini yo'q qilish va yangi dunyo qurish yo'liga olib borishga qaratilgan yolg'on va'dalardir.

4) *Tanqidiy yondashuv* – (uning tarafdorlari orasida fransuz sotsiologi R. Aron va ingliz sotsiologi E. Shils ham bor) mafkuraga o'ziga xos "siyosiy din", ya'ni odamlarning voqelik bilan unchalik bog'liq bo'lmagan e'tiqodi sifatida qaraydi. Bu yondashuv tarafdorlarining fikricha, mafkuralar chuqur ijtimoiy munosabatlar davrida vujudga keladi va inqirozlarni yengib o'tish uchun mamlakatdagi barcha kuchlarning birgalikdagi sa'y-harakatlarini safarbar etadi. Ushbu yondashuv bilan chambarchas bog'liq bo'lgan "mafkuraning tugashi" ("de-ideologizatsiya") doktrinasi (amerikalik sotsiologlar D. Bell, S. Lipset va boshqalar) ishlab chiqildi. Bu ta'limot zamonaviy rivojlangan sanoat va postindustrial sharoitda, farovonlikning yuqori darajasi va siyosiy barqarorlikka erishilgan davrda jiddiy inqirozlar mavjud bo'lmaydi va umuminsoniy muammolarni hal qilish uchun jamiyatni safarbar qilish kerak bo'lmagan iste'mol jamiyatida birlashtiruvchi mafkuraning mavjudligiga bo'lgan ehtiyoj yo'qoladi, deb hisoblaydi. Bu ta'limot tarafdorlari zamonaviy jamiyat mafkuradan holi bo'lgan jamiyat ekanligini ta'kidlaydilar. Biroq, bu konsepsiya dunyoda an'anaviy qadriyatlar va mafkuralarga sodiq bo'lgan (masalan, musulmon mamlakatlari) ko'p sonli "yevropalik bo'lmagan" jamiyatlarning mavjudligini ham, ko'pchilik odamlar tomonidan qo'llab-quvvatlanadigan davlat bilan bog'liq qadriyatlar tizimi ustuvor bo'lgan jamiyatlar uchun xavfni ham hisobga olmaydi.

**2. Siyosiy mafkuraning asosiy oqimlari**

Hozirgi kunda **liberalizm** – falsafiy va iqtisodiy nazariya hamda siyosiy mafkura, insonning faoliyat erkinligi va o'z mol-mulkidan erkin foydalanish huquqiga egaligi g'oyasi sifatida amal qiladi. Ilmiy va falsafiy lug'atlarda "liberal" so'zi lotincha "liber" – "erkinlik" ma'nosini bildirishi, "liberalizm" esa (XVIII asr oxirida) fransuzcha "liberalisme" – "hurfikrlilik" ma'nosini anglatishi haqidagi izohlar borligi ma'lum[250].

Liberal mafkura har bir kishi uchun erkin xatti-harakat

[250] Гаджиев К.С. Политология: Учебник для высших учебных заведений. – М.: Логос, 2001.– С. 223

qilish, siyosiy jihatdan muhim bo'lgan axborotni erkin almashish, davlat va cherkov hokimiyatini cheklash, huquq ustuvorligi, xususiy mulkchilik, xususiy tadbirkorlik erkinligi kafolatlangan institutdir. Ushbu mafkura Yevropa madaniyatining ijod mahsuli va asosan, yunon-rim jamiyatining mahsulidir, shu ma'noda liberalizmning shakllanishi antik davrga borib taqaladi. Bu davrda uning asosini subyektiv huquq (birinchi navbatda, xususiy mulk huquqi) kabi tushuncha hamda fuqarolarning davlatni boshqarishda va qonunchilik jarayonida ishtirok qilishini ta'minlovchi muassasalar tashkil etgan.

Liberalizm xususiy mulkka egalik qilish va uni ko'paytirishga qaratilgan barcha faoliyat turlarining erkinligini himoya qiladi. Liberalizm mol-mulkka egalik qilishga olib keluvchi xususiy tashabbuskorlik va xususiy tadbirkorlikni cheklaydigan xatti-harakatlarni bartaraf qilishga intiladi va unga erishish chora-tadbirlarini ko'radi. Biroq, shuni ham ta'kidlash joizki, liberalizm nafaqat daromadli korxonalarni o'z himoyasiga oladi, balki u har qanday tashabbusni, ijtimoiy korxonalarning barcha turlarini qo'llab-quvvatlaydi, chunki ularda u inson shaxsining ifodasi va boy-badavlat bo'lish omilini, inson salohiyati va qobiliyatlarining rivojini ko'radi.

Liberalizm davlat boshqaruviga tanqidiy munosabat, fuqarolarning yuksak siyosiy javobgarligi, diniy bag'rikenglik, plyuralizm, konstitutsionalizm g'oyalarini qo'llab-quvvatlaydi. Shu bilan birga liberalizmning asosiy qadriyatlari uning muayyan ichki ziddiyatlarini shakllantirganligini ham tan olish lozim. Masalan, o'zining g'oyaviy evolyutsiyasida liberalizm tarixning har bir burilish pallasida shaxsning xususiy hayotiga davlat aralashuvining ma'lum darajasi va xarakterini belgilagan. Biroq bizning fikrimizcha, inson huquqlari asosiy qadriyat ekanligini ta'kidlovchi liberal falsafa bu huquqlarni rivojlantirishga ahamiyat bermagan. Shuning uchun ham jamiyat va madaniyat evolyutsiyasiga bog'liq va o'zgarib borayotgan inson o'rniga liberalizm insonni abadiy va o'zgarmaydigan istaklar tashuvchisi sifatida namoyon etgan.

Liberalizm qudratli progressiv siyosiy qoidalardan iborat

bo'lib, demokratik jamiyat asosini tashkil etuvchi shaxs erkinligini, huquqiy davlat, fuqarolik jamiyati, hokimiyat bo'linishi, o'zini – o'zi boshqarish kabi g'oyalarni rivojlantirgan va hayotga tatbiq eta boshlagan. Bu mafkura konservatizm bilan o'zaro kurashda yanada kuchaydi, deyish mumkin. Liberalizm asoslari Angliya olimlari I. Bentam, J. Mill, Fransiya siyosatshunoslari – B. Konstan, A. Tokvil, Germaniya olimlari V. Gumboldt, A. Shteyn va boshqalar tomonidan ilgari surilgan edi. Jumladan, siyosatshunoslikka oid Styuart Millning asosiy "Erkinlik to'g'risida", "Vakillik boshqaruvi" kabi asarlarida, erkinlik bor joyda qancha individlar mavjud bo'lsa, shuncha ijtimoiy taraqqiyot markazlari ham mavjud bo'ladi, deb ta'kidlagan[251]. Xalq davlat qurilishi va faoliyatida bevosita ishtirok etadi, chunki xalq o'zining saylovi tufayli uning uchun javobgardir. Parlament esa, Milning fikricha, nafaqat qonun chiqarish bilan shug'ullanishi, balki hokimiyat faoliyatini nazorat qilishi, arizalarni ko'rib chiqishi, hokimiyat to'g'risidagi turli fikrlarni hisobga olishi lozim. Mill liberalizmi shaxs huquqlarini himoya qilgan holda, ularni shaxs huquqlari hayotga tatbiq etilishi mumkin bo'lgan davlatdagi demokratiya va huquq bilan o'zaro bog'liqligini ko'rsatib o'tadi.

Neoliberalizm liberalizmning an'anaviy qadriyatlarini XX asr ikkinchi yarmidagi iqtisodiy va siyosiy sharoitlariga moslashtirgan. Neoliberallarning siyosiy dasturida boshqaruvchilar va boshqarilayotganlarning murosasi, ommaning siyosiy jarayonda ishtiroki, boshqaruv qarorlarini qabul qilish jarayonini demokratlashtirish g'oyalari ustuvor bo'lgan. Ba'zi siyosatchilarning fikriga ko'ra, neoliberallar davlat hokimiyatini tashkil etishda plyuralistik shakllarni qo'llab quvvatlaganlar. R.Dal', Ch.Lindblyum fikricha, ko'pchilikning boshqaruvi qanchalik kuchsiz bo'lsa, u liberalizmning tamoyillariga shunchalik ko'proq mos keladi. Neoliberalizm, bir tomondan, dunyoda ushbu mafkuraning buyuk mavqeini mustahkamlagan, ikkinchi tomondan yangi liberal g'oyalarning shakllanishiga

[251] Гаджиев К.С. Политология: Учебник для высших учебных заведений. – М.: Логос, 2001 – С. 224-225

turtki bo'lgan. Liberalizm siyosiy maqsadlar tizimi sifatida G'arb mamlakatlarida hayoga tatbiq etilgan.

Bugungi kunda bu ta'limot aniq dastur xarakteriga emas, balki dunyoqarash, umumiy xarakterdagi ma'noli yo'nalishlar xarakteriga ega bo'lmoqda. Bunda birinchi navbatda uning umumiy ideallari va madaniy tamoyillari ilgari surilmoqda. Ushbu asosiy qadriyatlar ba'zi mamlakatlardagi ommaviy siyosiy qarashlarning o'zgarishiga ta'sir etmoqda, ko'pchilik milliy mafkuralar asosini, neokonservatizm va xristian-demokratik mafkura yo'nalishlarini tashkil etmoqda.

Xullas, liberalizm zamonaviy ijtimoiy-siyosiy leksikonga tanish bo'lgan tushunchalar va kategoriyalar bilan uzviy bog'liq, masalan, bir kishining o'zini o'zi qadrlashi va o'z xatti-harakatlari uchun javobgarligi; xususiy mulk g'oyasi shaxs erkinligining zarur sharti sifatida; erkin bozor, erkin raqobat va erkin tadbirkorlik tamoyillari; imkoniyatlar tengligi prinsipi; hokimiyatlar bo'linishi, nazorat va muvozanat tizimi; barcha fuqarolarning qonun oldida tengligi tamoyillariga ega bo'lgan o'ng qanotli davlat g'oyasi; shaxsning asosiy huquq va erkinliklarining kafolati (vijdon, so'z, mitinglar erkinligi, birlashmalar va partiyalar tuzish); umumiy saylov huquqi va boshqalar.

Liberalizm o'ta moslashuvchan va dinamik g'oyaviy-siyosiy oqim bo'lib, boshqa oqimlar ta'siriga ochiq, jamiyat hayotidagi o'zgarishlarga sezgir munosabatda bo'ladi. Liberalizm turli ijtimoiy-tarixiy va milliy-madaniy sharoitlarda shakllandi va rivojlandi. Diqqat bilan qaralsa, liberalizmdagi juda g'alati xilma-xil ziddiyatlar, o'tish bosqichlari va qarama-qarshiliklarni ko'rish mumkin. Ular turli davrlarda turli shakllarda paydo bo'lgan. Ammo barcha xilma-xilligiga qaramay, liberalizm umumiy kelib chiqishi va ma'lum tushunchalar, g'oyalar, tamoyillar va ideallar majmuasiga ega bo'lib, ular birgalikda uni ijtimoiy-siyosiy fikrning alohida turiga aylantirdi va bu g'oyalar jahonning ko'plab mamlakatlari taraqqiyotining muhim g'oyaviy omiliga aylanib ulgurdi.

**Konservatizm**. Konservatizm turli, ba'zan bir-biriga zid

bo'lgan g'oyalar, tushunchalar, ta'limotlar va an'analarni o'ziga singdirdi. To'rt jildlik "Konservatizm hikmati" antologiyasida konservativ an'ana tarafdorlari orasida Aflotun, Arastu, sitseron, N.Makiavelli, G.Bolingbrok, E.Byork, J. de Maistr, L. de Bonald, A. de Tokvil, F. Nisshe, A. Gamilton, J. Adams, F. fon Xayek va boshqa mutafakkirlar borligi sanab o'tilgan[252]. Bu fakt konservatizmning noaniq talqin qilinishidan, uning mafkuraviy ildizlari xilma-xilligi, murakkabligi va ko'p qirraliligidan dalolat beradi. Umumiy qabul qilingan fikrga ko'ra, zamonaviy konservatizmning yozma tarixi XVIII asr oxirida fransuz inqilobidan, ya'ni 1790-yilda ingliz siyosatchisi va siyosiy faylasufi E.Byorkning "Fransiyadagi inqilob haqida mulohazalar" asari nashr etilganidan boshlanadi. Taxminan o'sha paytdan boshlab konservatizmning ikkita klassik an'analari paydo bo'ladi: birinchisi - fransuz mutafakkirlari J. de Maistre va L. de Bonald davriga oid; ikkinchisi - E. Burkega. Konservativ an'ananing rivojlanishiga K.Leontev, N.Danilevskiy, V.S.Solovyov, I.Ilin va boshqalar kabi rus faylasuflari, sotsiologlari, siyosiy mutafakkirlari salmoqli hissa qo'shdilar.

Konservatizmning gnoseologik asosi shundan iboratki, ijtimoiy-siyosiy jarayon ikki tomonlama xarakterga ega. Bir tomondan, bu evolyutsiya, rivojlanish va eskini inkor etish, o'tmishdan uzilish va yangisini yaratishdir. Boshqa tomondan, u o'tmishdan hozirga va kelajakka barcha hayotiy, bardoshli, universal narsalarni saqlaydi va o'tkazadi. Har qanday ijtimoiy-siyosiy tizim o'zining ko'p jihatlarida o'zgarishi mumkin, shu bilan birga boshqa jihatlarda uzviylikni saqlab qoladi. Tarixiy tajriba shuni ko'rsatadiki, qadimgi dunyoni uning xarobalarida yangi dunyo qurish nomi bilan vayron qilishga majburlash foydasiz mashg'ulot, eng yomoni esa ayanchli oqibatlarga olib keladi. Aytish mumkinki, faqat ikkita tamoyilning o'zaro ta'siri va chambarchas bog'liqligi mavjud bo'lganda: bir tomondan, yangini rivojlantirish va yaratish, ikkinchi tomondan, o'tmish bilan davomiylikni saqlash, boshqa tomondan, biz tarix va ijtimoiy-

---

[252] Гаджиев К.С. Политология: Учебник для высших учебных заведений. – М.: Логос, 2001.–С. 228

tarixiy jarayon haqida gapirishimiz mumkin. Konservatizm mavjud dunyoni "eng yaxshi dunyo" deb biladi.

Har qanday mamlakat, har qanday millat har bir aniq tarixiy davr mobaynida erishilgan yutuqlarni asrab-avaylashi, himoya qilishi va kelajak avlodlarga yetkazishi kerak, ularning manfaatlarini oqlaydigan toifadagi kishilar, partiya va tashkilotlar, shuningdek, mafkura zarur, chunki o'tmishini xotirlamaydigan xalq kelajagi yo'q xalqdir. Har bir jamiyat, umuman olganda, himoya qiladigan, asrab-avaylaydigan, kelajak avlodlarga yetkazadigan narsaga, kuch yoki mafkuraga ega, deyish qiyin. Shu bilan birga, status-kvoni himoya qilish, uni saqlab qolish zarurligini asoslash uchun mo'ljallangan haqiqiy konservatizm o'zgaruvchan voqelikni hisobga olishi va ularga moslashishi kerak.

Dunyo dinamik va doimiy o'zgarishlarga duchor bo'lganligi sababli, konservatizm barcha o'zgarishlarni istisnosiz rad eta olmaydi. Shunisi e'tiborga loyiqki, XIX asrning ikkinchi yarmidan boshlab, ayniqsa XX asrda (ba'zi hollarda Ikkinchi jahon urushidan keyin) ijtimoiy-iqtisodiy va ijtimoiy-siyosiy o'zgarishlarga moslashib, konservatorlar ilgari rad etgan ko'plab eng muhim g'oyalar va tamoyillarni qabul qildilar - masalan, erkin bozor munosabatlari, konstitutsiyaviylik, vakillik tizimi va davlat organlari saylovi, parlamentarizm, siyosiy va mafkuraviy plyuralizm va boshqalar. Shuningdek, ular iqtisodiyotni davlat tomonidan tartibga solish, ijtimoiy islohotlar va farovonlik davlati haqidagi ayrim g'oyalarni ham qabul qildilar. Shu munosabat bilan konservatizm 1970-1980-yillarda keng ko'lamli o'zgarishlarni boshdan kechirdi. Bu davrning o'ziga xos xususiyati so'llarning - kommunistikdan sotsial-demokratik va ijtimoiy rivojlanish modellarining inqirozi edi.

Konservatizm va o'ngchilik, aslida, so'llarning intellektual qo'llab-quvvatlashini yo'qotish, ularning zaiflashuvi, chap qanotda hayotiy g'oya va tushunchalarning yetishmasligi natijasida hosil bo'lgan bo'shliqni to'ldirdi. 1980-yilda AQShda R.Reygan hokimiyat tepasiga keldi va 1984-yilda ikkinchi

marta g'alaba qozondi, Angliyada M.Tetcher boshchiligidagi Konservativ partiyaning ketma-ket uch marta g'alaba qozondi, Germaniya, Italiya, Fransiyada parlament va mahalliy parlament saylovlari natijalari bu kuchlar tomonidan ilgari surilgan g'oya va tamoyillar aholining ancha keng qatlamlari kayfiyatiga mos bo'lib chiqdi.

Jahon siyosatida neokonservatorlar, yangi o'ngchilar, an'anaviy yoki paternalist konservatorlar faoliyatini ajratib ko'rsatish mumkin. Bir qator mamlakatlarda yangi o'ng va ba'zi neokonservatorlarning alohida guruhlari ijtimoiy-iqtisodiy soha va undagi davlatning o'rni bilan bog'liq bir qator masalalar bo'yicha katta natijalariga erishdi. AQShdagi Reyganizm va Angliyadagi Tetcherizm kombinatsiyalari G'arbiy Yevropadagi neo-o'ng va neo-konservativ guruhlar tomonidan qarzga olingan. Umuman olganda, ular o'ng qanot radikallaridir, chunki ular zamonaviy kapitalizm asoslarini o'zgartirish va individualizm, erkin bozor munosabatlari va erkin raqobat tamoyillarini sof shaklda tiklash tarafdori edi. O'zining ekstremal ko'rinishlarida libertarizm anarxo-kapitalizmni yoqlaydi, ya'ni davlatni umuman tan olmaydigan erkin bozor jamiyatini ilgari surdilar. Aksariyat konservativ siyosiy kuchlar so'nggi o'n yilliklarda kapitalizm tuzilmasida ro'y bergan o'zgarishlarni hisobga olib, davlat tomonidan tartibga solish mexanizmlarini demontaj qilish, cheksiz raqobat va butunlay erkin bozor tamoyillariga asoslangan tizimga qaytishning iloji yo'qligini tushundi.

Hozirgi konservativ uyg'onish davrining eng paradoksal ko'rinadigan tomoni shundaki, konservatorlar o'zgarishlar tashabbuskori sifatida harakat qilishadi. Bu borada neo-o'ngchilar va neokonservatorlar adolatli darajada moslashuvchanlik va pragmatizmni, yaratilgan sharoitlarga moslashish qobiliyatini ko'rsatdilar. Ular iqtisodiyotdagi turg'unlik, ishsizlik, tez sur'atlar bilan o'sib borayotgan inflyatsiya, davlat mablag'larini isrof qilish, ijtimoiy hayotdagi salbiy hodisalarga qarshi chora-tadbirlar ko'rishni talab qilib, aholining keng qatlamlari kayfiyatini aniq tasvirlab berdilar. Konservativ kuchlar vakillarining, avvalo

Angliya va AQShdagi, so'ngra Germaniya, Fransiya va boshqa mamlakatlardagi muvaffaqiyatining kaliti ko'p jihatdan ular bir vaqtning o'zida o'zgartirishlar kiritishni taklif qilganlaridadir. E'tiborlisi, aksariyat konservativ partiyalarning saylovoldi platformalarining leytmotivi o'zgarishlar va'dasi edi.

Zamonaviy konservatorlar jamiyat qurilishida erkinlik, tenglik, hokimiyat, davlat, demokratiya va boshqa muammolar muhim o'rinni egallaydi. Shuni ta'kidlash kerakki, ushbu muammolar doirasini talqin qilishda aksariyat konservatorlar o'zlarini inson huquqlari va demokratiyaning asosiy tamoyillarining qat'iy himoyachilari, deb biladilar. Umuman olganda, ular davlatga va tegishli institutlarga nisbatan noaniq munosabat bilan ajralib turadi.

"Inson ozod bo'lib tug'iladi, lekin u hamma joyda zanjirband etilgan", deydi J.J. Russo. "U zanjirband bo'lishi kerak", deydi javoban unga konservativ, uning fikricha, fuqarolik erkinliklari asos bo'lgan "an'analar va tarixiy davomiylikning zarur zanjirlarini" himoya qiladi. Bir tomondan, konservatorlar nazarida davlat qonun va axloqning manbai va himoyachisidir. Kuchli davlat bo'lmasa, jamiyatda anarxiya hukmron bo'lishi mumkin. Ular davlatga nisbatan ijobiy, ko'pincha avtoritar munosabat bilan ajralib turadi, bu esa o'z navbatida antiindividualizmni keltirib chiqaradi. Boshqa tomondan, kuchli davlat shaxs erkinligini bo'g'ish uchun vositaga aylanishi mumkin. Shuning uchun konservatizm nazariyotchilari "davlatdan kichikroq kishilar birlashmalarining ahamiyatini" doimo ta'kidlab keladilar.

Uzoq tarixiy taraqqiyot yo'lini bosib o'tgan zamonaviy konservatizm o'ta murakkab va ko'p qatlamli shakllanish tarixiga ega bo'lib, unda eng xilma-xil, ba'zan bir-biriga qarama-qarshi bo'lgan g'oyalar, tushunchalar, munosabat va tamoyillar mavjud. Bir tomondan, ular erkin raqobat va erkin bozor munosabatlari tamoyillarini tiklash tarafdori bo'lsa, ikkinchi tomondan, ular oila, jamoa, din va boshqa oraliq munosabatlarga urg'u berib, an'anaviy qadriyatlar va ideallarga sodiqligini qat'iy ta'kidlaydilar. Shu bilan birga konservatizmning an'anaviy va

aloqalarni ifodalash uchun siyosatshunoslikda "**partiyaviy tizimlar**" termini ishlatiladi. Keng ma'noda ifodalaganda **partiyaviy tizim – hokimiyat uchun kurashda va uni amalga oshirishda siyosiy partiyalarning o'zaro munosabatga kirishishi va raqobat qilishi mexanizmini anglatadi.**

Boshqa bir ta'rifga ko'ra, **partiyaviy tizimlar turli partiyalar, davlat va turli siyosiy institutlar o'rtasidagi barqaror aloqa va munosabatlarni o'zida aks ettiradi**[276].

Partiyaviy tizimni aniqlash uchun aksariyat hollarda ularning soni mezon sifatida olinadi (bir, ikki, ko'ppartiyaviylik tizimlari). Son bilan bir qatorda bu jarayonda jamiyatda dominant partiyaning mavjudligi, partiyalar o'rtasida ittifoqlarga birlashish imkoniyatlari, ular o'rtasida raqobatning mavjudligi va boshqa ko'rsatkichlar ham e'tiborga olinadi.

Jahon miqyosida quyidagi partiyaviy tizimlar mavjud:

**Monopartizm yoki bir partiyali tizimlar.** Ushbu tizimlar boshqa partiyalarning mavjud bo'lishini inkor qiladi, partiya va davlat rahbarligining qo'shilib ketishini nazarda tutadi. Partiyaviy tizimlarning ushbu turi totalitar va avtoritar davlatlarga xosdir.

**Kvaziko'ppartiyaviylik.** Ushbu tizim formal tarzda ko'plab partiyalarning mavjud bo'lishiga yo'l qo'ysa-da, aslida real hokimiyatning bitta partiya qo'lida bo'lishini anglatadi.

**Bipartizm yoki ikki partiyali tizim.** Mazkur tizimga doimiy ravishda mamlakatdagi saylovlarning yetakchisi bo'lgan ikkita partiyaning mavjud bo'lishi xarakterlidir. Amalda mamlakatda partiyalar soni ikkita emas, undan ko'proqdir. Lekin yetakchi partiyalar bilan mamlakatda mavjud boshqa partiyalar raqobat qilish darajasida bo'lmaydi.

Bunday tizimda saylovlarda g'olib chiqqan partiyalar hukumatni shakllantirish huquqini qo'lga kiritadi. Ammo shunday holatlar ham yuzaga kelishi mumkinki, ijro hokimiyati bir partiyaning yetakchiligida, parlament boshqa partiyaning yetakchiligida bo'lib qoladi. Mazkur holat AQShda tez-tez

---

[276] Qirg'izboev M. Siyosatshunoslik. Toshkent: Yangi asr avlodi, 2013. – 226 bet..

ko'zga tashlanib turadi. Amerikaliklarning o'zi mazkur vaziyatni hokimiyatlar taqsimotini kuchaytiruvchi qo'shimcha holat sifatida baholashadi. Bunday tizim Buyuk Britaniya uchun ham xarakterli.

**Ikki yarim partiyali tizim.** Ushbu tizim oldingisidan shunisi bilan farqlanadiki, ikkita yetakchi partiyadan biri saylovda g'olib chiqqandan keyin faqat uchinchi, nisbatan kuchsizroq partiya yordamidagina hukumatni shakllantirishga muvaffaq bo'ladi. Mazkur model Germaniya Federativ Respublikasida ko'p yillardan beri ishlaydi. Germaniyada saylovlarda kurash ikkita kuchli partiya – Xristian-demokratlar ittifoqi (XDS) hamda sotsial-demokratik partiya (GSDP) o'rtasida kechib keladi. Uchinchi partiya – erkin demokratlar partiyasi g'olib chiqqan partiya bilan – yo XDS, yoxud GSDP bilan navbatma-navbat koalitsiyaga kirishib kelgan. Albatta, ushbu tizimdan chetga chiqishlar ham bo'lib turganligini ko'rish mumkin. Masalan, 1998-yilgi saylovlarda GSDP g'olib chiqqan va "yashillar" (90 Ittifoqi/"yashillar") partiyasi bilan mustahkam hukumat koalitsiyasini shakllantirgan. Umuman, o'tgan asrning so'nggi o'n yilliklaridan boshlab ekologiya yo'nalishida faoliyat yuritayotgan partiyalarning siyosatga faol kirib kelishi va siyosiy hayotning muhim ishtirokchilari safidan o'rin olishi jarayoni Yevropaning boshqa davlatlarida ham kuzatiladi[277].

**Ko'ppartiyaviy tizimlar** mamlakatda hukumat institutlarining faoliyat yuritishiga ta'sir ko'rsatuvchi siyosiy partiyalar soni ikkitadan ko'pni tashkil etuvchi holatlardir. Ko'ppartiyaviylik tizimining turlari sifatida uch, to'rt, beshpartiyalik tizimlarni, atomlashgan partiyaviy tizimlarni ko'rsatib o'tish mumkin. Ularni tasniflashda asosiy mezon sifatida saylovlarda mamlakat parlamentidan o'rin olishga muvaffaq bo'lgan, jamiyatda sezilarli ta'sir kuchiga ega siyosiy partiyalar soni muhim o'rin tutadi.

---

[277] Ровинская Т. "Зеленые" в политическом поле Западной Европы// Мировая экономика и международные отношения, 2019, – том 63, № 3. – С. 40

**Atomlashgan (tarqoq) tizimlar** (Boliviya, Malayziya va boshqalar). Ushbu tizimlar o'zaro va aholi bilan kuchsiz bog'langan katta miqdordagi partiyalar (30 tadan 200 tagacha) mavjud bo'lishi, partiyalarning hokimiyat tizimidan ajralib qolganligi hamda unga ta'sir vositalariga ega emasligi bilan ajralib turadi. Atomlashgan tizim J.Sartorining fikricha, partiyalar klassifikatsiyasida shunday bir nuqtani bildiradiki, ushbu nuqtaga tushgan tizimlarda partiyalar sonining qanchaligi endi ahamiyatga ega emas, chunki partiyaviy tizim bunday vaziyatda funksional, ya'ni ishchi holatida bo'la olmaydi[278]. Bunday tizimda kuchlar taqsimoti shunday ko'rinishda bo'ladiki, endilikda ular nafaqat boshqa partiyalarga, balki umuman siyosiy jarayonlar dinamikasida ham ta'sir kuchiga ega bo'lmaydi.

Partiyalar orasidagi raqobat xarakteri bo'yicha ko'ppartiyaviy tizimlar, o'z navbatida, quyidagilarga bo'linadi:

– **Mo'tadil ko'ppartiyaviy tizimlar.** (Belgiya, Niderlandiya). Ko'ppartiyaviylikning boshqa turlaridan partiyalarning bir-biri bilan hamkorlikka intilishi, mafkuraviy qarashlaridagi tafovutlar uncha ko'p bo'lmaganligi bilan farq qiladi. Ushbu tizimlarda partiyalarning hech biri hokimiyatni boshqarishga yetarli kuchga ega bo'lmaydi, natijada koalitsion hukumat tuzishga, o'zaro hamkorlikka intiladi.

– **Qutblashgan ko'ppartiyaviy tizimlar.** Ko'p-partiyaviylikning ushbu turiga mafkuraviy qarashlardagi katta farqlanish, uning asosida partiyalarning hukumatga nisbatan "so'l" va "o'ng" muxolifatga bo'linish darajasining kuchliligi, markazga intiluvchi kuchlarga qaraganda markazdan qochuvchi kuchlarning ustunroq mavqega ega ekanligi, oqibatda "markaz" partiyalarining mustahkam o'ringa ega emasligi, hukumat tuzish uchun qisqa muddatli ittifoqlar yaratishga intilish kabi ko'rinishlar xosdir.

**Shuningdek, partiyalar o'rtasida tuziladigan ittifoqlar xususiyatiga ko'ra ko'ppartiyaviylik tizimi:**

---

[278] Sartori G. Parties and Party Systems. A Framework for Analysis. Vol. 1 Cambridge. 1976. – P. 128

– **Bloklarga asoslangan bo'lishi**, ya'ni mafkuraviy jihatdan bir-biriga yaqin partiyalar bloklarga birlashib, saylovlarda umumiy nomzod va umumiy dastur bilan chiqishi mumkin. Xususan, Fransiyada saylovlar paytida ikkita blokka bo'linish kuzatiladiki, bunda partiyalar prezidentlik saylovlariga o'nglar va so'llarga ajralgan holda kirishadi.

– **Koalitsion**, ya'ni qutblashgan ko'ppartiyaviylikka yaqin bo'lishi mumkin. Biror partiyaning hukumat tarkibini shakllantirish uchun zarur bo'lgan parlament ko'pchiligiga ega bo'lmasligi, faqatgina boshqa partiyalar bilan ittifoqqa kirish orqaligina bu masalani hal qila oladi.

**Siyosiy partiyalar real siyosiy mavqei va so'nggi saylovlarda qo'lga kiritgan deputatlik o'rinlariga qarab quyidagi partiyaviy tizimlarga ajratiladi:**

– **majoritar mohiyatga, ya'ni uzoq vaqt bitta siyosiy partiyaning barqaror yetakchiligiga asoslangan tizim.** Partiyaviy tizimning ushbu modelida davlat tomonidan barcha partiyalarga bir xil imkoniyat yaratib berilishiga qaramasdan, aholining uzoq yillar davomida o'z ustuvorligini bitta partiyaga berishi bilan xarakterlanadi. Xususan, Hind milliy kongressi, Yaponiya liberal-demokratik partiyasi, Shvetsiya sotsial-demokratik partiyasi bunga misol bo'la oladi;

- **dominant partiyali tizim.** Bu tizimda yetakchi dominant partiya saylovlarda kamida 30 foiz ovozga ega bo'lishga harakat qiladi, lekin hukumat tuzish uchun ittifoqchilar izlashga majbur bo'ladi;

- **minoritar partiyalar koalitsiyasiga tayanuvchi tizim.** Ushbu tizim koalitsion ko'ppartiyaviylik, ya'ni bir qancha partiyalarning o'zaro hamkorligiga asoslanadi.

Demokratik davlatlarda ikki va ko'ppartiyaviylik tizimlari keng tarqalgan. Siyosatshunoslar bu tizimlarga xos afzalliklar va kamchiliklarni atroflicha o'rganishga harakat qilishadi. Ko'ppartiyaviylik tizimining ijobiy xususiyatlaridan biri aholining keng siyosiy qarashlari spektrini aks ettirishi, real fikrlar raqobati muhitini vujudga keltirishidir. Biroq partiyalarning haddan ziyod

ko'p bo'lishi bir qator kamchiliklarni ham tug'diradi. Xususan:

- saylov davrida elektoral maydonning haddan ziyod segmentlashuviga olib keladi. Saylovda ishtirok etayotgan siyosiy partiyalar va ular ittifoqlarining ko'p bo'lishi o'z-o'zidan parlamentda aholi keng qatlamlari manfaatlari ifodalanishi kafolati bo'la olmaydi. Xalqaro tajriba shuni ko'rsatadiki, parlamentda siyosiy partiyalarning haddan ziyod fragmentlashuvi barqaror va samarador hukumatni shakllantirishni qiyinlashtiradi;
- "mas'uliyatsiz muxolifat" yuzaga kelishiga asos yaratadi. Parlamentga kelishning o'zga yo'lini topmagan kichik partiyalar garchi keyinchalik bajarish imkoni bo'lmasa-da, saylovchilarga populistik va'dalar berish yo'liga o'tadi. Bunday yo'l tutish esa oxir-oqibatda jamiyatning radikallashuviga sabab bo'lishi mumkin;
- ikkipartiyaviylik tizimi esa o'z navbatida siyosiy hayotning barqaror bo'lishiga, yagona partiyali hukumatning shakllanishi, uzoq muddat yagona siyosiy kursning ustuvorlik qilishiga xizmat qiladi;
- lekin partiyaviy tizimning bu modeli ham keng tarqalgan Yevropa davlatlari jamoatchiligi tomonidan tanqid qilinadi. Zero, uning salbiy jihatlaridan biri shuki, amalda faqat ikkita partiyaning mamlakat siyosiy hayotida, jumladan, hokimiyat tizimlarida, saylov siyosatida monopol mavqega egaligi bo'lib, bu holat o'zga partiyalar tomonidan hokimiyat uchun kurashni ilojsiz qilib qo'yadi.

Muayyan jamiyatda partiyaviy tizimlarning u yoki bu modeli qaror topishiga talay omillar, xususan, tarixiy an'analar, aholi ijtimoiy tarkibi xususiyatlari, siyosiy partiyalarni ro'yxatdan o'tkazish hamda faoliyatini tartibga soluvchi qonunchilik, boshqaruvning prezidentlik yoki parlament turiga asoslanishi, saylovlarning majoritar yoki proporsional tartibda o'tishi va boshqa omillar ta'sir ko'rsatadi.

Siyosatshunoslar turli davlatlarda qaror topgan partiyaviy tizimlarda XXI asr, ayniqsa, uning keyingi o'n yilliklariga kelib qator omillar ta'sirida o'zgarishlar yuz berayotganligini

ta'kidlashmoqda. Bir guruh olimlar bu o'zgarishlarni globallashuv tufayli jahon qiyofasida yuz bergan chuqur transformatsion jarayonlar bilan bog'laydi. Oqibatda fuqarolarning qadriyatlar tizimiga ta'sir qiluvchi siljishlar yuz berayotganligi, ushbu siljishlar natijasida bugun Yevropaning aksariyat davlatlarida populistik partiyalarning ta'siri keskin osha borayotganligi, qolaversa, an'anaviy siyosiy mafkuralar transformatsiyaga uchrayotganligini ko'rish mumkin[279]. Boshqa bir guruh olimlarning fikriga ko'ra, populistik partiyalarga bo'lgan qiziqishning oshib borayotganligi bugungi kun ilgari surayotgan muammolarga an'anaviy partiyalar tezlikda yechim taklif eta olmayotganligi va bundan aynan populistik partiyalar unumli foydalanishga harakat qilayotganligi bilan bog'liqdir[280].

Dunyo partiyaviy tizimlarida keyingi o'n yilliklarda kuzatilayotgan ushbu o'zgarishlarga qaramasdan siyosatshunoslar fikriga ko'ra, aynan siyosiy partiyalar demokratik jamiyatlarda ijtimoiy-siyosiy hayotning faol ishtirokchisi, fuqarolardan xalq vakillariga hokimiyat bilan bog'liq vakolatlarni demokratik yo'l bilan o'tkazishni ta'minlashda eng muhim mexanizm sifatida o'z ahamiyatini saqlab qoladi[281].

Hozirgi O'zbekiston hududida va, umuman, Markaziy Osiyoda siyosiy partiyalar tuzish uchun zarur ijtimoiy-siyosiy shart-sharoitlar XIX asrning oxiri – XX asrning boshlarida vujudga keldi. Aynan shu davrda Chor Rossiyasi markazida yuz berayotgan o'zgarishlar tufayli uning boshqa qismlarida ham milliy o'zlikning uyg'onishi, mamlakat tarkibiga kirgan xalqlarning o'z taqdiri, kelajagi yo'lida faol sa'y-harakatlarga kirishishi singari jarayonlar yuz bera boshladi. Bu davrda

---

[279] Mudde C. Fighting the System? Populist Radical Right Parties and Party System Change // Party Politics. Newbury Park, California: Sage Publications. 2014. Vol. 20. № 2. – P. 217–226

[280] Oscarsson H., Holmberg S. Research Handbook on Political Partisanship. By Henrik Oscarsson and Sören Holmberg Cheltenham, UK/Northampton, MA, USA: Edward Elgar Publishing, 2020. – P.39

[281] O'sha joyda.

O'zbekistonda ko'ppartiyaviylik tizimi XX asr boshlarida keng quloch yoygan jadidchilik harakati, "Sho'roi Islomiya", "Sho'roi Ulamo", "Milliy ittihod", "Yosh buxoroliklar", "Yosh xivaliklar" va boshqalarni qamrab oldi. Ular xalq orasida ma'rifat tarqatish barobarida odamlarning siyosiy bilimini ham oshirishga harakat qildilar. Mazkur siyosiy harakatlar tomonidan ilgari surilgan aniq g'oyalar – Chor Rossiyasi tarkibida milliy muxtoriyatni tuzishdan tortib, milliy davlatchilikni shakllantirishgacha bo'lgan qarashlar ularning jamiyatda faol siyosiy kuch sifatida rivojlanganidan darak beradi.

Sho'rolar davrida kommunistik (bolsheviklar) partiyasidan boshqa barcha siyosiy harakatlar faoliyati taqiqlangan bir pallada mamlakat hududida shakllanayotgan ushbu ilk siyosiy tuzilmalar faoliyati majburan to'xtatildi, ularning yetakchilari turli yillarda qatag'on qurboni bo'ldi. Xulosa o'rnida aytish mumkinki, ushbu jarayonlar natijasida o'tgan asr boshlarida va birinchi choragida faoliyat yuritgan ilk milliy siyosiy tashkilotlar to'laqonli siyosiy partiyalar sifatida shakllanib ulgurmadi.

1924-yildan keyin sobiq sho'rolar ittifoqi tarkibiga kirgan O'zbekistonda Sho'ro kompartiyasining tarkibiy qismi bo'lgan O'zbekiston Kompartiyasi tuziladi. Sho'rolar hukmronligi davrida boshqa biror partiyaning tuzilishi va faoliyat yuritishiga yo'l qo'yilmadi.

O'zbekistonda chinakam ko'ppartiyaviylik tizimi shakllanishining dastlabki davri sifatida mamlakat mustaqillikka erishgan 1991-yilni tilga olish mumkin. Aynan shu davrdan mamlakat siyosiy hayotida katta o'zgarishlar yuz berdi.

O'zbekiston mustaqillikka erishgan 1991-yil 1-sentabridan e'tiboran mamlakatimizda ko'ppartiyaviylikka asoslangan tizimni yaratish diqqat markazida turadi. Bu O'zbekistonning eski totalitar boshqaruv tizimidan voz kechib, bozor iqtisodiyotiga asoslangan huquqiy-demokratik davlat barpo etish maqsadlariga uyg'un bo'lgan ko'ppartiyaviylik tizimini shakllantirishni vazifa qilib qo'yganligi bilan bog'liq edi. Qolaversa, ko'ppartiyaviylikning

davlat boshqaruvida mamlakatda istiqomat qilayotgan barcha aholi tabaqalarining qarashlarini to'laqonli ifodalash mexanizmi sifatida o'rtaga chiqayotganligi ham shuni taqozo qilayotgandi. Ana shunday hayotiy ehtiyoj boisidan ko'ppartiyaviylik tizimini rivojlantirish mustaqillikning ilk yillaridan davlat siyosatining muhim strategik yo'nalishlaridan biriga aylandi va hozir ham shunday bo'lib qolmoqda. Bu vazifani amalga oshirish, jamoat tashkilotlari, shu jumladan, siyosiy partiyalar va harakatlarning maqomi, huquq va faoliyat kafolatlarini normativ-huquqiy jihatdan tartibga solish maqsadida O'zbekiston Respublikasining 1991-yil fevralda qabul qilingan "Jamoat tashkilotlari to'g'risida"gi qonuniga tegishli o'zgartirishlar kiritildi.

1992-yilda qabul qilingan O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi esa fuqarolarning siyosiy partiyalarga va ijtimoiy harakatlarga birlashish huquqiga tayanib, mamlakatda siyosiy partiyalarning aynan ko'ppartiyaviylik tamoyillari asosida rivojlanishiga muhim asos yaratdi[282]. Konstitutsiyaning 60-moddasiga binoan siyosiy partiyalar aholining turli ijtimoiy qatlamlari va guruhlari irodasining ifodachisi sifatida saylangan vakillari orqali davlat hokimiyatini shakllantirishda ishtirok qilish imkoniyatiga ega bo'ldilar. Davlat ularning huquqlarini himoyalash, mamlakatning ijtimoiy-siyosiy hayotida ishtirok etishlari uchun teng imkoniyatlar yaratishni zimmasiga oldi.

Ushbu muhim konstitutsiyaviy normalar asosida mamlakatda mutlaqo yangi saylov qonunchiligi ham shakllana boshladi. 1993-yil 28-dekabrda qabul qilingan "O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisiga saylovlar to'g'risida"gi, 1994-yil 5-mayda qabul qilingan "Fuqarolarning saylov huquqlari kafolatlari to'g'risida"gi qonun fuqarolarning o'z saylov huquqlarini faol amalga oshirish mexanizmlarini belgilab berdi.

1994-yilda O'zbekistonda birinchi bor ko'ppartiyaviylik asosida parlament saylovlari o'tkazildi. Mustaqil O'zbekistonning ilk parlamenti tarkibi uchta partiya: 1991-yilda tashkil topgan

---

[282] O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasi// https://lex.uz/docs/6445145

O'zbekiston Xalq demokratik partiyasi, 1992-yili tuzilgan “Vatan taraqqiyoti” partiyasi hamda 1995-yildan siyosiy maydonga chiqqan “Adolat” sotsial-demokratik partiyasi vakillaridan iborat edi[485]. Saylov natijasida mamlakatda ko‘ppartiyaviylik tizimini shakllantirish borasida mamlakat taraqqiyotining dastlabki bosqichida belgilab olingan eng muhim vazifa bajarildi, ya’ni saylovlarda amalda bitta partiyaning yetakchilik roliga asoslangan tizimdan parlament partiyalariga tayanuvchi, ko‘ppartiyaviylikka asoslanuvchi tizimga konstitutsiyaviy-huquqiy yo‘l bilan o‘tish to‘yobga chiqarildi, qolaversa, jamiyatda yakkapartiyaviylikdan real ko‘ppartiyaviylikka, mafkuraviy fundamentalizmdan siyosiy plyuralizmga konstitutsiyaviy o‘tish amalga oshirildi.

Keyingi yillarda mamlakatda ko‘ppartiyaviylikning qonunchilik asoslari yanada takomillashdi. Bu davrda mamlakat siyosiy sahnasiga yangi partiyalar – 1995-yil 3-iyunda tashkil topgan “Milliy tiklanish” demokratik partiyasi hamda 1998-yilda faoliyatini boshlagan O‘zbekiston “Fidokorlar” milliy-demokratik partiyasi kirib keldi. Har ikkala partiya 1999-yilgi saylovda faol ishtirok etdi.

Mamlakatda ko‘ppartiyaviylik tizimi rivojida 1996-yilda qabul qilingan O‘zbekiston Respublikasining “Siyosiy partiyalar to‘g‘risida”gi qonuni alohida o‘rin tutadi. Qonunning qabul qilinishi bilan O‘zbekistonda ko‘ppartiyaviylik tizimining samarali faoliyat yuritishiga muhim qonuniy asos yaratib berildi.

Mamlakatda ko‘ppartiyaviylik tizimining shakllanishi nafaqat yangi partiyalarning vujudga kelishi, balki dasturlar va qarashlar yaqinligi asosida ayrim partiyalarning birlashishi kabi jarayonlar bilan birga kechdi. Xususan, 2000-yilning aprelida “Vatan taraqqiyoti” hamda “Fidokorlar” partiyalari aynan shu asoslarga ko‘ra birlashdi, birlashgan partiya “Fidokorlar” milliy-demokratik partiyasi nomini saqlab qoldi.

Mamlakatda bozor islohotlarining jadallashuvi, jamiyat hayotining barcha jabhalarini liberallashtirish siyosati shakllanib

---

[485] Политические партии Узбекистана. Тошкент, 2007. – С.6.

kelayotgan o'rta qatlam, birinchi navbatda tadbirkorlar va ishbilarmonlarning yagona siyosiy partiyaga birlashishiga zamin yaratdi. 2003-yil noyabrida Tadbirkorlar va ishbilarmonlar harakati – O'zbekiston liberal-demokratik partiyasi tuzilganligi e'lon qilindi.

2002-yil 27-yanvarda bo'lib o'tgan umumxalq referendumidan keyin mamlakatda ko'ppartiyaviylikning huquqiy asoslarini takomillashtirish yo'nalishida yangi davr boshlandi. Ushbu islohotlarning muhim jihatlaridan biri mutlaqo yangicha – professional asosda ishlovchi parlamentni shakllantirish hamda uning quyi palatasida to'laqonli partiyaviy vakillikni ta'minlashda o'z ifodasini topdi.

Saylov qonunchiligiga ilk bor siyosiy partiyalardan deputatlikka nomzodlarni ko'rsatishda ayollar uchun 30 foizlik kvota belgilash to'g'risidagi norma kiritildi.

Siyosiy partiyalar faoliyatiga doir qabul qilingan muhim qonunlardan biri "Siyosiy partiyalarni moliyalashtirish to'g'risida"gi qonun bo'ldi (2004-yil, aprel)[284]. Qonunning qabul qilinishi bilan mamlakatda siyosiy partiyalar ustav faoliyatini moliyalashtirishning milliy tizimi yaratildi.

Mamlakatda ko'ppartiyaviylikni yangi darajaga olib chiqish borasida tashlangan muhim qadamlar ichida 2007-yilda qabul qilingan "Davlat boshqaruvini yanada demokratlashtirish va yangilash hamda mamlakatni modernizatsiyalashda siyosiy partiyalar rolini kuchaytirish to'g'risida"gi konstitutsiyaviy qonunni alohida tilga olish zarur[285]. Qonunda hukumat tanlagan yo'lga o'z munosabatini turlicha belgilovchi partiya fraksiyalarining huquqiy maqomi aniq-ravshan belgilandi, muxolif partiya fraksiyasi faoliyatini samarali amalga oshirishi uchun zarur huquqiy kafolatlar bayon qilindi, Qonunchilik

---

[284] O'zbekiston Respublikasining "Siyosiy partiyalarni moliyalashtirish to'g'risida"gi Qonuni// Lex.uz/docs/168391

[285] O'zbekiston Respublikasining "Davlat boshqaruvini yanada demokratlashtirish va yangilash hamda mamlakatni modernizatsiyalashda siyosiy partiyalar rolini kuchaytirish to'g'risida"gi Konstitutsiyaviy qonuni// lex.uz/docs/1164590

palatasi spikeri o'rinbosarlaridan birining lavozimi tegishli fraksiya vakillari tomonidan egallanishi ko'rsatildi. Shuningdek, mamlakat Bosh vaziri o'z lavozimidan mamlakat Prezidenti tomonidan siyosiy partiyalar fraksiyalari tashabbusi asosida ozod qilinishi mumkinligi to'g'risidagi qoida ham o'z aksini topdi.

Siyosiy partiyalarga shu singari muhim konstitutsiyaviy vakolatlar berilishi barobarida bu davrda saylov qonunchiligi ham takomillashtirildi. Jumladan, saylov qonunchiligiga kiritilgan o'zgarishlarga ko'ra, mamlakat Oliy Majlisi Qonunchilik palatasi deputatlari soni ilgarigi 120 tadan 150 taga ko'paytirilishi belgilandi. Ularning 135 tasi bevosita siyosiy partiyalardan saylanishi ko'rsatildi. 15 ta deputat Ekologik harakat vakillaridan tegishli konferensiyalarda saylanishi bayon qilindi. Saylovchilarning tashabbus guruhlaridan nomzodlarni ilgari surish huquqi bekor qilinishi islohotlarning yangi bosqichida aynan siyosiy partiyalarga berilayotgan katta imkoniyatlar bilan bog'liq edi.

2010-yili jamiyat hayotida siyosiy partiyalar rolini yanada oshirish yo'lida yana bir muhim qadam tashlandi. "O'zbekiston Respublikasi Konstitutsiyasining alohida moddalariga (78, 80, 93, 96 va 98-moddalari) o'zgartirish va qo'shimchalar kiritish to'g'risida"gi qonun qabul qilindi.

Deputatlik korpusining parlament nazorati yo'nalishidagi vakolatlarini kengaytirish to'g'risida so'z yuritganda 2016-yil mart oyida qabul qilingan "Parlament nazorati to'g'risida"gi qonunni ham alohida qayd etish darkor[286].

2019-yilning 26-iyunida "O'zbekiston Respublikasi Saylov kodeksi"qabul qilindi[287]. Kodeks saylovga oid 21 ta qonunni tizimlashtirdi. Mazkur kodeksdagi eng katta yangilik – siyosiy maydonning to'liq siyosiy partiyalarga berilishidan iborat. Unga muvofiq, siyosiy partiyalar Qonunchilik palatasiga bo'lib o'tadigan saylovda ilgaridek 135 ta emas, balki to'liq – 150 ta

---

[286] O'zbekiston Respublikasining "Parlament nazorati to'g'risida"gi Qonuni // Elektron resurs: lex.uz/docs/2929477

[287] O'zbekiston Respublikasining Saylov Kodeksi// https://lex.uz/docs/4386848

saylov okrugidan oʻz nomzodlarini koʻrsatishi belgilandi.

Mamlakatda 2019-yilda yangi siyosiy partiya – Oʻzbekiston Ekologik partiyasining tuzilishi mamlakatda koʻppartiyaviylik tizimining rivojlanishida yangi bosqichni boshlab berdi.

Xoʻsh, Oʻzbekistonda faoliyat olib borayotgan siyosiy partiyalar dasturlarida mazkur siyosiy kuchlar ijtimoiy asosini tashkil etuvchi aholi qatlamlarining orzu-intilishlari qay darajada aks ettirilgan? Oʻrganishlar Oʻzbekistonda koʻp yillardan beri faoliyat koʻrsatib kelayotgan siyosiy partiyalar – OʻzLiDeP, XDP, MTDP, "Adolat" SDPlar oʻz dasturlariga yillar davomida oʻzgartirishlar kiritib borganligi, lekin ushbu oʻzgarishlarni ular asosiy nuqtalarda partiyalarning bazaviy qarashlari saqlagan holda amalga oshirganligini koʻrsatadi.

| **Siyosiy partiya** | **Mafkuraviy platformasi** |
|---|---|
| Xalq demokratik partiyasi | Ijtimoiy demokratiya |
| Tadbirkorlar va ishbilarmonlar harakati - Oʻzbekiston liberal-demokratik partiyasi | Liberal demokratiya |
| "Adolat" sotsial-demokratik partiyasi | Sotsial demokratiya |
| "Milliy tiklanish" demokratik partiyasi | Konservatizm |
| Ekologik partiya | Demokratiya, ekologik barqarorlik |

*8-jadval. Oʻzbekistondagi siyosiy partiyalarning mafkuraviy platformasi*

Siyosiy partiyalarning ijtimoiy qatlami – asosiy elektorati masalasi ham muhim oʻrin tutadi.

Jamiyatdagi muammolarni hal qilishda siyosiy partiyalar yuqorida koʻrsatilgan oʻz siyosiy platformalaridan kelib chiqqan

holda, elektorati manfaatlariga mos yondashuvlarni ilgari surishga harakat qilganliklarini ko'rish mumkin.

| Siyosiy partiya | Maqsadlarini ifodalovchi ijtimoiy qatlam |
|---|---|
| Xalq demokratik partiyasi | Ijtimoiy himoyaga muhtoj aholi qatlamlari: pensionerlar, nogironligi bo'lgan shaxslar, ko'p bolali ayollar, ota-ona qaramog'idan mahrum bolalar, yolg'iz keksalar, mehnat bilan band bo'lmagan mehnatga layoqatli aholi, ichki va tashqi migrantlar va h.k. |
| Tadbirkorlar va ishbilarmonlar harakati - O'zbekiston liberal-demokratik partiyasi | O'rta mulkdorlar sinfi: tadbirkorlar va ishbilarmonlar, fermerlar, moddiy va intellektual mulk egalari |
| "Adolat" sotsial demokratik partiyasi | Davlat sektori xodimlari, ishchi va xizmatchilar, ilm ahli, ziyolilar. |
| "Milliy tiklanish" demokratik partiyasi | Ziyolilar, shu jumladan, ilm-fan va ta'lim, madaniyat, san'at va axborot sohasi vakillari, tarbiyachi va o'qituvchilar, ijodkor va san'atkorlar, sportchilar, turizm, hunarmandchilik sohalari vakillari va h.k. |
| Ekologik partiya | Sog'liqni saqlash va tabiiy boyliklarni asrash g'oyalarini qo'llab-quvvatlovchi fuqarolar |

*9-jadval. O'zbekistondagi amaldagi siyosiy partiyalar*

Ma'lum bo'lyaptiki, siyosiy partiyalar o'z dasturlarida aholini o'ylantirgan, jamiyat uchun muhim bo'lgan muammolardan qochmaslikka harakat qilishgan. Siyosiy partiyalarning dasturlarini tahlil qilib yana bir narsaga amin bo'lish mumkin:

ular dasturlarida sof nazariy talqinlar bilan cheklanmasdan, aholini o‘ylantirgan aniq muammolarni o‘rtaga qo‘yib, ularni hal qilish yo‘llarini ko‘rsatishga harakat qilgan. Bunday sa’y-harakatlar, avvalo, partiyalarning ko‘proq parlament partiyalariga aylanayotgani, saylovlarda muvaffaqiyatli ishtirok etish bugun ular uchun eng muhim masalalardan biri ekanligi, nazariy tortishuvlardan ko‘ra aholini o‘ylantirgan muammolarga e’tibor berish saylovchilarni partiya ilgari surayotgan g‘oyalarga ko‘proq jalb qilishi bilan izohlanadi.

Siyosiy partiyalarning qandaydir partiyaviy dogmalar yoki o‘z dasturlarida aks etgan fikrlar doirasida qolib ketmasdan, jamiyatda bo‘layotgan voqea-hodisalarga, odamlarni qiynayotgan voqea-hodisalarga o‘z vaqtida munosabat bildirishga harakat qilayotganligini, zarurat tug‘ilsa, masalalar hal qilinishiga ko‘maklashish uchun bor imkoniyatlarini safarbar etayotganliklarini koronavirus pandemiyasi bilan kurashda faol ishtirok etganliklarida ham ko‘rish mumkin.

Xulosa o‘rnida aytish mumkinki, yangi O‘zbekiston taraqqiyot strategiyasi mamlakat rivojida yangi sifat bosqichini boshlab berdi. Uning doirasida ilgari surilgan vazifalar vakillik organlari, siyosiy partiyalar va ulardan saylangan deputatlik korpusidan o‘z faoliyatini ushbu strategiyada belgilangan vazifalar darajasiga olib chiqishni talab etadi. Demak, aytish mumkinki, O‘zbekistonda real ko‘ppartiyaviylik tamoyillarini rivojlantirish, siyosiy partiyalarning jamiyat hayotidagi o‘rnini oshirish borasidagi ishlar yangi taraqqiyot davrida ham davom etadi..

Xususan, islohotlar markaziga inson manfaatlarining qo‘yilganligi ularning siyosiy irodasi ifodachasi bo‘lmish siyosiy partiyalarning ham sifat jihatdan o‘zgarib, takomillashib borishini zarurat qilib qo‘yadi.

Bularning barchasi yaqin kelajakda siyosiy partiyalarning jamiyatdagi roli yanada oshib borishini anglatadi.

**Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar:**

1. M. Veber klassifikatsiyasi bo'yicha siyosiy partiyalar o'z taraqqiyotida bosib o'tgan uchta tarixiy bosqichni ta'riflang.
2. Siyosiy partiya tushunchasiga tarif bering;
3. Siyosiy partiyalarning asosiy belgilarini sanab bering;
4. Siyosiy partiyalarning qanday turlari sizga ma'lum?
5. Siyosiy partiyalarning funksiyalari to'g'risida nimalar bilasiz?
6. Siyosiy partiyalarning institutsionallashuvi nimalarda namoyon bo'ladi?
7. Siyosiy tizimlar tushunchasiga ta'rif bering;
8. Bir, ikki, ko'ppartiyaviy tizimlar to'g'risida nimalar bilasiz?
9. Partiyaviy tizimlarga xos bo'lgan yana qanday jihatlar sizga ma'lum?
10. O'zbekistonda ko'ppartiyaviylik tizimini shakllantirish qachon boshlangan va unga qanday ehtiyojlar sabab bo'lgan?
11. O'zbekistonda siyosiy partiyalar rivojlanishining normativ-huquqiy asoslarini qaysi qonunlar tashkil etadi?
12. O'zbekiston siyosiy partiyalari dasturiy qarashlaridagi farqlovchi jihatlarni keltiring

# 16-MAVZU. SIYOSIY GLOBALLASHUV VA BARQAROR TARAQQIYOT

**Reja:**

1. Globallashuv tushunchasi mazmun mohiyati va unga doir asosiy nazariy konsepsiyalar.
2. Globallashuv sharoitida xalqaro munosabatlar va jahon siyosatida kechayotgan jarayonlar.
3. Madaniy va mafkuraviy jarayonlar globallashuvi va ularning o'ziga xos jihatlari.

***Tayanch tushunchalar:*** *Globallashuv, antiglobalizm, barqarorlik, taraqqiyot, konsepsiya, siyosat, jahon siyosati, xalqaro tashkilotlar, madaniyat, madaniyatlar to'qnashuvi, "Ommaviy madaniyat", iqtisodiy inqiroz.*

1. Zamonaviy sharoitda xalqaro iqtisodiy va siyosiy munosabatlarning barcha shakllarini rivojlanishini oldindan belgilab beruvchi va shu bilan birga sintezlovchi asosiy yo'nalishlardan biri iqtisodiyotning globallashuv jarayonidir. Umuman olganda, globallashuv jarayoni universal xarakterga ega bo'lib, nafaqat iqtisodiy sohani, balki boshqa deyarli barcha sohalarni ham qamrab oladi. Jamoat hayoti: siyosat, ijtimoiy soha, axborot tizimi, ta'lim va madaniyat va boshqalar. Globallashuv jarayonining bunday universalligi xalqaro iqtisodiy munosabatlar majmuasida o'z izini qoldiradi.

O'z davrida fransuz olimi Rene Dekrat "Tushunchalar ma'nosini aniqlashtirish bu insoniyatning yarmini aldashdan saqlaydi"[288] deb yozgan edi. Ayni shu ma'noda dastlab biz "globallashuv" tushunchasining mazmun-mohiyatini izohlashga harakat qilamiz. "Globallashuv" atamasi dastlab Amerikalik olim T.Levitt tomonidan 1983-yil "Garvard biznes" jurnalida chop qilingan maqolada qo'llanilgan. T.Levitt yirik transmilliy

[288] Rene Dekrat. https://ru.wikipedia.org/wiki/

korporatsiyalar ishlab chiqaradigan turli-tuman mahsulot bozorining birlashuv jarayonlarini "globallashuv" deb atagan. Mazkur ta'rifda globallashuv jarayonninig iqtisodiy tomonlariga e'tibor beradi. Vaholanki globallashuv yaxlit jarayonlarni o'z ichiga qamrab oladi[289].

Globallashuv (lot. globus – yer kurrasi)[290] deb nomlanadi. Globallashuv jamiyat hayotining turli jabhalarida butun Yer sayyorasi uchun yagona bo'lgan tuzilmalar, aloqalar va munosabatlarning shakllanishi, universallashuv jarayonidir. Shuningdek, globallashuv global makonning tutashligi, yagona jahon xo'jaligi, umumiy ekologik o'zaro aloqadorlik, global kommunikatsiyalar va shu kabilar bilan tavsiflanadi.

Globallashuv sharoitida tashqi aloqalar, xalqaro iqtisodiy aloqalar, munosabatlar rivojlanib, har bir shaxsning ma'naviy va intellektual salohiyatiga yangicha talablar qo'ymoqda. O'z navbatida O'zbekiston Respublikasi mustaqil, suveren davlat sifatida xalqaro munosabatlarning to'laqonli a'zosi va uning ajralmas qismi hisoblanadi. Shuning uchun ham bugungi kunda mamlakatimizda yuksak ma'naviyatli, yuqori bilim va xalqaro talablarga mos keladigan mutaxassislarni tayyorlashga alohida e'tibor berilmoqda. Mamlakatimizda bunday mutaxassislarga bo'lgan talab kelajakda ham oshib boradi. Shu bois yuksak ma'naviyatli shaxsni tarbiyalash, xalqaro mezonlar asosida kadr tayyorlash ustuvor vazifalardan biriga aylanib bormoqda.

Globallashuv – butun jahon iqtisodiy, siyosiy, madaniy integratsiya va unifikatsiyalashuv bir-biriga yaqinlashuv jarayonidir. Asosiy xususiyatlari xalqaro mehnat taqsimoti, kapital, ishchi kuchi va ishlab chiqarish resurslarining erkin harakati qonunchilik, iqtisodiy, texnik jarayonlarni standartlash, shuningdek, turli mamlakatlar madaniyatining qo'shilishi va

---

[289] Теодор Левитт. Глобализация рынков. https://marketing-course.ru/levitt-globalizaciya-marketin/

[290] Globallashuv, globalistika va barqaror taraqqiyot tushunchalarining o'zaro aloqasi va farqi. https://fayllar.org/globallashuv-globalistika-va-barqaror-taraqqiyot-tushunchalari-v2.html

yaqinlashuvidir. Bu obyektiv jarayon bo'lib jamiyatning barcha sohalarini qamrab oluvchi tizimli xususiyatga ega. Zero biz A.Toynbi ta'biri bilan aytganda, insoniyat "umumiy uy" "umumiy taqdir" va "umumiy tashvishlar" bilan yashashga kirishayotgan, bir so'z bilan aytganda globallashuv deb atalayotgan jarayonlar sodir bo'layotgan zamonda yashamoqdamiz[291].

Ko'rinib turibdiki, bu jarayonlarning barchasi jahon xo'jaligi nazariyalari rivojlanishida o'z aksini topishi kerak edi, bunda iqtisodiy globallashuv nazariyalari alohida o'rin tutgan.

Uni baholash o'tgan yillar iqtisodiyotning globallashuvi muammolariga nazariy qarashlar asosida iqtisodchilar va siyosatshunoslarning turli yondashuvlarining uchta asosiy yo'nalishini shartli ravishda ajratib ko'rsatishimiz mumkin:

1. giperglobalistik yo'nalish;
2. skeptik yo'nalish;
3. transformatsion yo'nalish.

Ulardan birinchisi (giperglobalizatsiya) milliy chegaralarni yo'q qilish jarayonining mutlaqlashuvi va mamlakatlar o'rtasidagi madaniy farqlarning yo'qolishi bilan bog'liq. Bu yerda hal qiluvchi omil – 1970-yillardan boshlab shakllanish jarayoni davom etayotgan yagona jahon bozori doirasida kapital, tovar va axborotning erkin harakatlanishidir. XX asr Ushbu yangi sharoitda, ushbu tendensiya vakillarining fikriga ko'ra, "milliy egoizm" ma'nosiz bo'lib qoladi. Uning eng ko'zga ko'ringan vakillari (K. Omae, F. Fukuyama va R. Reyx).

K. Omae davlatlarni "g'ayritabiiy" birliklarga aylangan "o'tmishning ixtiyoriy qarzdorlari" deb ta'riflaydi. An'anaviy milliy davlatlar, K.Omaening fikricha, "mintaqaviy davlatlar", "tabiiy iqtisodiy zonalar", "tabiiylik" deb ataladigan va ko'lami jahon iqtisodiyoti ehtiyojlaridan kelib chiqqan holda shakllantiriladigan davlatlar bilan almashtirilmoqda[292].

Giperglobalizm qoidalari F.Fukuyama kabi mashhur

---

[291] Глобализация ru.wikipedia.org

[292] Омае К. Конец национального государства: становление региональных экономик. https://cyberleninka. ru/article/n/omae-k-konets-natsionalnogo-gosudarstva-stanovlenie-regionalnyh-ekonomik

siyosatshunosning asarlarida ham ishlab chiqilgan. F.Fukuyama o'zining "Tarixning oxiri va oxirgi odam" (1992) monografiyasida dunyoda kechayotgan globallashuv jarayonlarini giperglobalizm nuqtai nazaridan ko'rib chiqadi. Uning fikricha, hozirgi kunga kelib, mohiyatan barcha rivojlangan mamlakatlarda liberal demokratik siyosiy institutlar yaratilgan, boshqa mamlakatlarda bozor iqtisodiyoti va jahon iqtisodiy tizimiga yanada jadalroq kiritish yo'lida islohotlar o'tkazilmoqda.

F.Fukuyama jahon iqtisodiyotida kechayotgan integratsiya jarayonlarining madaniy tarkibiy qismiga alohida e'tibor beradi. U vujudga kelayotgan integratsion hamjamiyat a'zolarining o'z faoliyatini mavjud institutlar, me'yor va qoidalar asosida olib borishini ishonch, deb biladi va shu nuqtai nazardan qaraganda, ularning xatti-harakatlarini anchagina oldindan aytish mumkin. Shunday qilib, F.Fukuyamaning fikricha, globallashuv jarayonlarining faol tarqalishi liberal-demokratik qadriyatlarning amalda butun dunyoda faol tarqalishiga asoslanadi[293].

Ko'rinib turibdiki, giperglobalizm vakillari o'z mohiyatiga ko'ra, davlatlar tomonidan o'zlarining asosiy funksiyalarini yo'qotishi, kelajakda esa, umuman olganda, milliy davlatlarning qurib ketishi bilan birga to'liq madaniy tarqalishni bashorat qilmoqdalar. Aytish mumkinki, giperglobalizm o'ta qutbli pozitsiya bo'lib, uning ichida haqiqatan ham amalga oshirilgan ba'zi jihatlar mutlaqlashtiriladi. Giperglobalistlarning pozitsiyalari faol tanqidga uchragani bejiz emas. Masalan, J. Grey ta'kidlaganidek, "vatansiz transmilliy korporatsiyalar tomonidan boshqariladigan chegaralardan xoli dunyo bugungi voqelik yoki kelajak voqeligining tavsifi emas, balki korporativ utopiyadir[294]".

Giperglobalizmni tanqid qilish asosan "skeptik" deb ataladigan yo'nalish vakillarining ishlari doirasida amalga

---

[293] Фукуяма Ф. Сильное государство. Управление и мировой порядок в XXI веке. – Москва: АСТ, 2006. - С.36.

[294] Никифоров А.А. "Идеи Теории Глобализации И Взгляды Своих Представителей В Области Экономики И Управления" , Научный журнал НИУ ИТМО. Серия "Экономика и экологический менеджмент" , 2015.

oshirilgan. S. Xantingtonni uning faol tarafdorlari soni bilan bog'lash mumkin. S. Xantington, P. Xirst, G. Tompson, S. Krasnerlarning pozitsiyalarida: "umumiy madaniy birlikka erishib bo'lmaydi", "bugungi kunda tovarlar aylanishi davom etadi", " ish kuchi, kapital aylanmasi tarixiy qonuniyat asosida ko'tarilish va pasayishlarni boshidan kechiradi", degan fikrni ilgari suradilar[295].

Garchi tarix davlatlarning roli bo'yicha ma'lum bir chegaralanganligini ko'rsatsa ham, millatlar va milliy davlatlar uchun xavf mavjud bo'lmaydi.

S.Xantington ta'kidlaganidek, zamonaviy dunyoda sodir bo'layotgan jarayonlar dunyoning madaniy birxillashuviga qaraganda ko'proq aloqani uzishga va ziddiyatga olib keladi. Uning asosiy asarlaridan biri - "Sivilizatsiyalar to'qnashuvi va dunyo tartibining o'zgarishi", u mohiyatan vaziyatni baholashni birinchi marta shunday shakllantirdi[296].

Giperglobalizm tarafdorlari yoki "skeptiklar" pozitsiyalari bilan taqqoslaganda, "transformatsion" deb ataladigan yo'nalish vakillarining pozitsiyalari muhim o'ziga xoslikka ega. Ular orasida J. Rosenau, D. Tutdi, A. Mak-Gryular globallashuvni jamiyat hayotining barcha jabhalarida sodir bo'ladigan murakkab va ko'p tomonlama jarayon deb hisoblab, uni biryoqlama va soddalashtirilgan tushunishga qarshi chiqadilar. D.Xeld yozganidek, globallashuv yagona holat va chiziqli jarayon emas, balki faoliyat va o'zaro ta'sirning turli sohalarini qamrab oluvchi ko'p qirrali hodisa, shu bilan birga ularning har birida turli shakldagi bog'lanishlarni yuzaga keltiradi. U globallashuv jarayonlarining notekisligi va ko'p xilma-xilligini, bu jarayonlarning turli mamlakatlar, mintaqalar va alohida

---

295 2003.01.001. глобальные трансформации: политика, экономика и культура. https://cyberleninka.ru/article/n/ 2003-01-001-globalnye-transformatsii-politika -ekonomika-i-kultura-global-transformations-politics-economics-and-culture-held-d-mcgrew-a-g

296 Хантингтон С. Столкновение цивилизаций и преобразование мирового порядка. Нью Йорк, 1996. –С. 76.

davlatlar aholisining ijtimoiy guruhlariga ta'siridagi sezilarli farqlarni (ham darajada, ham tabiatan) asosli ravishda qayd etadi[297].

Transformatsion yo'nalish vakillarining fikricha, globallashuv milliy hukumatlarning kuch-qudrati, funksiyalari va vakolatlarini qayta tashkil qiladi. Shu bilan birga, milliy davlatlar o'z hududlari doirasida yuqori huquqiy vakolatga ega bo'lishiga qaramay, bu kompetensiya ichki boshqaruv institutlarining yurisdiksiyasining kuchayishi hamda xalqaro huquqdan kelib chiqadigan cheklovlar va majburiyatlarga bog'liqdir.

Bugungi kunda globallashuv muammosi siyosatshunoslar, iqtisodchilar, sotsiologlar, faylasuflar, hatto geograflar tomonidan muhokama qilinmoqda. Iqtisodchilar iqtisodning globallashuvi, geograflar "iqtisodiy arxipelaglar", xususan, eng yirik metropoliyalar birlashmalari, sotsiologlar odamlar turmush tarzining yaqinlashishi, siyosatshunoslar Sovuq urushning tugashi haqida gapiradilar. Bugungi kunda globallashuv tarafdorlari transmilliylashuvni tezlashtirish, davlatlarning o'zaro bog'liqligini mustahkamlash, ularning suverenitetini kamaytirish haqida bosh qotirmoqdalar.

Globallashuvni tavsiflovchi ko'plab ta'riflar mavjud. Biz ulardan faqat bir nechtasini taqdim etamiz:

Globallashuv - mahalliy, hududiy jihatdan yopiq o'zgarishlarga olib keladigan ijtimoiy o'zgarishlarning bir qator tendensiyalari, global turdagi ijtimoiy tashkilot.

Globallashuv - butun dunyo bo'ylab iqtisodiy, siyosiy va madaniy integratsiya va birlashish jarayoni. Buning asosiy natijasi - global mehnat taqsimoti, kapital, inson va ishlab chiqarish resurslarining butun sayyorada migratsiyasi, qonunchilikni, iqtisodiy va texnologik jarayonlarni standartlashtirish, shuningdek, madaniyatlarning yaqinlashishi va birlashishi. Bu tizimli xususiyatga ega, ya'ni jamiyat hayotining barcha

---

[297] Хелд Д., Гольдблатт Д., Макгро Э. и др. Глобальные трансформации: политика, экономика, культура / пер. В. Сапова. М. : Праксис, 2004. - С.183.

sohalarini qamrab oluvchi obyektiv jarayondir[298].

Globallashuvning mohiyatiga turlicha qarashlar mavjud. Ba'zi tadqiqotlarda uning iqtisodiy jihatlariga, boshqalarida - yagona axborot makonini shakllantirishiga, boshqalarida - umumiy madaniy va siyosiy standartlarni ishlab chiqishiga urg'u beriladi. Ushbu konsepsiya nisbatan yaqinda shakllangan, ammo undan ancha oldin globallashuvning turli jihatlari va tendensiyalarini tahlil qilishga urinishlar qilingan edi.

O'tmishda jamiyat qo'shinlar, qabilalar, qirolliklar, imperiyalar va oxir-oqibat, nisbatan yaqin vaqtgacha eng keng tarqalgan shakl - milliy davlatdan iborat bo'lgan alohida ijtimoiy birliklardan tashkil topgan nihoyatda rang-barang, turli xil mozaika edi. Bu siyosiy shakllanishlarning har biri mustaqil va o'zini-o'zi ta'minlaydigan iqtisodiyotga, o'ziga xos madaniyatiga ega bo'lib, u o'ziga xosligini saqlab qolgan, ular bir-biriga to'g'ri kelmaydigan va boshqalar bilan solishtirib bo'lmas edi. Zamonaviy jamiyat butunlay boshqacha manzarani taqdim etadi.

Mahalliy madaniy an'analar yemirilib, g'arb tarzidagi ommaviy iste'mol madaniyati "universal"ga aylanib, barcha mamlakatlar va qit'alarga tarqalayotgandek ko'rinadi. Umumiy til paydo bo'lmoqda va ingliz tili xalqaro rol o'ynamoqda. Kompyuter texnologiyalari rivojlanish, chuqurlashtirish va birlashishning boshqa yo'nalishiga hissa qo'shadi: butun dunyoda qo'llaniladigan bir xil dasturlar, bitta namuna ma'lumotlar va ma'lumotlarni tashkil etish hamda qayta ishlash. Globallashuv ko'pincha yangi iqtisodiy va texnologik jarayonlar. Darhaqiqat, davlatlarning o'zaro bog'liqligi, o'zaro kirib borishi, ba'zan milliy iqtisodiyotning integratsiya tuzilmalariga qo'shilishi kuchaymoqda. Yangi, ayniqsa, axborot texnologiyalari tobora keng tarqalmoqda. Sayyoramizni qamrab olgan aloqa va transport tarmoqlari, kapital oqimlari shakllanmoqda, migratsiya kuchaymoqda. Globallashuv kapital, texnologiya, intellektual yutuqlar, axborot va malakali mehnat harakati yo'lidagi to'siqlarni

[298] Многоликая глобализация / Под ред. П.Бергера и С.Хантингтона. -М.: Аспект Пресс, 2004. –С.72.

olib tashlaydi. Bu xalqaro miqyosdagi resurslarni istiqbolli sohalarda yaxshiroq konsentratsiyalash imkonini beradi. Shu bilan birga, ortib borayotgan o'zaro bog'liqlik jahon tizimining mahalliy va mintaqaviy beqarorlik, terrorizm, ommaviy qirg'in qurollarining tarqalishi, uzilishlar oldida zaifligini oshiradi.

Jahon iqtisodiyoti global tizim sifatida tarixiy, rivojlanayotgan va dinamik kategoriyadir. Uning evolyutsiyasi, rivojlanishning bir bosqichidan ikkinchisiga o'tishi bu o'zgarishlarni tushuntiruvchi nazariy tushunchalarni birinchi o'ringa olib chiqdi. Tarixiy jihatdan jahon iqtisodiyotiga milliy iqtisodiyotlar tizimi yoki ularning ayrim guruhlari sifatida qaraladi. Shuning uchun ham ko'pgina konsepsiyalarni tahlil qilishda milliy xo'jaliklarning jahon tizimidagi mavqeiga e'tibor qaratiladi. Bu nazariyalarning umumiy asosi shundan iboratki, milliy iqtisodiyotlar dunyoda teng bo'lmagan o'rinni egallaydi. Global tizimning yetakchi tushunchalari qatoriga imperializm va neoimperializm, modernizatsiya va neoevolyutsionizm nazariyalari, qaramlik nazariyasi, o'sish bosqichlari, jahon tizimi nazariyasi, ishlab chiqarish usullari, o'zaro bog'liqlik, sheriklik kabilar kiradi.

Imperializm va yangi mustamlakachilik nazariyalari dunyo tuzilishini yetakchi davlatlar o'rtasidagi yangi bozorlar, xom ashyo manbalari, kapital qo'yilmalar uchun maydonlar, ularning siyosiy va madaniy ta'sirini kuchaytirish uchun kurashi, deb tushuntiradi. Imperializm deganda monopoliya va moliya kapitali hukmronligi shakllangan, kapital eksporti katta ahamiyatga ega bo'lgan, dunyoni xalqaro trastlar tomonidan bo'linishi boshlangan va butun yer yuzi hududi bo'linib ketishi bilan bog'liq rivojlanish bosqichi tushuniladi.

J.Xobson 1900-yillar boshlarida o'zining G'arb davlatlari o'rtasida "Afrika uchun kurash" nomli kitobini nashr ettirgan. J.Xobson nuqtai nazaridan, mustamlakachilik investitsiyalar uchun yangi bozorlarni topishga urinishlar natijasi edi, chunki G'arb ishlab chiqarish imkoniyatlari o'z bozorlarida foydali sotish imkoniyatlaridan yuqori edi. Uning nazariyasiga ko'ra,

aholining ko'pchiligi ishlab chiqarilgan tovarlarning nisbatan kichik qismini sotib olishga qodir, shuning uchun ham dunyoning boshqa qismlarida yangi bozorlarga, ham arzon xom ashyo va ishchi kuchini izlash orqali ishlab chiqarishni arzonlashtirish yo'llariga doimo shoshilinch ehtiyoj mavjud. Imperializm atamasi Xobson talqinida boshqa xalqlarni zabt etish va qul qilish istagini bildirgan va buning ko'rinishlaridan biri mustamlakachilik - tashqi ekspansiya edi.

Bu jarayon natijasida iqtisodiy rivojlanish G'arb mamlakatlari va dunyoning ko'p qismi qashshoqlashdi, chunki resurslar nosanoat mintaqalaridan tashqariga chiqarildi. G'arb boyligi va Uchinchi dunyo qashshoqligi o'rtasidagi tobora ortib borayotgan tafovvut shundan boshlandi.

Neo-imperializm. Keyinchalik mualliflar Lenin va Xobson g'oyalaridan foydalanib, neo-imperializm nazariyasini yaratdilar. Ular Xobson va Lenin tahlil qilgan davrga qaraganda zamonaviy jamiyatga ko'proq qiziqishdi. Qadimgi mustamlaka imperiyalari, xuddi Britaniya singari, butunlay yoki deyarli butunlay yo'q bo'lib ketdi, amalda barcha sobiq mustamlaka hududlari mustaqil nazoratga ega bo'lgan mamlakatlarga aylandi. Biroq, bu nazariyaga ko'ra, sanoat davlatlari jahon savdosida yetakchiligi, global miqyosda faoliyat yurituvchi yirik korporatsiyalarning ta'siri tufayli dunyoning qolgan qismini nazorat qiladi. G'arb davlatlari jahon savdosida narx nazoratini saqlab qolish orqali o'zlarining imtiyozli mavqeini cheksiz saqlab qolishga qodir.

Emmanuel Vallershteyn tomonidan ishlab chiqilgan "Jahon tizimi nazariyasi" dunyo tengsizligi rasmini izohlashning eng murakkab urinishidir. Vallershteynning fikricha, XVI asrdan to hozirgi kungacha kapitalistik jahon xo'jaligining kengayishiga asoslangan global iqtisodiy va siyosiy aloqalar tizimining shakllanishi jarayoni sodir bo'ldi[299]. Bu iqtisodiyot asosiy mamlakatlar, yarim periferiya mamlakatlari, periferiya va tashqi arenaning mavjudligini nazarda tutadi. Asosiy davlatlar birinchi

[299] Мартин Г.-П., Шуманн Х. Западня глобализации: атака на процветание и демократию / Пер.с. нем. - М.: Альпина, 2001. – 330 с.

navbatda zamonaviy tadbirkorlik turlari paydo bo'lgan, keyin esa sanoatlashtirish jarayoni boshlangan davlatlar: Buyuk Britaniya, Niderlandiya, Fransiya va keyinchalik qo'shilgan Shimoliy-G'arbiy Yevropa mamlakatlari, masalan, Germaniya. Yadro davlatlari hududida paydo bo'lgan sanoat ishlab chiqarish, o'sha davr uchun qishloq xo'jaligining ilg'or shakllari vujudga keldi, markazlashgan hukumatlar shakllandi.

Global muammolar nima, degan savolga quyidagicha izoh berish mumkin:

Birinchidan, global muammolar o'z mohiyatiga ko'ra nafaqat ayrim kishilarning manfaatlariga, balki butun insoniyat taqdiriga daxldordir.

Ikkinchidan, ularni bartaraf etish uchun butun sayyora aholisi, hech bo'lmasa, aksariyat qismining kuch-g'ayratini birlashtirish va ularning bahamjihat, izchil ish ko'rishi talab etiladi.

Uchinchidan, bu muammolar dunyo rivojlanishining obyektiv omili sifatida biron-bir mamlakat ularni e'tiborga olmasligi mumkin emas.

To'rtinchidan, global muammolarning yechilmagani kelajakda butun insoniyat va uning yashash muhiti uchun jiddiy, balki tuzatib bo'lmaydigan oqibatlarga olib kelishi mumkin[300].

Globallashuv sharofati bilan biz iqtisodiyotlarning yaqinlashishi, chegaralarning ochilishi kabi hodisalarni kuzatishimiz mumkin. Ammo, agar siz diqqat bilan qarasangiz, ushbu imtiyozlarning barchasi kichik, sayyoramizning qolgan qismiga, dunyo mintaqasiga - G'arbiy Yevropa va AQShga nisbatan taqsimlanganligini topasiz. Masalan, Shengen kelishuvlari garchi G'arbiy Yevropa davlatlarining chegaralarini bir-biriga ochgan bo'lsa-da, ularni butun dunyo uchun mahkam yopib qo'ygan. Dunyoning istalgan nuqtasi bilan bir necha soniya ichida muloqot qilish imkonini beruvchi yangi texnologiyalar yaratilayotgan bo'lsada, rivojlanayotgan mamlakatlar aholisi uchun ochlik va

---

300 Globallashuvning falsafiy muammolari. https://staff.tiiame.uz/storage/users/423/presentations/ dulQt0znr TW68V302hcw74DW0ift4X5d5yJ0cU3X.pdf

taraqqiyoti va faoliyati, xalqni boshqa davlatlar tahdidlaridan va tabiiy-iqlim omillaridan himoya qilish, shuningdek, mamlakat ichida ijtimoiy tinchlik va tartibni saqlash uchun zarur bo'lgan jamiyat ehtiyojlariga asoslanadi.

Asosiy milliy manfaatlar qatoriga yaxlitlik va madaniy o'ziga xoslik, millat-xalq xavfsizligi, shuningdek, muhim tabiiy resurslarni nazorat qilish va ulardan foydalanish kiradi. Milliy manfaatning eng muhim tashkil etuvchi omili madaniyat va ta'lim tizimini, fan va uning tashuvchilari, shuningdek, ular yashayotgan hududni saqlab qolishdir.

Milliy manfaatning tabiiy chegaralari bo'lib, resurslar bazasining cheklanganligi va boshqa mamlakatlarning milliy manfaatlari chiqadi. O'zaro cheklanishning asosiy natijasi xalqaro huquq va xalqaro tashkilotlardir.

Yevropa siyosiy an'analarida milliy manfaatlarni tushunishda ikki qutb mavjud: liberallar – xususiy mulkdorlar va fuqarolik jamiyati, konservatorlar bo'lsa, davlat va byurokratiya yoqlovchisi hisoblanadi.

**Diplomatiya** – muayyan shart-sharoitlar va hal etilayotgan vazifalarning xarakterini hisobga olgan holda qo'llaniladigan amaliy chora-tadbirlar, uslublar va usullar majmuini ifodalovchi davlatlarning tashqi siyosatini amalga oshirish vositasi; davlat va hukumat rahbarlarining, tashqi aloqalar maxsus organlarining davlatlarning tashqi siyosatining maqsad va vazifalarini amalga oshirish, shuningdek, ushbu davlatlarning manfaatlarini himoya qilish bo'yicha rasmiy faoliyat[320]. "Diplomatiya" tushunchasi nizolarning oldini olish yoki hal qilish, murosa va o'zaro maqbul yechimlarni izlash, xalqaro hamkorlikni kengaytirish va chuqurlashtirish uchun muzokaralar olib borish san'ati bilan bog'liqdir.

**2.** Jahon siyosati o'rganadigan zamonaviy siyosiy dunyo ming yillar davomida shakllandi va rivojlandi. Ko'p asrlar odamlar birga yashadilar, qishloqlar, shaharlar qurdilar, mamlakatlarni barpo qildilar. Aholi punktlari bir-biri bilan o'zaro aloqada savdo-sotiq qilishgan, bitimlar tuzgan va hatto turli xil vakilliklarga ega

---

[320] Munavvarov Z.I. Xalqaro munosabatlarga kirish. O'quv qo'llanma. – Toshkent: "Navro'z", 2019. 56-bet.

bo'lgan. Bularning barchasi zamonaviy xalqaro munosabatlar va jahon siyosatining prototipi edi.

Shunday qilib, yunon shahar-davlatlari nisbatan kichik aholiga ega bo'lib, ularning hokimiyati shaharlar devorlari bilan chegaralangan. Ulardan ba'zilari kuchliroq bo'lib, boshqalarni o'z ta'siriga bo'ysundirdi va zaiflar ko'pincha, harbiy himoya qilishni so'rashdi. Shahar-davlatlar o'rtasidagi o'zaro aloqalar, shu jumladan, nizolarni hal qilish bilan shug'ullanadigan vakillarni almashish, savdo va tinchlik bitimlari tuzish orqali amalga oshirildi.

Rim imperiyasi O'rta yer dengizida o'z mulkini kengaytirgan shahardan kelib chiqqan. Rim imperiyasining jadal rivojlanishi hududlarni nazorat qilishda qiyinchiliklarga olib keldi. Ular turli usullar bilan – Rim prokonsullarini tayinlashdan tortib, mahalliy ma'muriy tuzilmalardan foydalanishgacha bo'lgan usullar bilan boshqarilgan.

Sivilizatsiya markazlari O'rta yer dengizida paydo bo'lgan. Xitoy, Hindiston, Yaponiya, Markaziy Osiyo, Yaqin Sharq va Markaziy Amerika madaniyatlari antik davrda yuqori rivojlanish darajasiga erishgan. Masalan, Xitoyda hukmronlik uchun kurashda harbiy vositalardan faol foydalangan hududiy tuzilmalar mavjud edi. Bu qadimgi Xitoy yozuvchisi Sun Szining "Urush san'ati" klassik asarida o'z ifodasini topgan. Xitoy sivilizatsiyasi ijtimoiy tuzilma, san'at, ta'lim, iqtisodiyot sohasida ko'p jihatdan yevropaliklardan oldinda bo'lgan ulkan muvaffaqiyatlarga erishdi. Umumiy diniy asosga – mil.avv. I ming yillikda shakllangan hinduizmga ega bo'lgan Qadimgi Hindistonda ham siyosiy jihatdan bir-biri bilan o'zaro aloqada bo'lgan bir qator alohida davlatlar vujudga kelgan.

Taxminan VIII–IX asrlarda Arab sivilizatsiyasi o'zining eng yuqori cho'qqisiga chiqdi. Keyinchalik tashkil topgan Usmonli imperiyasi Bolqon, Mesopotamiya va Shimoliy Afrikani bosib oldi. O'sha davrlarning aks-sadolari bugungi kunda ham masalan, mintaqani din va til birligi asosida birlashtirishni nazarda tutuvchi panarabizm shiorlarida o'zini namoyon qiladi[321].

---

[321] Киссинджер Г. Мировой порядок / Г. Киссинджер – М.: Издательство АСТ, 2014. С. 84.

Lotin Amerikasida Mayya sivilizatsiyasi III asrdan X asrgacha, Asteklar va Inklar sivilizatsiyalari esa XV asrda o'zining yuqori rivojlanish davrida bo'lgan.

Ekvatorial Afrikada eng qadimgi qirolliklardan biri V asr atrofida Ganada tashkil topgan. XIV asrda Afrika qit'asining shimolida, Malida savdo va ta'lim markazi shakllangan. Viloyatda oltin, tuz, paxta, teri, temir, mis almashinuvi jadal olib borilgan.

G'arbiy Yevropa deyarli 1000 yil davomida (taxminan 500 yildan 1500 yilgacha) unda yashovchi xalqlarning etnik va til farqlariga qaramay, umumiy xristianlik tamoyillari asosida rivojlandi. Rim papasi feodallarning hududiy va boshqa nizolarida asosiy hakam sifatida ishtirok etgan. Bu orada, XVI asr boshlariga kelib, bir qator mamlakatlarda qirol hokimiyati yana mustahkamlana boshladi, bu esa Papa hokimiyatiga tahdid sola boshladi. Ayni paytda, katolik cherkovining o'ziga qarshi qaratilgan harakat paydo bo'ladi. G'arbiy Yevropa Reformatsiya davriga kirdi. U 1517-yilda Germaniyada M. Lyuterning nutqi bilan boshlandi. Reformatsiya tarafdorlari katolik cherkoviga uning qattiq ierarxik tuzilishi, yer boyligi huquqi tufayli qarshi chiqishdi.

Yevropaliklar yana Qadimgi Yunoniston va Qadimgi Rimning klassik madaniyatiga murojaat qiladilar. Uyg'onish davridagi Italiya shahar-davlatlari xalqaro munosabatlarning qadimgi Yunonistonda qabul qilingan ko'plab tamoyillarini, jumladan, kuch tamoyilini qayta kashf etishdi.

Taxminan XV–XVI asrlardan, Uyg'onish va Reformatsiya davridan boshlab, Yevropa dunyodagi hukmron mintaqaga aylanib ulgurdi. Tarixning ushbu davrida geografik kashfiyotlar, buyuk ixtirolar, shuningdek, iqtisodiy rivojlanishning umumiy darajasi Yevropa mamlakatlari tomonidan yangi hududlarning egallanishiga olib keldi.

XV asr oxirlarida Kolumb tomonidan Amerika kashf etilgandan so'ng uning o'zlashtirilishi boshlandi. Dastlab Portugaliya va Ispaniya bu borada yetakchilik qildi. Fransiya va Angliya bu borada dastlab orqada qolishsa-da, ammo keyin ular shimoli-g'arbiy yo'lni tanlab, Amerika qit'asiga yo'l olishdi.

Yevropadan tashqarida bosib olingan hududlarda ham Yevropa qit'asida shakllanayotgan siyosiy institutlar va jarayonlar keng tarqala boshladi.

XVII asrning o'rtalariga kelib, parchalanib ketgan Yevropada yirik feodallar muayyan hududlar ustidan nazoratni kuchaytirdilar. O'zaro urushlar avjiga chiqdi. Keng miqyosli O'ttiz yillik urush vaqtida Yevropa davlatlarining katta qismi diniy, sulolaviy, hududiy va boshqa sabablarga ko'ra ishtirok etgan. Ushbu urushga yakun yasagan Vestfaliya tinchlik bitimining 1648-yilda imzolanishi yangi siyosiy tizimning shakllanishini belgilab beruvchi tarixiy taraqqiyotning muhim bosqichiga aylandi. U tamoman milliy davlat g'oyasiga asoslangan edi.

Yevropada paydo bo'lgan bu siyosiy tuzilma modeli keyinchalik boshqa qit'alarga tarqalib, chinakam global tus oldi. 400 yilga yaqin tarix davomida u yanada rivojlanib, hozirgi kungacha saqlanib qolgan.

Vestfaliya tinchligi bir necha yil davomida muzokaralar olib borilgan ikki shahar – Myunster va Osnabryuk (Vestfaliya) ikkita tinchlik shartnomasini o'z ichiga olgan edi. Natijada nemis xalqining Muqaddas Rim imperiyasi 300 ga yaqin mustaqil davlatlardan iborat konglomeratga aylandi. Vestfaliya tinchligi lyuteranlar va kalvinistlarning diniy huquq va erkinliklarini ham tan oldi.

Milliy suverenitet tamoyilini asosiy tamoyil sifatida tan olgan Vestfaliya tinchligi keyinchalik Vestfaliya yoki davlat markazlashgan modeli yoki tizimi nomi bilan mashhur bo'lgan yangi munosabatlar tizimiga asos soldi[322].

Milliy suverenitet prinsipi har bir davlat o'z hududida to'liq hokimiyatga ega bo'lishini, ichki va tashqi siyosatini belgilashini ifodalaydi. Ammo uning kuchi faqat siyosat bilan cheklanib qolmadi. Darhaqiqat, davlat iqtisodiy, ijtimoiy va madaniy strategiyani belgilash vakolatini qo'lga kiritdi. Bu hokimiyat huquqi qo'shnilarining ichki ishlariga aralashmaydigan boshqa davlatlar tomonidan hurmat qilindi. Umuman olganda,

---

[322] Лебедева М.М. Мировая политика. М., 2006. С. 62-63.

suverenitetga ega bo'lgan milliy davlat g'oyasi to'rtta asosiy xususiyatga asoslanadi: 1) hududning mavjudligi; 2) ushbu hududda yashovchi aholining mavjudligi; 3) aholini qonuniy boshqarish; 4) boshqa milliy-davlatlar tomonidan tan olinishi[323]. Ushbu xususiyatlardan kamida bittasi bo'lmasa, davlat mavjud bo'lishni to'xtatadi yoki uning imkoniyatlarini cheklaydi.

Vestfaliya tinchligini yaratuvchilar, ular shakllantirgan dunyo tartibini qadriyat yo'nalishlariga, xususan, dinga asoslab bo'lmasligini yaxshi bilishardi. Qadriyatlar muzokara qilinmaydi va hech qanday imtiyozlar berilmaydi. Shuning uchun ham bu chinakam ilg'or qaror bo'lib, milliy manfaatlar dunyoning davlat-markaziy modelining asosiga aylandi, unga ko'ra murosa yechimlarini izlash mumkin bo'ldi.

Keyinchalik o'ziga xos boshqaruv mexanizmlari va apparati, siyosiy hamda huquqiy normalari bilan ichki davlat va davlatlararo munosabatlar tizimi qurila boshlandi va milliy davlat ichki va tashqi siyosatga aniq bo'linishi bilan dunyoning siyosiy tizimini qurish birligiga aylandi.

Davlatlarning xalqaro maydondagi o'zaro hamkorligi ularning tashqi siyosiy harakatlarini turli yo'llar bilan muvofiqlashtirgan ittifoqlar orqali qisman tartibga solindi. XVIII asr boshlarida bir tomondan, Fransiya va Ispaniya, ikkinchi tomondan Buyuk Britaniya boshchiligidagi davlatlar koalitsiyasi o'rtasidagi Ispaniya merosi uchun kurashga nuqta qo'ygan Utrext shartnomasida (1713) "kuchlar muvozanati" atamasi birinchi marta paydo bo'ldi.

Fransiya inqilobidan keyingi Napoleon urushlari Fransiyaning mag'lubiyati bilan yakunlandi. 1815-yilda Vena kongressi buzilgan milliy suverenitet tamoyilini tikladi. Dunyoning Vestfal modeli doirasida "Yevropa konserti" yoki xalqaro munosabatlarning Vena tizimi, deb ataladigan xalqaro (davlatlararo) munosabatlar tizimi shakllandi.

Xalqaro munosabatlarning Vena tizimi Yevropadagi hududiy va siyosiy status-kvoga oid eng qudratli Yevropa monarxiyalarining (buyuk davlatlarning) inqiloblar tahdidi ostida

[323] Батюк В.И. Мировая политика: учебник для академического бакалавриата – М.: Издательство Юрайт, 2016. С. 78.

bo'lgan davlatlarning ishlariga jamoaviy aralashish imkoniyati va boshqalarga oid umumiy kelishuviga asoslangan edi.

XX asr ikkita jahon urushi bilan ajralib turadi. Birinchisi (1914-1918) Germaniya va uning ittifoqchilarining mag'lubiyati bilan yakunlandi. 1919-yil iyun oyida Versalda Germaniyaning yangi hududiy chegaralarini belgilovchi tinchlik shartnomasi imzolandi. Versal tinchlik shartnomasining ajralmas qismi hukumatlararo tashkilot bo'lgan Millatlar Ligasi Nizomi bo'lib, uning asosiy maqsadi sifatida xalqlar o'rtasidagi hamkorlikni rivojlantirish, ularning tinchligi va xavfsizligi kafolatlarini belgilash ko'rsatilgan. Dastlab uni 44 davlat imzolagan. Qo'shma Shtatlar bu shartnomani ratifikatsiya qilmadi va Millatlar Ligasiga a'zo bo'lmadi. Dastlab, SSSR, shuningdek, Germaniya unga kiritilmagan.

Birinchi jahon urushi tugaganidan keyin xalqaro munosabatlar tizimining shakllanishini yakunlash AQSh tashabbusi bilan chaqirilgan 1921–1922-yillardagi Vashington konferensiyasida sodir bo'ladi. U Tinch okeani mintaqasida yangi kuchlar nisbatini belgiladi. Ikki jahon urushi o'rtasida shakllangan xalqaro munosabatlarning shunday tizimi Versal-Vashington yoki urushlararo tizim deb nomlangan. "Yevropa konserti" singari u Vestfaliya siyosiy tizimining bir qismi edi.

Ko'p jihatdan g'olib mamlakatlarning siyosiy va harbiy-strategik g'oyalari ta'sirida shakllangan Versal-Vashington xalqaro munosabatlar tizimi mag'lubiyatga uchragan davlatlarning manfaatlarini e'tiborsiz qoldirdi. Bu qarama-qarshi va beqaror bo'lib chiqdi. Natijada, Ikkinchi jahon urushi boshlanishining oldini olish mumkin emas edi.

Ikkinchi jahon urushining tugashi xalqaro munosabatlarning yangi – Yalta-Potsdam tizimini vujudga keltirdi, u avvalgilari kabi dunyoning Vestfaliya tizimining bir qismi edi. Uning asosini Ikkinchi jahon urushida g'olib bo'lgan mamlakatlarning Yalta va Potsdam konferensiyalarida rasmiylashtirilgan kelishuvlari tashkil etdi.

Ikkinchi jahon urushidan keyingi xalqaro munosabatlar murakkab va ziddiyatli tarzda rivojlandi. Maqsadlari birinchi navbatda, tinchlikni saqlash va mamlakatlar o'rtasidagi

hamkorlikni rivojlantirishga qaratilgan BMTning tashkil etilishi, shubhasiz, ijobiy voqea bo'ldi.

Ammo hamkorlik bilan birga, urushdan keyingi davr qarama-qarshilikning yangi turi bilan ajralib turdi. Dunyo ikki qudratli davlat – SSSR va AQShning boshqa davlatlardan birinchi navbatda yadro qurolining mavjudligi bilan belgilanuvchi harbiy-siyosiy ustunligi asosida tuzilgan ikki blokka bo'linib ketdi. Ikki blok o'rtasidagi qarama-qarshilik bilan bog'liq xalqaro munosabatlar tizimi "bipolyar tizim" deb nomlandi. Qurollanish poygasi, uni cheklash, harbiy xavfsizlik muammolari xalqaro munosabatlarning markaziy masalalari edi.

Ikkala qarama-qarshi blokda ham harbiy ittifoqlar – 1949-yilda tuzilgan Shimoliy Atlantika Shartnomasi Tashkiloti (NATO) va 1955-yilda Varshava Shartnomasi Tashkiloti (VShT) mavjud edi.

Dunyo taraqqiyotidagi eng muhim lahza mustamlakachilikning yemirilishi edi. 1960-yillarda deyarli butun Afrika mustamlakachilik qaramligidan qutuldi. Vestfaliya tizimi o'zining eng yuqori cho'qqisiga chiqdi va butun dunyoni qamrab oldi.

1980-yillarning oxiri – 1990-yillarning boshi SSSR va bipolyar tizimning qulashi bilan belgilandi. Rossiya BMT Xavfsizlik Kengashida SSSRning huquqiy vorisi bo'ldi.

Dastlab, SSSR parchalanishi, sovuq urushning tugashi va boshqalar bilan bog'liq voqealar ko'p mamlakatlarda ishtiyoq va hatto romantizm bilan qabul qilindi. 1989-yilda AQShda F.Fukuyamaning "Tarixning yakuni?" maqolasi chiqdi. Unda muallif demokratiyaning g'alaba qozonishini, to'qnashuvlar bo'lmasligini, shu ma'noda tarixning yakunlanishini bashorat qildi[324].

1990-yillarning boshlarida nisbatan tinch bo'lgan Yevropada ham mojarolar ko'paydi. Bu esa mutlaqo teskari kayfiyatni keltirib chiqardi. S.Xantington 1993-yilda o'zining "Sivilizatsiyalar to'qnashuvi" nomli maqolasida F.Fukuyamaga qarama-qarshi pozitsiyadan turib, sivilizatsiya asosidagi ziddiyatlarni bashorat

[324] Фукуяма Ф. Конец истории и последний человек / Фрэнсис Фукуяма ; [пер. с англ. М. Б. Левина].: АСТ; Москва; 2015.

qilgan edi[325].

Umuman olganda, "Sovuq urush" tugaganidan keyin dunyo murakkablashdi va so'nggi yillarda AQShning hukmronlik siyosatidan (unileteralizm) uzoqlashish va xalqaro maydonda nisbatan muvofiqlashtirilgan harakatlar qurish tendensiyasi kuzatilmoqda.

3. Voqealar va faktlar faqat nima bo'lganiga guvohlik beradi, lekin u yoki bu voqea nima uchun sodir bo'lganligini tushuntirmaydi. Ular nazariy tushunishga duchor bo'ladilar, bu nafaqat tadqiqotchilar uchun, balki birinchi navbatda, amaliy sohada ishlaydiganlar uchun muhimdir. Aynan shunday tushuntirish asosida keyingi rivojlanish tendensiyalari bo'yicha taxminlar va prognozlar qilish mumkin.

Xalqaro munosabatlar murakkab va ko'p qirrali, shuning uchun xalqaro voqelikning barcha xilma-xilligini tushuntirib beradigan yagona nazariya yo'q. Quyidagi klassik konsepsiyalar ajralib turadi: (neo)realizm, (neo)liberalizm, neomarksizm.

Realizm xalqaro tadqiqotlardagi eng qadimgi nazariy yondashuvlardan biri bo'lib, xalqaro munosabatlarning eng "real" (shundan nomi kelib chiqqan) tavsifini, ya'ni kelajakda nima afzal yoki yuzaga kelishi mumkinligini emas, balki amalda hozir mavjud holatini tadqiq etishni talab qiladi. Realizm XX asrning birinchi yarmida xalqaro maydondagi kuch munosabatlari haqiqatlarini e'tiborsiz qoldiruvchi siyosatdagi axloqiy va utopik yondashuvning tanqidi sifatida vujudga keldi.

Bu yo'nalish insonning xudbin tabiatidan kelib chiqadi. Realistlar davlatlarga tahlilning "birliklari" sifatida qaraydilar va xalqaro munosabatlarni davlatlarning ancha tartibsiz o'zaro ta'siri sifatida ko'radilar. Realizm nazariyotchilaridan biri A.Volfersning metaforasiga ko'ra, davlatlar o'zaro ta'sir qilib, bilyard to'plari kabi to'qnashishadi. Demak, bu munosabatlar realistlar tomonidan anarxiya sifatida tavsiflanadi. Xaotik o'zaro ta'sir, realistlarning fikriga ko'ra, turli xil shartnoma munosabatlari bilan tartibga solinadi.

---

[325] Хантингтон С. Столкновение цивилизаций / С.Хантингтон; Пер. с. англ. Т.Велимеева, Ю.Новикова. – М.: ООО "Издательство АСТ", 2003.

Davlatlarning mavjudligi va xalqaro munosabatlar tizimining o'zi, realistlarning fikricha, milliy manfaatlarga qat'iy rioya qilishga bog'liq. Davlatlar xalqaro maydonda o'z manfaatlaridan va o'z imkoniyatlarini baholashdan kelib chiqib, faoliyat yuritishi kerak. Shuning uchun realizmdagi yana bir muhim kategoriya "kuch" yoki "qudrat"dir.

Realistlarning fikriga ko'ra, tinchlikni saqlashning eng samarali vositasi nafaqat davlatlar ta'minlamoqchi bo'lgan milliy manfaatlar to'qnashuvidan, balki madaniyatlar birligidan, bir-birining huquqlari va kelishuvning asosiy tamoyillarini o'zaro hurmat qilish asosida yuzaga keladigan kuchlar muvozanatidir.

Realizm namoyandasi G.Morgentau boshqa siyosat singari tashqi siyosat ham hokimiyat uchun kurashdir[326], deb yozgan edi. Uning maqsadlari qanday bo'lishidan qat'iy nazar, ular doimo hokimiyatga intilishni asosiy motiv sifatida ko'rsatadilar.

Umuman olganda, klassik realizmning asosiy qoidalari quyidagilarga bo'linadi:

- xalqaro munosabatlar - bu bir xil bo'lgan va odamlar kabi o'z intilishlarida xudbin bo'lgan davlatlarning o'zaro ta'siri;
- davlatlarning o'zaro ta'siri xaotik tarzda amalga oshiriladi, chunki "davlatlar ustidan turuvchi oliy hokimiyat markazi" mavjud emas;
- qudratga, xususan, davlatlar xavfsizligini kafolatlaydigan harbiy ustunlikka intilish ularning faoliyatining asosiy motividir;
- davlatlar, birinchi navbatda, o'z manfaatlaridan kelib chiqadilar. Bunda ular axloqiy jihatlarni hisobga olishlari mumkin. Lekin hech bir davlat "nima yaxshi, nima yomon"ni belgilashga haqli emas;
- siyosiy reallik iqtisodiy reallikdan farq qiladi: siyosat uchun hokimiyat asosiy, iqtisod uchun boylik asosiy ahamiyat kasb etadi;
- kuch omili hukmron bo'lgan xalqaro munosabatlar olamida davlatlar doimo urushga to'liq tayyor bo'lishi kerak[327].

1950–1960-yillarda dunyoda, ayniqsa Yevropada sodir

---

[326] Morgenthau Hans J. Politics Among Nations. The Struggle for Power and Peace. Second Edition, Alfred A. Knopf: New York, 1955. P. 12.

[327] Morgenthau Hans J. Politics Among Nations. The Struggle for Power and Peace. Second Edition, Alfred A. Knopf: New York, 1955. P. 64-72.

bo'lgan ko'plab jarayonlarni realizm doirasida tushuntirish qiyin edi: bu savdo, hamkorlik, integratsiya jarayonlarining rivojlanishi bilan bog'liq jarayonlar edi. Realizmning o'zi zamon talabiga javoban o'zgardi. 1970-yillarning oxiriga kelib neorealizm yoki strukturaviy realizm shakllandi. Uning asoschisi K. Uolts bo'ldi.

Neorealizm realizmning ko'pgina qoidalarini saqlab qoldi. Biroq neorealistlar davlatlarning nafaqat o'zlarini, balki ular tomonidan tuziladigan tuzilmalar, jumladan, ittifoqlar va hukumatlararo tashkilotlarni (shuning uchun boshqa nomi – strukturaviy realizm) hisobga olgan holda ko'rib chiqa boshladilar.

Neorealistik yondashuvda ham "kuch" kategoriyasi asosiy kategoriya sifatida saqlanib qolgan. Lekin u nafaqat harbiy, balki iqtisodiy ustunlikni ham o'z ichiga ola boshladi.

Neorealistlarning fikriga ko'ra, ishtirokchilarni xalqaro munosabatlarda kuch ishlatishdan saqlashga imkon beradigan "kuchlar muvozanati" tushunchasi ham saqlanib qolgan. K.Uolts yadro quroli dunyodagi kuchlar muvozanatini ta'minlovchi eng muhim omil ekanligidan kelib chiqadi.

K.Uolts xalqaro munosabatlar tizimini faqat ayrim ishtirokchilarga yoki ishtirokchilar guruhiga xos bo'lgan xususiyatlardan kelib chiqib tushuntirib bo'lmaydi, deb hisoblaydi. Shu sababli, neorealizm nazariyasi rivojlanishdagi muhim qadam bo'lib, unga ko'ra, global daraja, ya'ni xalqaro munosabatlar tizimining o'zi xizmat qiladi[328], degan xulosaga keladi.

Neorealistlar dunyo miqyosida davlatlarning o'zaro ta'sirini tushunishga katta hissa qo'shdilar. Shunday qilib, B. Buzan zamonaviy dunyoda tartibga solinishi mumkin bo'lgan "yetuk anarxiya"ning shakllanishi haqida gapiradi. Tartibga soluvchi rolini, uning fikricha, xalqaro xavfsizlikning kafolati bo'lgan G'arb demokratik mamlakatlari o'ynaydi.

So'nggi yillarda realistik maktab doirasida struktur realizmga qarama-qarshi ravishda neoklassik realizm paydo bo'ldi.

---

[328] Waltz K. N. Theory of International Politics / K. N. Waltz. – Reading, Massachusetts: Addison-Wesley Publ. Co, 1979. P. 86.

Ushbu konsepsiya vakillari realizmning ilk asoslariga qaytish va davlatning tashqi siyosatini oʻrganish zarurati gʻoyasini ilgari surdilar. Ularning fikriga koʻra, agar biz umumiy xalqaro munosabatlarning strukturasini emas, alohida davlatning xatti-harakatlarini tahlil qilsak, buni koʻproq tushuntirish mumkin. Neoklassik realizm XX asrning oxiri – XXI asr boshlarida AQShda tarqaldi.

Umuman olganda, soʻnggi yillarda realizm oʻzining turli xil modifikatsiyalarida rivojlanib, hozirgi zamonning eng muhim nazariy yoʻnalishlaridan biri boʻlib qolmoqda.

Xalqaro munosabatlar nazariyasidagi liberal yondashuv oʻz tarixida ikki marta – XX asr boshi va oxirida yuksalish davrlarini boshidan kechirdi. XX asr boshlarida liberalizmning paydo boʻlishi koʻp jihatdan V.Vilson gʻoyalari bilan bogʻliq. Bu davrda uchta oqim mavjud edi. Birinchisi xalqaro munosabatlarni huquqiy tartibga solish imkoniyatlariga e'tibor qaratdi. Ikkinchi oqim xalqaro tashkilotlar orqali xalqaro munosabatlardagi anarxiyani tartibga solishga qaratilgan edi. *Jamoaviy xavfsizlik* gʻoyasini amalga oshirish va Millatlar Ligasini yaratish ular uchun ustuvor vazifa edi. Uchinchi oqim vakillari asosiy e'tiborni qurolsizlanishga qaratdilar..

Realistlardan farqli oʻlaroq, liberallar hamkorlikka intilishni, tinchlikka, adolat va axloqqa (shuning uchun bu yondashuv idealizm deb ataladi) yoʻnaltirilganlikni oliy oʻringa qoʻyishadi.

Klassik liberalizmning asosiy qoidalari quyidagilardan iborat:

- inson tabiatan hamkorlikka moyildir;
- urush faqat birgalikdagi sa'y-harakatlar bilan hal qilinishi mumkin boʻlgan muammodir;
- qurolli mojarolarning oldini olish uchun xalqaro institutlar zarur;
- har bir davlat ichidagi demokratik hukumat sayyorada tinchlik oʻrnatish va hamkorlikni rivojlantirishga hissa qoʻshadi;
- xalqaro maydonda nafaqat kuch omillari, balki iqtisodiyot, axloq kabi boshqa omillar ham mavjud[329].

[329] Батюк В.И. Мировая политика: учебник для академического бакалавриата – М.: Издательство Юрайт, 2016. Стр. 74.

Xalqaro munosabatlarning nazariy sohasida realistlar va neorealistlar hukmronlik qilgan Sovuq urush tugaganidan keyin yana liberal maktab davri keladi. Bu yo'nalish XX asrning ikkinchi yarmida neoliberalizmga aylandi.

Neoliberal yondashuvda davlatlar, garchi ular jahon sahnasining asosiy ishtirokchilari (aktorlari) sifatida qaralsalar ham, yagona deb hisoblanmaydi. Qayd etilishicha, ular bilan bir qatorda zamonaviy dunyoda *hukumatlararo tashkilotlar*: (BMT, YeXHT, JST va boshqalar), *nodavlat tashkilotlar* – inson huquqlari, ekologik, feministik va boshqalar, *transmilliy korporatsiyalar* (TMK), *davlat ichidagi mintaqalar* va shaharlar faoliyat yuritishadi.

Neoliberalizm ko'p shakl va yo'nalishlarga ega. Transmilliy munosabatlar konsepsiyasi R.Koxen va J.Nay tomonidan taklif qilingan. Ular zamonaviy dunyoda nodavlat aktorlarning (dunyoning siyosiy tizimi va uning rivojlanish tendensiyalariga ta'sir etuvchi jahon siyosatining faol ishtirokchilari) faol rolini va xalqaro o'zaro ta'sir siyosatining yagona ishtirokchisi sifatida davlat tahlilidan voz kechish zarurligini ta'kidladilar. Faqat tadqiqotchilar davlatlararo o'zaro ta'sirni anglatuvchi "xalqaro munosabatlar" atamasi o'rniga kengroq, "transmilliy munosabatlar" tushunchasini fanga kiritadilar. Shu sababdan ham bu nazariy yo'nalish "transnatsionalizm" deb ataldi[330].

Neoliberallar ishtirokchilarning ko'pligiga alohida e'tibor berishlari sababli, bu nazariy yo'nalish boshqa – *plyuralizm* nomiga ega. Nodavlat subyektlarining faol faoliyati bir qator oqibatlarga olib keladi: 1) davlat o'z vakolatlarini ularning bir qismini boshqa subyektlarga "berish" orqali "taqsimlaydi"; 2) davlatlar turli aktorlarning sa'y-harakatlarini muvofiqlashtirish bilan bog'liq hokimiyatning yangi funksiyalariga ega bo'ladilar; 3) tashqi va ichki siyosat orasidagi chegara yo'qola boradi[331].

R.Keoxeyn va J.Nay asarlaridagi yana bir yo'nalish kompleksiv o'zaro bog'liqlik konsepsiyasini ilgari surish edi. Unga ko'ra,

---

[330] Цыганков П.А. Теория международных отношений. М., 2004. Стр. 115

[331] Keohane R.O., Nye J.S. (J.). Transnational Relations and World Politics. Cambridge, Ma: Harvard University Press, 1972. P. 13.

dunyoda ko'plab aloqa kanallari mavjud, ular orasida siyosiy elita o'rtasidagi norasmiy munosabatlar, davlat va nodavlat tuzilmalar o'rtasidagi munosabatlar va boshqalar mavjud. Ma'lum bir aloqalarning buzilishi "domino effekti" tamoyiliga ko'ra, butun oqibatlar zanjiriga olib keladi.

Neomarksizmning konseptual asoslari Karl Marks asarlarida uchraydi. Neomarksizm zamonaviy dunyodagi iqtisodiy tengsizlikni ta'kidlaydi, bu bugungi kunda milliy davlatlar chegaralari bo'ylab emas, balki asosan "Shimol-Janub" o'qi bo'ylab sodir bo'ladi.

Neomarksizm doirasida bir qancha nazariy yo'nalishlar ham mavjud.

I. *Vallerstayn* tomonidan taklif etilgan *jahon-tizim nazariyasi* neomarksizmning eng mashhur variantlaridan biri bo'lib, quyidagi qoidalardan kelib chiqadi[332] :

1) dunyo nafaqat davlatlarga, balki muhimroq tarkibiy birliklarga – sinflarga ham bo'lingan;

2) hozirgi vaqtda faqat bitta jahon-iqtisodiyoti mavjud – kapitalistik;

3) kapitalizmning rivojlanishi Yevropada uning yuzaga kelishi bilan boshlangan bir qator kengayish va turg'unlik davrlarini bosib o'tdi.

Kapitalizmning rivojlanishi natijasida mamlakatlarning iqtisodiy ko'rsatkichlariga qarab uch qismga: markaz (yadro), periferiya va yarim periferiyaga bo'lingan tabaqalanishi sodir bo'ldi. Markazda joylashgan mamlakatlarning turmush darajasi sezilarli darajada yuqori va qolganlar ustidan hukmronlik qiladi. Yadroning rivojlanishi boshqa mamlakatlar hisobidan amalga oshiriladi. Bu mojarolarga olib keladi.

*Qaramlik nazariyasi* neomarksizmning yana bir variantidir. Bu nazariya vakillari, xususan, A.Frank iqtisodiy taraqqiyot yoki qoloqlik davlatlararo noteng munosabatlar natijasida yuzaga kelganligini ta'kidlaydilar. Uzoq vaqt davomida periferiyadan (koloniyalar va yarim mustamlakalar) ortiqcha mahsulotni

---

[332] Валлерстайн И. Мир-система Модерна. – Москва, 2016. Стр. 289.

markaz – metropoliyalar foydasiga qayta taqsimlash sodir bo'ldi. Natijada, bu jarayon periferiyaning ("Janub") "qaram qoloqligiga" olib keldi, holbuki, u o'z rivojlanishiga yo'naltirilganida muvaffaqiyatli ishlashi mumkin edi[333].

Neomarksizm doirasida Italiya Kommunistik partiyasining asoschisi va rahbari nomi bilan atalgan Gramshi maktabi (yoki italyan maktabi) rivojlandi. Undagi asosiy jihatlardan biri o'z hukmini boshqalarga ham o'tkazadigan kuchli davlat to'g'risidagi "jahon gegemonligi" tushunchasidir.

**4.** Jahon siyosati va xalqaro munosabatlarni o'rganishda kuzatish usuli muhim o'rin tutadi. Biz, avvalo, xalqaro siyosat sohasida sodir bo'layotgan voqealarni ko'ramiz, keyin baholaymiz. So'nggi paytlarda mutaxassislar texnik vositalar yordamida amalga oshiriladigan instrumental kuzatishga tobora ko'proq murojaat qilmoqdalar. Masalan, davlat rahbarlarining uchrashuvlari, xalqaro konferensiyalar, xalqaro tashkilotlar faoliyati, xalqaro nizolar, ularni hal etish bo'yicha olib borilayotgan muzokaralar kabi xalqaro hayotning eng muhim hodisalarini videotasvirlarda, teleko'rsatuvlarda kuzatishimiz mumkin.

Tahlil qilish uchun qiziqarli material ishtirokchilar, ya'ni hodisalarning bevosita ishtirokchilari yoki o'rganilayotgan tuzilmalar ichida bo'lgan shaxslar tomonidan amalga oshiriladigan kuzatuvi bilan ta'minlanadi. Bunday kuzatishlar natijasi taniqli siyosatchilar va diplomatlarning xotiralari bo'lib, ular xalqaro munosabatlar muammolari haqida ma'lumot olish, ularni tahlil qilish, nazariy va amaliy xarakterdagi xulosalar chiqarish imkonini beradi. Xotiralar xalqaro munosabatlar tarixini o'rganishda eng muhim manba hisoblanadi.

Diplomatik va siyosiy tajribaga asoslangan tahliliy tadqiqotlar yanada fundamental va informatsion xarakterga ega. Masalan, 1970–1980-yillarda AQSh ma'muriyatida yuqori lavozimlarda ishlagan taniqli amerikalik siyosatchi Genri Kissinjerning asarlari shular jumlasidandir.

---

[333] Frank A. G. North-South and East-West Keynesian paradoxes in the Brandt report. // Third World Quarterly. 1980. Vol. 2. P. 669–680.

Davlatlarning tashqi siyosati, muayyan xalqaro vaziyatda tashqi siyosiy qarorlar qabul qilish motivlari haqida muhim ma'lumotlarni tegishli hujjatlarni o'rganish orqali olishi mumkin. Hujjatlarni o'rganish usuli xalqaro munosabatlar tarixini o'rganishda eng katta rol o'ynaydi, ammo xalqaro siyosatning joriy, dolzarb muammolarini o'rganish uchun u cheklovlarga ega. Gap shundaki, tashqi siyosat va xalqaro munosabatlar to'g'risidagi ma'lumotlar, ko'pincha, davlat siri sifatida tasniflanadi va bunday ma'lumotlarni, ayniqsa, chet davlat hujjatlari va materiallarini o'z ichiga olgan hujjatlar cheklangan doiradagi odamlar uchun ochiq bo'ladi. Ushbu hujjatlarning aksariyati bilan faqat vaqt o'tgandan keyin, ko'pincha, o'nlab yillar o'tgach asosan tarixchilarni qiziqtirganda ishlash mumkin bo'ladi.

Agar mavjud hujjatlar niyatlarini, maqsadlarini adekvat baholashga, tashqi siyosiy jarayon ishtirokchilarining mumkin bo'lgan qarorlari va harakatlarini bashorat qilishga imkon bermasa, mutaxassislar kontent-tahlil (mazmun tahlil) usulini qo'llashlari mumkin. Amerika sotsiologlari tomonidan ishlab chiqilgan va 1939-1940-yillarda fashistlar Germaniyasi rahbarlarining matbuot va radio chiqishlarida aks etgan nutqlarini tahlil qilish qo'llanilgan matnlarni tahlil qilish va baholash usuli shunday nomlanadi. Ajoyib aniqlik bilan amerikalik mutaxassislar SSSRga hujum vaqtini, ko'plab harbiy operatsiyalarni o'tkazish joyi va tartibini bashorat qilishdi, nemis fashizmining yashirin mafkuraviy ko'rsatmalari oshkor qilindi. Kontent-tahlil usuli AQSh maxsus agentliklari tomonidan razvedka maqsadlarida ishlatilgan[334]. Faqat 1950-yillarning oxiriga kelib u keng qo'llanila boshlandi va ijtimoiy hodisalarni o'rganish metodologiyasi maqomiga ega bo'ldi.

Hujjat, maqola, kitob matnida kontent tahlilini o'tkazishda ba'zi asosiy tushunchalar yoki semantik birliklar aniqlanadi, so'ngra ushbu birliklarning bir-biriga nisbatan qo'llanish chastotasi, shuningdek, umumiy ma'lumot miqdori bo'yicha hisob-kitob qilinadi. Xalqaro siyosiy jarayonda bunday birlik

---

[334] Бажанов Е.П. Современная мировая политика. Учебник. – М.: "Дашков и К", 2019. Стр. 46.

tashqi siyosat g'oyasi, muhim mavzu yoki qadriyat, siyosiy voqea yoki shaxs, ya'ni tashqi siyosat hayotidan asosiy tushunchalar bo'lishi mumkin. Matnda u bir so'z yoki so'zlarning turg'un birikmasi bilan ifodalanishi mumkin. Kontent tahlili tadqiqot obyektiga aylangan xalqaro ishtirokchilarning mumkin bo'lgan tashqi siyosiy qarorlari va xatti-harakatlari haqida xulosa chiqarishga imkon beradi. Bugungi kunda mutaxassislarning cheklangan doirasi yanada murakkab tarkibni tahlil qilish usullaridan foydalanadi.

Xalqaro munosabatlarni o'rganishda alohida mamlakatlar, mintaqalar va umuman dunyoda siyosiy vaziyat rivojlanishining asosiy tendensiyalarini aniqlash maqsadida xalqaro maydondagi voqealar dinamikasini kuzatishga asoslangan **ivent-tahlil** (hodisalar tahlili) metodi ham qo'llaniladi.

Amerikalik tadqiqotchi **E. Azar** ivent-tahlil usuli asoschisidir. U o'ttiz yil davomida sodir bo'lgan va 135 ta davlatga u yoki bu darajada ta'sir qilgan yarim millionga yaqin voqealarni o'z ichiga to'plagan ma'lumotlar banki asosida xalqaro mojarolarni ko'rib chiqib, ziddiyatli vaziyatlarning rivojlanish mexanizmlari va xalqaro ziddiyat sharoitidagi siyosiy xatti-harakatlar qonuniyatlari haqida qiziqarli xulosalar chiqardi[335]. Xorijiy tadqiqotlar shuni ko'rsatadiki, ivent-tahlili yordamida xalqaro muzokaralarni muvaffaqiyatli o'rganish mumkin. Bunda asosiy e'tibor muzokaralar jarayoni ishtirokchilarining xulq-atvori dinamikasiga, takliflarning intensivligiga, o'zaro yon berish dinamikasiga va boshqalarga qaratiladi.

1950–1960-yillarda modernistik yo'nalish doirasida xalqaro munosabatlarni o'rganishda boshqa ijtimoiy va gumanitar fanlardan o'zlashtirilgan metodologik yondashuvlar keng qo'llanila boshlandi. Xususan, kognitiv xaritalash metodi birinchi marta zamonaviy psixologiya fanining yo'nalishlaridan biri bo'lgan kognitiv psixologiya doirasida sinovdan o'tkazildi. Kognitiv psixologlar insonning atrofidagi dunyo haqidagi bilimlari va g'oyalarini shakllantirish xususiyatlari va dinamikasini

---

[335] Azar E.E. The Codebook of the Conflict and Peace Data Bank (COPDAB). College Park. University of Maryland, 1982.

o'rganadilar. Shunga asoslanib, shaxsning turli vaziyatlardagi xatti-harakati tushuntiriladi va bashorat qilinadi. Kognitiv xaritalash metodologiyasidagi asosiy tushuncha kognitiv xarita bo'lib, u inson ongida mavjud bo'lgan ma'lumotlarni olish, qayta ishlash va saqlash strategiyasining grafik tasviri bo'lib, insonning o'tmishi, hozirgi va mumkin bo'lgan kelajagi haqidagi g'oyalari asosini tashkil qiladi.

Xalqaro munosabatlarga oid tadqiqotlarda kognitiv xaritalashdan ma'lum bir rahbarning siyosiy muammoni qanday ko'rishi va demak, berilgan xalqaro vaziyatda qanday qarorlar qabul qilishi mumkinligini aniqlash uchun foydalaniladi. Kognitiv xaritani tuzishda, avvalo siyosiy rahbar amal qiladigan asosiy tushunchalar aniqlanadi, so'ngra ular o'rtasidagi sababiy bog'lanishlar topiladi, so'ngra bu munosabatlarning ahamiyati ko'rib chiqiladi va baholanadi. Tuzilgan kognitiv xarita qo'shimcha tahlildan o'tkaziladi va ushbu rahbar uchun ichki yoki tashqi siyosat ustuvor yo'nalish bo'lishi, u uchun umuminsoniy axloqiy qadriyatlar qanchalik muhimligi, muayyan xalqaro siyosiy vaziyatlarni idrok etishda ijobiy va salbiy his-tuyg'ularning nisbati qanday ekanligi haqida xulosalar chiqariladi. Kognitiv xaritalashning kamchiligi bu usul murakkab bo'lganligi uchun amalda nisbatan kam qo'llaniladi.

Dastlab boshqa fanlar doirasida ishlab chiqilgan, so'ngra xalqaro munosabatlarni o'rganishda o'z qo'llanilishini topgan yana bir usul bu **modellashtirish** usulidir. Bu obyektning o'ziga rasmiy o'xshashlikka ega bo'lgan va uning fazilatlarini aks ettiruvchi kognitiv tasvirni qurishga asoslangan obyektni o'rganish usulidir. Tizimli modellashtirish usuli tadqiqotchidan maxsus matematik bilimga ega bo'lishni talab qiladi. Modellashtirish usuliga misol sifatida 114 ta o'zaro bog'liq tenglamalarni o'z ichiga olgan **Forrester** jahon rivojlanishi modelini ko'rsatish mumkin[336]. Shuni ta'kidlash kerakki, matematik yondashuvlarga bo'lgan ishtiyoq har doim ham ijobiy natija bermaydi. Buni Amerika va G'arbiy Yevropa siyosatshunosligi tajribasi ham ko'rsatadi. Bir tomondan, xalqaro jarayonlar va vaziyatlarning muhim xususiyatlarini

[336] Форрестер Дж. Мировая динамика. – М.: "Издательство АСТ", 2003. 379 с

sifat miqdor bilan o'lchanuvchi matematik tilda ifodalash juda qiyin. Boshqa tomondan, fanning turli sohalarini ifodalovchi olimlar o'rtasidagi hamkorlik natijalariga siyosatshunoslarning matematika fanlari bo'yicha yetarlicha bilimga ega emasligi va aniq fanlar vakillarining siyosatshunoslik bo'yicha past darajadagi tayyorgarligi birdek salbiy ta'sir ko'rsatmoqda.

Shunga qaramay, axborot texnologiyalari va elektron hisoblash texnikasining jadal rivojlanishi jahon siyosati va xalqaro munosabatlarni o'rganishda matematik yondashuvlar va miqdoriy usullardan foydalanish imkoniyatlarini kengaytirmoqda. Bu sohada ma'lum muvaffaqiyatlarga 1960–1970-yillarda erishilgan, masalan, "Kuchlar muvozanati" va "Diplomatik o'yin" analitik modellari aynan o'sha vaqtda yaratilgan[337]. 1960-yillarning oxirida GASSON axborot-qidiruv tizimi paydo bo'ldi, u 27 ta xalqaro mojarolar haqidagi ma'lumotlarni o'z ichiga olgan axborot bankiga asoslangan edi. Mahalliy xarakterga ega bo'lgan har bir bunday to'qnashuv uning uch bosqichiga xos bo'lgan bir xil turdagi omillardan foydalangan holda tasvirlangan: urushdan oldingi, harbiy, urushdan keyingi. Birinchi bosqichga 119 ta, ikkinchisiga 110 ta, uchinchisiga 178 ta omil tegishli edi. O'z navbatida, bu omillarning barchasi o'n bir toifaga qisqartirildi. Har bir aniq konfliktda tegishli omillarning mavjudligi yoki yo'qligi va ushbu holatning konfliktli vaziyatda ishtirok etayotgan xalqaro subyektlar munosabatlaridagi keskinlikni kuchaytirishi yoki yumshatishiga ta'siri qayd etilgan. Har bir yangi konfliktni ana shu omillar asosida tahlil qilish va o'xshash konfliktli vaziyatni topish mumkin edi. Bu o'xshashlik yangi mojaroda voqealar rivojlanishining mumkin bo'lgan ssenariylari haqida bashorat qilish imkonini berdi.

**5.** Xalqaro huquq – bu uning subyektlari o'rtasidagi munosabatlarni tartibga soluvchi tamoyillar va normalardan iborat maxsus huquqiy tizim[338]. Xalqaro huquqning xususiyatlari

---

[337] Протасова О.Л., Наумова М.Д. Мировая политика и международные отношения: учебное пособие. – Тамбов: Изд-во ГОУ ВПО ТГТУ, 2011. Стр. 64.

[338] Международное право. Общая часть: Учебник / Отв. ред. Р.М. Валеев, Г.И. Курдюков. – М.: Статут, 2011. Стр. 16.

quyidagilardan iborat:

1. Xalqaro huquq davlat chegaralaridan tashqariga chiqadigan va davlatning ichki vakolatiga kirmaydigan davlatlararo xarakterdagi ijtimoiy munosabatlarni tartibga soladi.

2. Xalqaro huquq normalari xalqaro huquq subyektlarining o'zlari tomonidan xalqaro muloqotda teng huquqli ishtirokchilarning erkin irodasi asosida yaratiladi.

3. Xalqaro huquq normalarining bajarilishini xalqaro huquq subyektlarining o'zlari (yakka tartibda – xalqaro huquqiy javobgarlik instituti orqali yoki birgalikda – Xalqaro sud, BMT Xavfsizlik Kengashining sanksiyalari, turli qo'mitalar va komissiyalar orqali) amalga oshiradilar.

4. Xalqaro huquq manbalari xalqaro huquq subyektlarining o'zlari tomonidan irodalarini erkin kelishish yo'li bilan yaratiladi va xalqaro shartnomalar va xalqaro odatlar shaklida bo'ladi.

5. Xalqaro huquq subyektlari suveren davlatlar, shuningdek, o'z mustaqilligi va o'z taqdirini o'zi belgilash uchun kurashayotgan millatlar va xalqlar, xalqaro hukumatlararo tashkilotlar, davlatga o'xshash tuzilmalar bo'lishi mumkin.

Bu xususiyatlar xalqaro huquq tizimini ichki huquq tizimidan tubdan ajratib turadi.

Xalqaro huquq tizimi bu o'zaro ichki bog'liq elementlar – xalqaro huquqning umume'tirof etilgan tamoyillari va normalari (shartnomaviy va odatiy), xalqaro huquq institutlarining yig'indisidir. Turli kombinatsiyalarda tizimning yuqoridagi elementlari xalqaro huquq tarmoqlarini tashkil qiladi.

Xalqaro huquq tizimining o'zagini xalqaro huquqning asosiy normalari, "jus cogens" normalari bo'lgan, umuminsoniy xususiyatga va eng yuqori yuridik kuchga ega bo'lgan asosiy prinsiplar tashkil etadi. Bularga quyidagilar kiradi:

- kuch ishlatish va kuch ishlatish bilan tahdid qilishni ta'qiqlash;
- nizolarni tinch yo'l bilan hal qilish;
- davlat chegaralarining daxlsizligi;
- davlatlarning hududiy yaxlitligi;
- umumiy va to'liq qurolsizlanish;

- davlat suverenitetini hurmat qilish;
- davlatlarning ichki ishlariga aralashmaslik;
- xalqaro majburiyatlarni vijdonan bajarish;
- davlatlarning suveren tengligi;
- hamkorlik;
- xalqlar va millatlarning tengligi va o‘z taqdirini o‘zi belgilashi;
- inson huquqlari va asosiy erkinliklarini hurmat qilish;
- atrof-muhitni muhofaza qilish;
- mas’uliyat[339] .

Tizimning asosiy elementi xalqaro huquq normalari bo‘lib, ular xalqaro huquq subyektlarining o‘zlari tomonidan o‘rnatilgan va ta’minlangan xulq-atvor qoidalari hisoblanadi.

Xalqaro huquqiy normalarni tasniflash bir nechta asoslar bo‘yicha amalga oshirilishi mumkin:

– yuridik kuchga ko‘ra, xalqaro huquqning imperativ va dispozitiv normalari mavjud.

*Imperativ* normalar yoki ularni *“jus cogens”* normalari, deb ham atashadi. Bu xalqaro huquq subyektlari, hatto, o‘zaro kelishuv bilan ham chetga chiqa olmaydigan normalardir. Agar xalqaro shartnoma xalqaro huquqning majburiy me’yorlariga zid bo‘lsa, u yuridik jihatdan o‘z kuchini yo‘qotadi.

Ushbu qoida 1969-yildagi Shartnomalar huquqi to‘g‘risidagi Vena konvensiyasining 53-moddasida mustahkamlangan bo‘lib, unda shunday deyilgan: “Agar shartnoma tuzilgan paytda u umumiy xalqaro huquqning majburiy normasiga zid bo‘lsa, haqiqiy emas, deb hisoblanadi… Umumiy xalqaro huquqning majburiy normasi - bu umuman xalqaro hamjamiyat tomonidan qabul qilingan va tan olingan norma bo‘lib, undan chetga chiqishga yo‘l qo‘yilmaydi va faqat xuddi shu umumiy xalqaro huquqning shu xarakterdagi keyingi normasi bilan o‘zgartirilishi mumkin[340]”.

---

[339] Международное право: учебник / Б.М. Ашавский, М.М. Бирюков, В.Д. Бордунов и др.; отв. ред. С.А. Егоров. 5-е изд., перераб. и доп. М.: Статут, 2014. Стр. 28.

[340] Венская конвенция О праве международных договоров. Вена, 23 мая 1969 года. / https://lex.uz/docs/2646414

Xalqaro huquqning imperativ normalariga xalqaro huquqning asosiy tamoyillari, maxsus (tarmoqli) tamoyillar (masalan, ochiq dengizlar erkinligi tamoyili, davlatlarning tabiiy boyliklari va resurslari ustidan ajralmas suvereniteti prinsipi va boshqalar) va boshqa ba'zi normalar (masalan, diplomatik imtiyozlar va immunitetlar to'g'risidagi normalar) kiradi[341].

*Dispozitiv* - bu davlatlar o'zaro kelishuv asosida chetga chiqishi mumkin bo'lgan qoidalar. Ular majburiydir, ammo manfaatdor davlatlar boshqa qoidalarni belgilovchi shartnomalar tuzishlari, ularga muvofiq harakat qilishlari bunday xatti-harakatlar boshqa davlatlarning manfaatlariga zarar yetkazmasa, qonuniy bo'ladi.

– ishtirokchilar doirasiga ko'ra, xalqaro huquq normalari ko'p tomonlama va ikki tomonlama bo'linadi. Masalan, 1968-yildagi Yadro qurolini tarqatmaslik to'g'risidagi shartnoma ko'p tomonlama normalarni o'z ichiga olgan bo'lsa, 1987-yilda SSSR va AQSh o'rtasida o'rta va qisqa masofaga uchuvchi raketalarni yo'q qilish to'g'risidagi shartnoma ikki tomonlama xarakterga ega.

– funksional yo'nalishiga ko'ra, xalqaro huquq normalarini universal va mahalliyga bo'lish mumkin.

Universal normalar umuminsoniy manfaatlar bilan bog'liq holda har doim ko'p tomonlama bo'ladi. Ular ko'pchilik davlatlar tomonidan qabul qilinishi lozim. Xalqaro huquqning universal normalari BMTning 1945-yilgi Nizomida, 1949-yilgi urush qurbonlarini himoya qilish to'g'risidagi Jeneva konvensiyalarida o'z ifodasini topgan.

Lokal normalar ushbu normalarni yaratuvchi davlatlarning manfaatlari bilan chambarchas bog'liq bo'lgan munosabatlarni tartibga soladi. Bu ikki davlat bo'lishi mumkin (masalan, Rossiya Federatsiyasi va AQSh o'rtasida 1993-yildagi strategik hujum qurollarini yanada qisqartirish va cheklash to'g'risidagi shartnoma (SQCh-2)) va bir guruh, qoida tariqasida, bir geografik mintaqa (masalan, Yevropa Ittifoqiga a'zo davlatlar tomonidan

---

[341] Батырь В.А. Международное гуманитарное право: Учебник для вузов (2-е издание, переработанное и дополненное). – М.: "Юстицинформ", 2011. Стр. 38.

tuzilgan shartnomalar) davlatlari bo'lishi mumkin. Shuning uchun mahalliy normalar ham ikki tomonlama, ham ko'p tomonlama bo'lishi mumkin.

Xalqaro huquq normalari xalqaro huquq institutlari va tarmoqlarini tashkil etadi, ular ham o'z navbatida xalqaro huquq tizimining elementlari hisoblanadi.

Xalqaro huquq sohalari ma'lum turdagi xalqaro munosabatlarning yirik "bloklarini" tartibga soladi va sifat jihatidan o'ziga xosligi bilan farq qiluvchi ko'proq yoki kamroq izolyatsiya qilingan munosabatlarni tartibga soluvchi xalqaro huquqiy institutlar va normalar majmuini ifodalaydi (masalan, xalqaro tashkilotlar huquqi, xalqaro dengiz huquqi, xalqaro shartnomalar huquqi, tashqi munosabatlar huquqi va boshqalar).

Xalqaro huquq instituti – ko'p yoki kamroq bir xil munosabatlarni tartibga soluvchi xalqaro huquqiy normalar guruhi. Bu munosabatlar, garchi o'zining sifat jihatidan o'ziga xosligi bilan ajralib tursa ham, huquqiy tarmoq maqomini ololmaydi.

Institutlar tarmoq va tarmoqlararo bo'ladi.

Tarmoqlararo institutlarga xalqaro normalarning salmoqli qismi, ikki yoki undan ortiq tarmoqlarga kiruvchi institutlar kiradi (masalan, xalqaro huquqiy javobgarlik instituti, vorislik instituti).

Tarmoq institutining normalari tarmoqning u yoki bu bo'limlarini qamrab oluvchi alohida tarmoqlar doirasida shakllanadi (masalan, xalqaro dengiz huquqida hududiy dengiz, iqtisodiy zona, kontinental shelfning huquqiy rejimini, ochiq dengizlarning huquqiy rejimini va boshqalarni tartibga soluvchi normalar guruhlarini ajratib ko'rsatish mumkin)[342].

Xalqaro huquq tizimining elementlari huquqiy tartibga solishning predmeti va metodi bo'yicha yagona yaxlitlikka birlashtirilgan.

Xalqaro huquqda huquqiy tartibga solishning predmeti xalqaro hayotning muayyan sohasida yuzaga keladigan

---

[342] Международное право: Учебник для бакалавров / Отв. ред. Р.М. Валеев, Г.И. Курдюков. - М.: Статут, 2017. Стр. 46.

davlatlararo munosabatlardir. Huquqiy tartibga solish usuli esa davlatlar va xalqaro huquqning boshqa subyektlari irodalarini muvofiqlashtirish usulidir.

Xalqaro huquqning manbalari xalqaro huquq normalari mavjud bo'lgan shakllar, ya'ni bunday normalarni yaratish jarayoni natijasi sifatida belgilanishi mumkin.

Xalqaro huquq normalarini yaratish jarayonida davlatlar suveren va teng huquqli subyektlar sifatida harakat qiladilar. Shuning uchun ularning vasiyatlari qonuniy jihatdan tengdir. Xalqaro huquq normalarini yaratish jarayonida davlatlarning huquqiy tengligi, ko'pchilik davlatlar ozchilik uchun majburiy bo'lgan normalarni yaratish huquqiga ega emasligini va ularni boshqa davlatlar zimmasiga yuklashga harakat qilishini bildiradi.

Davlatlarning irodalarini muvofiqlashtirish natijasi xalqaro shartnoma va xalqaro odatdir.

Xalqaro shartnoma – bu ikki yoki undan ortiq davlat yoki xalqaro huquqning boshqa subyektlari o'rtasidagi siyosiy, iqtisodiy yoki boshqa jihatlardagi o'zaro huquqlarini belgilovchi, qoida tariqasida yozma shaklda tuzilgan va xalqaro huquq bilan tartibga solinadigan bitim.

Og'zaki xalqaro shartnomalar amalda juda kam uchraydi va ular "jentelmencha kelishuvlar" deb ataladi.

Xalqaro shartnomani boshqacha nomlash mumkin: bitim, konvensiya, pakt, akt, shartnoma va boshqalar.

Xalqaro shartnoma preambula (shartnomaning motivlari, maqsadlarini belgilaydi), asosiy qism (shartnomaning predmeti, tomonlarning huquq va majburiyatlari, nazorat mexanizmi) va yakuniy qismdan (shartnomani tuzish tartibi, shartnomaning kuchga kirishi, uning muddati, yangilash tartibi va boshqalar) iborat[343]. Shartnoma uning asosiy qoidalarini ko'rsatuvchi va xalqaro shartnoma matni bilan bir xil yuridik kuchga ega bo'lgan ilovalarga ega bo'lishi mumkin.

Ishtirokchilar soniga ko'ra xalqaro shartnomalar – ikki

---

343 Лыгин Н.Я., Ткачев В.Н. Международно-правовые стандарты и конституционная законность в российской судебной практике: Научно-практическое пособие. – М.: Статут, 2012. Стр. 51.

tomonlama va ko'p tomonlama; qamrovi bo'yicha – universal, mintaqaviy va mahalliy; qo'shilish masalalari bo'yicha – ochiq (har qanday davlat ularga shartnomaning o'zida nazarda tutilgan tartibda qo'shilishi mumkin) va yopiq (bunday shartnomaga faqat uning ishtirokchilari roziligi bilan qo'shilishi mumkin) turlariga bo'linadi.

Xalqaro odat davlatlarning huquqiy norma sifatida tan olingan, umumiy amaliyotining dalilidir. Xalqaro odatning bunday ta'rifi Xalqaro Sud Statutining 38-moddasida berilgan.

Umumiy amaliyot odat-huquqiy normalarini yaratishning birinchi bosqichidir. Umumiy amaliyot deganda barcha davlatlar amaliyotini anglatmaydi. Ko'pincha, davlatlar u yoki bu sabablarga ko'ra, ma'lum masalalar bo'yicha amaliyotga ega bo'lolmaydilar (masalan, dengizga chiqish imkoni bo'lmagan davlatlar).

Bugungi kunda davlatlar bir qator ustunliklarga ega bo'lgan xalqaro huquq normalarini yaratishning shartnomaviy usulini tobora ko'proq afzal ko'rmoqda:

- muzokaralar jarayoni tezroq, davlatlarning xohish-irodasini muvofiqlashtirish aniq ifodalangan;
- shartnoma jarayoni barcha davlatlarga xalqaro huquqni yaratishda ishtirok etish, mavjud muammolarni muhokama qilish va ongli ravishda, asta-sekin pozitsiyalarni kelishish imkonini beradi.

Bu jihatlar odatdagi normalarni yaratish jarayonida kamroq ifodalanadi.

**6.** Xalqaro munosabatlarning hozirgi bosqichining muhim xususiyati ularning dinamikligidir. 1990-yillarning boshlariga kelib, siyosiy dekolonizatsiya jarayoni deyarli tugallandi. Hozir barcha qit'alarda xalqaro munosabatlar uchun muhim qarorlar qabul qilinmoqda. Oxirgi o'ttiz yillikda dunyoda iqtisodiy va madaniy aloqalarning globallashuv jarayonlari jadal sur'atlar bilan kechmoqda, bu esa siyosiy jarayonlarning globallashuviga asos bo'lib xizmat qildi. Bu, ayniqsa, Yevropada aniq namoyon bo'ldi.

1990-yillarning boshlarida Yevropa sotsialistik lageri o'z faoliyatini to'xtatdi, sotsialistik mamlakatlarning harbiy

tashkiloti bo'lgan Varshava shartnomasi tashkiloti tugatildi. Buning ortidan ikki qudratli davlatdan biri bo'lgan Sovet Ittifoqi parchalanib ketdi. Bu bilan butun dunyoni o'z orbitasiga qamrab olgan SSSR bilan Qo'shma Shtatlar qarama-qarshiligi o'tmishda qoldi. Natijada, *ikki qutbli* yoki *bipolyar* deb ataladigan eski xalqaro munosabatlar tizimi barbod bo'ldi. Biroq xalqaro munosabatlar nafaqat jahon siyosati ishtirokchilari o'rtasidagi kuchlar muvozanatining oddiy o'zgarishi bilan tavsiflanadi. Ularning rivojlanishidagi turli xil yangi tendensiyalar ham kuchayib bormoqda.

Xalqaro munosabatlar rivojlanishining **birinchi tendensiyasi** – bu hokimiyatning tarqalishi. Xalqaro munosabatlar tizimining kelajagi masalasi ochiq turibdi. Ayrim siyosatshunoslarning fikricha, hozirda AQSh, G'arbiy Yevropa va Yaponiya jamoaviy rahbariyatining shakllanishi davom etmoqda. Boshqalar esa Qo'shma Shtatlar dunyoning yagona yetakchisi sifatida tan olinishi kerak, deb ta'kidlaydi. Yana boshqalar bipolyar tizimni qayta tiklash imkoniyatini ko'rishadi, ammo bu yerda SSSR o'rniga Xitoy AQSh bilan mafkuraviy va harbiy-siyosiy qarama-qarshilikda bo'ladi, deb hisoblashadi[344]. Biroq zamonaviy davrning o'ziga xosligi shundaki, hozirda xalqaro munosabatlar tizimida ayrim davlatlarning mutlaq yetakchiligi haqida gapirish mumkin emas. Jahon miqyosida siyosiy kuchlar uyg'unligidagi o'zgarishlar, ko'p qutbli dunyoning shakllanishi rivojlanish uchun ko'plab muqobil variantlarni yaratadi va xalqaro global va mintaqaviy mojarolarni, davlatlararo nizolarni hal qilish uchun kengroq maydonni taqdim etadi.

Zamonaviy xalqaro munosabatlarning **ikkinchi tendensiyasi** yadro qurolining milliy xavfsizlik tizimidagi rolini yangicha tushunishdir. Hozirgi kunga qadar xalqaro munosabatlar tizimi yadroviy tiyishga asoslangan bo'lib, yadroviy hujum tahdidi hujum qiluvchi davlatga tuzatib bo'lmaydigan zarar yetkazuvchi javob zarbasi tahdidi bilan bartaraf etilgan. 1980-yillarning boshlarida Sovet va Amerika olimlari yadroviy

---

[344] Батюк В.И. Мировая политика: учебник для академического бакалавриата – М.: Издательство Юрайт, 2016. Стр. 189.

zarbalar almashinuvining oqibatlarini hisoblab chiqdilar. Unga ko'ra, insoniyat halokatiga olib keluvchi "yadroviy qish" yoki "yadro kechasi" yuz berishi ehtimoli katta ekan. Natijada, davlatlarning global o'zaro bog'liqligi keskin kuchaygan sharoitda yadro urushi siyosiy, iqtisodiy, mafkuraviy yoki boshqa maqsadlarga erishish vositasi bo'lishi mumkin emasligi e'tirof etildi. Yadro quroliga ega bo'lgan davlatlar sonini cheklashning, ularning tarqalishining oldini olishning o'zi yetarli emasligi ayon bo'ldi. To'plangan yadroviy qurol zaxiralarining bir qismini yo'q qilish choralarini ko'rish zarurligi haqida savol tug'ildi. Tez orada ushbu yangi tushunchani amalga oshirish uchun amaliy qadamlar qo'yildi.

Xalqaro munosabatlarni rivojlantirishning **uchinchi tendensiyasi** – bu umumjahon xavfsizlikni yaratish orqali uning alohida davlatning milliy xavfsizligini ta'minlash bo'yicha yangi g'oyaning shakllanishi. Jahon siyosati leksikonida yangi atama paydo bo'ldi – "xalqaro xavfsizlikning keng qamrovli tizimi". 1980-yillarning o'rtalaridan boshlab xavfsizlik masalalari bo'yicha yangi tushunchani amaliy harakatlarning asosiy oqimiga aylantiruvchi bir qancha maxsus xalqaro kelishuvlarga erishildi. Milliy o'z-o'zini himoya qilishni ta'minlash uchun kuch omiliga tayanish samarali bo'lmaydi. Boshqa tomondan, faqat o'zimizning milliy resurslarimizga tayanib, milliy xavfsizlikni ta'minlashning hojati yo'q. Jamoaviy xavfsizlik tizimi tajovuzkorlikga qarshi kurashda boshqa davlatlarning ko'p millatli kuchlariga, harbiy va iqtisodiy salohiyatiga tayanish imkonini beradi. Bu shuni anglatadiki, harbiy maqsadlar uchun milliy xarajatlarni sezilarli darajada qisqartirish, ularni oqilona yetarlilik darajasi bilan cheklash mumkin.

Xalqaro munosabatlar rivojlanishining **to'rtinchi tendensiyasi** jahon hamjamiyatining mojarolar ishtirokchilariga profilaktik ta'siri va harbiy bo'lmagan tinchlik kafolatlari, shuningdek, harbiy mojarolarning oldini olish choralari bo'yicha siyosiy vositalarni ishlab chiqishdir. Harbiy mojarolarning oldini olish markazlari tashkil etilmoqda. Xalqaro muzokaralarda

yangi holat kuzatilmoqda: hozirda muzokaralar bir tomonlama afzalliklarga erishish vositasi sifatida emas, balki tomonlar dastlab hamkorlikka yo'naltirilgan, barcha tomonlar uchun maqbul bo'lgan chiqish yo'lini izlayotgan birgalikda qarorlar qabul qilish jarayoni sifatida ko'rib chiqilmoqda.

Xalqaro munosabatlar rivojlanishining **beshinchi tendensiyasi** – dunyo hamjamiyatining xavfsizligini ta'minlash doirasiga harbiy muammolardan tashqari boshqa xarakterdagi muammolarning kiritilishi. Bular iqlim o'zgarishi va tabiiy muhitning buzilishi, xalqaro terrorizm, iqtisodiy, ilmiy-texnikaviy taraqqiyotdagi nomutanosiblik kabi muammolardir.

**Oltinchi tendensiya** xalqaro munosabatlarning demokratlashuvidir. Dunyo uchun xavfli vaziyatlarning oldini olish uchun tashqi siyosat va xalqaro munosabatlar tizimi ustidan demokratik nazorat zarur. Bunday demokratlashuv shundan dalolat beradiki, odamlar (saylovlarda) hukumatning tashqi siyosatiga o'z munosabatini bildirish orqali xalqaro munosabatlarga ta'sir ko'rsatadi. Davlatlar pozitsiyasiga, hukumatlar ishiga ta'sir etishning samarali vositasi ham xalqaro jamoatchilik muloqoti jarayonida qabul qilingan murojaat va tavsiyalardir.

Zamonaviy jahon siyosiy jarayoni AQShning hukmron mavqeini saqlab qolgan holda bipolyar dunyodan ko'p qutbli dunyoga o'tish bilan tavsiflanadi. Zamonaviy jahon siyosiy jarayonining xarakterli xususiyatlari quyidagilardan iborat[345]:

- BMT hisoblangan markazning mavjudligi; G7 mamlakatlari o'rtasidagi o'zaro hamkorlik; yetakchi xalqaro institutlar va tashkilotlar: NATO, XVF va boshqalar faoliyati;
- zamonaviy sivilizatsiyaning global muammolarini birinchi o'ringa olib chiqish;
- hamkorlik, o'zaro hamkorlik va siyosiy rivojlanishning o'sib borayotgan xilma-xilligi tendensiyalari;
- asosiy (markaziy) va periferik, transmilliy, mintaqaviy, milliy va mahalliy, sivilizatsiyaviy va etnosiyosiy jarayonlarning

---

[345] Протасова О.Л., Наумова М.Д. Мировая политика и международные отношения: учебное пособие. – Тамбов: Изд-во ГОУ ВПО ТГТУ, 2011. Стр. 76

murakkab majmuining mavjudligi; ko'p qutbli va bir qutbli dunyoga moyilliklarning qarama-qarshi ta'siri; asosiy xalqaro kuch markazlari (AQSh, Yevropa, Rossiya, Xitoy, Yaponiya, Hindiston) o'rtasidagi ziddiyatli o'zaro ta'sir; sivilizatsiyalar o'rtasidagi qarama-qarshiliklar (g'arbiy, islom, hind, konfutsiy, pravoslav-slavyan va boshqalar);

- ijtimoiy-siyosiy kuchlar va siyosatni amalga oshirish vositalari, shakl va usullarining xilma-xilligi;
- jahon siyosatining nisbiy mustaqilligi (moliyaviy, iqtisodiy yoki madaniy omillar).

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar:

1. "Xalqaro munosabatlar" va "jahon siyosati" tushunchalari o'rtasidagi bog'liqlik qanday?
2. Xalqaro munosabatlar subyektlaridan qaysi biri jahon siyosatida yetakchi rol o'ynaydi? Nega?
3. Xalqaro munosabatlarning evolyutsion bosqichlarini tavsiflang.
4. Zamonaviy tushunchadagi xalqaro munosabatlar qachondan boshlangan?
5. Vena kongressining amaliy natijalari nimalarda o'z ifodasini topgan?
6. "Kuchlar muvozanati" tushunchasiga izoh bering.
7. Neorealizmning qanday qoidalarini realistik nazariyaga nisbatan yangi deb belgilash mumkin?
8. Neoliberalizmning asosiy oqimlari nimalardan iborat?
9. Zamonaviy xalqaro huquq tizimini tavsiflang.
10. Xalqaro huquqning asosiy tamoyillari va ularning xalqaro munosabatlarni tartibga solishdagi rolini aytib bering.

# 18-MAVZU. O'ZBEKISTON – XALQARO SIYOSAT VA XALQARO MUNOSABATLAR SUBYEKTI

**Reja:**

1. Xalqaro munosabatlar tizimida O'zbekistonning yangi subyekt sifatida shakllanish jarayonlari.
2. O'zbekistonning xalqaro hamjamiyat tomonidan tan olinishi va yangi davlat sifatidagi siyosiy mavqeining ortishi.
3. Yangi O'zbekistonning yangicha siyosiy imiji shakllanishi va xalqaro maydondagi o'rni.

***Tayanch tushunchalar:*** Xalqaro munosabatlar, xalqaro siyosat, globallashuv, mintaqaviy xavfsizlik, barqarorlik, taraqqiyot, konsepsiya, siyosat, jahon siyosati, xalqaro tashkilotlar, xalqaro hamkorlik, madaniy va iqtisodiy munosabatlar, mintaqaviy hamkorlik.

**1.** Ma'lumki, 1991-yil istiqlolga erishgan O'zbekiston dunyo jamoatchiligi ko'z o'ngida o'zining tinchlik va hamkorlikka asoslangan progressiv tashqi siyosati bilan jadal tanila boshlagan edi. O'tgan 32 yillik davr mobaynida mamlakatimizning xalqaro maydondagi nufuzi doim ortib borayotganligiga guvoh bo'lib turibmiz. Eng asosiysi, O'zbekistonni xalqaro munosabatlarning to'la huquqli subyektiga aylantirish borasida ko'plab muhim va strategik ishlar amalga oshirildi. Shular qatorida O'zbekistonning mintaqadagi tinchlik va barqarorlikni ta'minlash, davlatlar o'rtasida ahil qo'shnichilik munosabatlarini qaror toptirish borasidagi tashabbuslari jahonning ko'plab mamlakatlari tomonidan olqishlanayotganligini alohida e'tirof etmoq joiz.

Tashqi siyosatda asosiy maqsad va yo'nalishlar belgilab olindi va O'zbekistonning milliy manfaatlariga mos keladigan ko'p tomonlama faol tashqi siyosat yuritish, davlatning mustaqilligini mustahkamlash, iqtisodiy va investitsion hamkorlikni rivojlantirish orqali xalq turmushini yaxshilash

vazifalari belgilandi.

Ushbu yo'nalishlardan kelib chiqqan holda, respublikamiz quyidagi asosiy tamoyillarni O'zbekiston tashqi siyosatini, uni amalga oshirish yo'llarini belgilash uchun asos qilib olgan edi.

1. O'zaro munosabatlarni har tomonlama hisobga olgan holda davlat milliy manfaatlarining ustunligi;

2. Teng huquqlilik va o'zaro manfaatdorlik, boshqa davlatlarning ichki ishlariga aralashmaslik;

3. Mafkuraviy qarashlardan qat'iy nazar hamkorlik uchun ochiqlik, umuminsoniy qadriyatlarga, tinchlik va xavfsizlikni saqlashga sodiqlik;

4. Xalqaro huquq normalarining davlat ichki normalaridan ustuvorligi;

5. Tashqi aloqalarni ham ichki tomonlama, ham ko'p tomonlama kelishuvlar asosida rivojlantirish.

Bugungi kunda mamlakatimiz tashqi siyosatining asoslari ikki muhim hujjat, ya'ni 2023-yil 30-aprelda qabul qilingan **O'zbekiston Respublikasining Yangi tahrirdagi Konstitutsiyasi va O'zbekiston Respublikasining Tashqi siyosiy faoliyat konsepsiyasi** bilan tartibga solinadi. Eng muhim tamoyil sifatida, Konstitutsiyaning 17-18-moddasi, ya'ni **"O'zbekiston Respublikasi xalqaro munosabatlarning to'la huquqli subyektidir. O'zbekistonning tashqi siyosati davlatlarning suveren tengligi, kuch ishlatmaslik yoki kuch bilan tahdid qilmaslik, chegaralarning buzilmasligi, davlatlarning hududiy yaxlitligi, nizolarni tinch yo'l bilan hal etish, boshqa davlatlarning ichki ishlariga aralashmaslik prinsiplariga hamda xalqaro huquqning umume'tirof etilgan boshqa prinsip va normalariga asoslanadi.**

**O'zbekiston Respublikasi davlatlar va xalqaro tashkilotlar bilan ikki va ko'p tomonlama munosabatlarni har taraflama rivojlantirishga qaratilgan tinchliksevar tashqi siyosatni amalga oshiradi.**

**O'zbekiston Respublikasi davlatning, xalqning oliy manfaatlaridan, uning farovonligi va xavfsizligidan kelib**

**chiqqan holda ittifoqlar tuzishi, hamdo'stliklarga va boshqa davlatlararo tuzilmalarga kirishi hamda ulardan chiqishi mumkin"**ligi qat'iy belgilab qo'yilgan.

Mamlakatimizning **jahon xalqlari tinchligi, barqarorligi va xavfsizligiga mos tinchliksevar tashqi siyosati uning jahon miqyosidagi nufuzi va obro'-e'tibori yuksalishiga asos bo'lganligini** ham alohida e'tirof etish lozim.

O'zbekiston Respublikasi o'z milliy manfaatlariga asoslangan holda ochiq, o'zaro manfaatli va konstruktiv tashqi siyosat olib boradi. Respublikaning zamonaviy tashqi siyosiy kursi dunyoda va mintaqada shiddat bilan o'zgarayotgan vaziyat, hamda mamlakatning ichidagi keng ko'lamli o'zgarishlarga asoslanib shakllanadi. Jahon mamlakatlarining O'zbekistonni tanishi, uning ko'plab tashqi siyosiy tashabbuslari bilan hamohang ro'y bergan edi. 1991-yilning 31-avgustida O'zbekistonning o'z mustaqilligini e'lon qilishi, uning xalqaro hamjamiyat oldida mustaqil davlat sifatida shakllanishini anglatar edi. Dastlab, mamlakat mustaqilligini Turkiya Respublikasi tan olgan bo'lsa, keyinchalik, jahonning ko'plab mamlakatlari birma-bir tan ola boshladi.

O'zbekiston Respublikasi tashqi siyosiy faoliyatining bosh maqsadi – davlat mustaqilligi va suverenitetini, xalqaro maydondagi o'rni va rolini mustahkamlash, yon-atrofida xavfsizlik, barqarorlik va ahil qo'shnichilik muhitini shakllantirish, respublikaning tashqi iqtisodiy manfaatlarini faol tarzda ilgari surish.

Respublika harbiy-siyosiy bloklarga qo'shilmaslik kursiga sodiq bo'lib, o'z hududida xorijiy harbiy bazalar va obyektlarni joylashtirishga, shuningdek, mamlakat harbiy xizmatchilarining chet eldagi tinchlikparvarlik amaliyotlarida yoki harbiy mojarolarda ishtirok etishiga yo'l qo'ymaydi. O'zbekiston barcha qarama-qarshiliklar va nizolarni faqat tinch siyosiy yo'llar bilan hal qilish tarafdori bo'lib kelmoqda.

O'zbekiston davlatlarning suveren tengligi, kuch ishlatmaslik yoki kuch bilan tahdid qilmaslik, chegaralarning daxlsizligi,

boshqa davlatlarning ichki ishlariga aralashmaslik; xalqaro majburiyatlarni vijdonan bajarish, inson huquqlarini hurmat qilish va himoya qilish va xalqaro huquqning boshqa umume'tirof etilgan tamoyillari va normalari; xavfsizlikning bo'linmasligi, ochiqlik va pragmatizm, qo'shni mamlakatlar bilan har tomonlama yaxshi qo'shnichilik munosabatlarini rivojlantirish, mintaqaviy va xalqaro hamkorlikni mustahkamlash kabi asosiy tamoyillarga tayangan holda tinchlik, taraqqiyot va farovonlik yo'lida barcha sheriklar bilan hamkorlikni kengaytirishdan manfaatdor ekanligi bugungi kunda butun jahonga ayon.

O'zbekiston tashqi siyosiy faoliyatning asosiy va birinchi darajali vazifalaridan biri bu 2017-2021-yillarda O'zbekiston Respublikasini rivojlantirishning beshta ustuvor yo'nalishi bo'yicha Harakatlar strategiyasini samarali amalga oshirishdir.

Ushbu maqsadga erishish uchun tashqi siyosat idorasi oldiga quyidagi vazifalar qo'yilgan:

– mamlakatimizda olib borilayotgan demokratik islohotlarni hamda jamiyat va iqtisodiyotni modernizatsiya qilishning jadal jarayonlarini samarali amalga oshirish uchun mumkin qadar qulay tashqi siyosiy shart-sharoitlarni shakllantirish;

– Markaziy Osiyoda tinchlik va barqarorlikni saqlash hamda mustahkamlash, mintaqani xavfsizlik va barqaror taraqqiyot hududiga aylantirish;

– jahonning yetakchi davlatlari va xalqaro tashkilotlar bilan strategik hamkorlik qilishning mutanosib, ko'p qirrali tizimini shakllantirish;

– O'zbekistonning mintaqa va jahon siyosatidagi muhim yo'nalishlar bo'yicha xalqaro tashabbuslarini ilgari surish;

– mahalliy mahsulotlarning eksport hajmini oshirish va geografiyasini kengaytirish borasida ko'maklashish;

– milliy iqtisodiyotning ustuvor tarmoqlariga to'g'ridan-to'g'ri xorijiy investitsiyalar va ilg'or texnologiyalarni jalb etishda faol ko'mak berish;

– mamlakatimizga turistlarni jalb qilish hamda turistik infratuzilmani rivojlantirish borasida amaliy yordam ko'rsatish;

– transport va tranzit sohasidagi hamkorlikni kengaytirish va chuqurlashtirishda hamda xalqaro transport kommunikatsiyalari va logistik infratuzilmalarni rivojlanishiga ko'maklashish;

– xorijdagi O'zbekiston Respublikasi fuqarolari va yuridik shaxslari huquq va manfaatlarining har tomonlama himoya qilinishini ta'minlash;

– xorijda istiqomat qilayotgan vatandoshlar bilan aloqalarni mustahkamlash.

Tashqi siyosatimizning bosh ustuvor yo'nalishi Markaziy Osiyo mintaqasidir. O'zbekistonning Markaziy Osiyodagi siyosati mintaqada tinchlik va barqarorlikni ta'minlashga, mintaqaviy xavfsizlikning muhim muammolarini hal etishga, shu jumladan, Afg'onistondagi vaziyatni hal qilishga ko'maklashishga qaratilgan. O'zbekiston mintaqaviy savdo-iqtisodiy hamkorlikni mustahkamlash, mintaqaning transport va tranzit infratuzilmasini rivojlantirish, Markaziy Osiyo transchegaraviy daryolarining suv-energetika resurslaridan oqilona va kompleks foydalanish hamda mintaqaning ekologik barqarorligini ta'minlash, chegaralarni delimitatsiya va demarkatsiya qilish jarayonini yakuniga yetkazish uchun barcha sa'y-harakatlarni amalga oshiradi.

O'zbekiston mintaqa davlatlari bilan do'stona va ahil qo'shnichilik munosabatlarini mustahkamlashdan, ilmiy-texnikaviy va madaniy-gumanitar hamkorlikni rivojlantirishdan, parlamentlar, chegara hududlari, jamoat tashkilotlari va oddiy fuqarolar o'rtasidagi aloqalarni kuchaytirishdan manfaatdor.

O'zbekiston Afg'oniston bilan aloqalarni kengaytirishni, mazkur mamlakatdagi vaziyatni tinch yo'l bilan hal etishga qaratilgan xalqaro sa'y-harakatlarda faol ishtirok etishni davom ettiradi. O'zbekiston tomoni Afg'oniston iqtisodiyotini qayta tiklanishiga, uning transport, ishlab chiqarish, energetik va ijtimoiy infratuzilmalarini rivojlantirishga ko'mak berishda davom etadi. Barqaror va ravnaq topayotgan Afg'oniston Markaziy Osiyodagi mintaqaviy xavfsizlikning kafolatidir.

MDH mamlakatlari bilan hamkorlik ham O'zbekiston tashqi

siyosatining ustuvor yo'nalishi hisoblanadi. Mazkur davlatlar bilan respublikamiz tarixan shakllangan siyosiy, iqtisodiy, transport-kommunikatsion va boshqa aloqalarga ega. O'zbekiston Hamdo'stlik mamlakatlari bilan tenglik, o'zaro foydalilik, bir-birining manfaatlarini hurmat qilish va e'tiborga olish tamoyillari asosida ikki tomonlama hamkorlik munosabatlarini qurishni davom etadi.

O'zbekiston Rossiya bilan 2004-yil 16-iyunda imzolangan Strategik hamkorlik, 2005-yil 14-noyabrdagi Ittifoqchilik munosabatlari to'g'risidagi shartnomalar hamda 2012-yil 4-iyunda imzolangan O'zbekiston Respublikasi va Rossiya Federatsiyasi o'rtasida Strategik hamkorlikni chuqurlashtirish to'g'risidagi deklaratsiya asosida do'stona munosabatlarni har tomonlama mustahkamlash va tadrijiy rivojlantirish ikki mamlakat manfaatlariga to'liq mos keladi hamda mintaqadagi tinchlik va xavfsizlikni mustahkamlashga xizmat qiladi. Ikki tomonlama munosabatlarning eng muhim vazifalari O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning 2017-yil 4-5-aprelda Rossiyaga davlat tashrifi hamda Rossiya Federatsiyasi Prezidenti V.V.Putinning 2018-yil 18-19-oktabrda O'zbekistonga davlat tashrifi chog'ida erishilgan kelishuvlarni to'liq amalga oshirilishini ta'minlashdan iboratdir.

O'zbekiston Respublikasi global muammolarni hal etishda muhim rol o'ynaydigan, yaqin mintaqaviy qo'shnisi Xitoy bilan strategik hamkorlikni kuchaytirish tarafdori. Xitoy bilan munosabatlarni rivojlantirish 2012-yil 6-iyundagi "Strategik hamkorlik o'rnatish to'g'risida"gi qo'shma deklaratsiya, 2013-yil 9-sentyabrdagi "Ikki tomonlama strategik hamkorlikni yanada rivojlantirish va chuqurlashtirish to'g'risida"gi deklaratsiyasi hamda 2017-yil 12-maydagi "Har tomonlama strategik sheriklik munosabatlarini yanada chuqurlashtirish to'g'risida"gi qo'shma bayonotiga asoslangan. O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyev 2019-yil 24-27-aprelda «Bir makon, bir yo'l» Ikkinchi xalqaro forum doirasida ilgari surgan tashabbus va takliflarni to'liq va o'z vaqtida amalga oshirish ikki mamlakat

manfaatlariga mos keladi.

O'zbekiston tashqi siyosatining ustuvor yo'nalishlaridan biri, Amerika Qo'shma Shtatlari bilan 2002-yil 12-mart oyida imzolangan O'zbekiston va AQSh o'rtasida "Strategik sherikchilik va hamkorlikning asoslari to'g'risida"gi deklaratsiyasi asnosida o'zaro manfaatli va konstruktiv hamkorlikni har tomonlama rivojlantirishdan iboratdir. O'zbekiston AQSh bilan mamlakatda amalga oshirilayotgan fuqarolik jamiyati asoslarini mustahkamlash va xalq turmush darajasini yaxshilashga qaratilgan modernizatsiya jarayoni va islohotlarni qo'llab-quvvatlash maqsadida siyosiy, savdo-iqtisodiy, investitsiyaviy-texnologik va madaniy-gumanitar sohalarda hamkorlikni yanada kengaytirishdan manfaatdor. Ikki tomonlama hamkorlikning muhim yo'nalishlari Afg'onistonda tinchlik va barqarorlikni mustahkamlash, transmilliy tahdid va xatarlarga qarshi kurashga ko'maklashishdan iboratdir.

O'zbekiston Yevropa Ittifoqi va Yevropa davlatlari bilan har taraflama manfaatli hamkorlikka muhim ahamiyat beradi. Yevropa mamlakatlari bilan hamkorlikni asosiy sohalari savdo-sotiqni rivojlantirish, investitsiya va moliya, zamonaviy texnologiyalar transferi, ilm-fan, texnika, ta'lim, ekologiya, sog'liqni saqlash, madaniyat va mintaqaviy xavfsizlik kabilar hisoblanadi. O'zbekiston asosiy e'tiborini Yevropaning ilg'or davlatlari, xususan Germaniya, Fransiya, Buyuk Britaniya, Belgiya, Italiya, Ispaniya, Latviya va boshqa davlatlar bilan ikki tomonlama hamkorlikni yanada yuqori darajaga chiqarishga alohida e'tibor beradi.

Respublikamiz ko'p asrlik umumiy tarix, yagona til va din, umumiy qadriyatlar va o'xshash urf-odatlarga ega bo'lgan Turkiya davlati bilan do'stlik va hamkorlikni mustahkamlashga qaratilgan siyosatni izchil davom ettiradi. Mamlakatimiz mustaqilligini birinchilardan bo'lib tan olgan Turkiya bilan har taraflama manfaatli hamkorlikni, jumladan savdo-sotiq, investitsiya va turizm kabi sohalarda rivojlantirib kelmoqda. Har ikki davlat o'rtasida o'zaro tashriflar amalga oshirilmoqda. BMT,

Turkiy davlatlar tashkiloti, Islom hamkorlik tashkiloti, Iqtisodiy hamkorlik tashkiloti va hokazolar doirasida ko'p tomonlama, shuningdek, ikki tomonlama hamkorlikni jadal rivojlantirib kelmoqda.

Osiyo-Tinch okeani hududi mamlakatlari, xususan Koreya Respublikasi va Yaponiya bilan hamkorlik O'zbekiston tashqi siyosatining muhim yo'nalishlaridan biri bo'lib qoladi. O'zbekiston ushbu davlatlar bilan investitsiya, savdo-sotiq, yuqori texnologiyalar, madaniy-gumanitar sohalardagi keng qamrovli hamkorlikni davom ettiradi.

O'zbekiston Janubiy-Sharqiy Osiyodagi mamlakatlar – Malayziya, Indoneziya, Singapur, Vetnam kabi davlatlar bilan hamkorligini rivojlantirib kelmoqda.

Mamlakat, shuningdek, Janubiy Osiyo mamlakatlari, xususan Hindiston va Pokiston bilan savdo-sotiq, transport-kommunikatsiya, turizm kabi sohalarda har taraflama va o'zaro manfaatli hamkorlikni rivojlantirishni qo'llab quvvatlash bilan bir qatorda, ushbu davlatlar bilan BMT, ShHT va boshqa tashkilotlar doirasida ikki va ko'p tomonlama diplomatik munosabatlarni rivojlantirib kelmoqda.

O'zbekiston musulmon dunyosi davlatlari bilan iqtisodiyot, transport kommunikatsiyasi, moliya, investitsiya va sayyohlik sohalarida, shu jumladan, Islom hamkorlik tashkiloti va Islom taraqqiyot banki doirasida o'zaro manfaatli aloqalarni faol rivojlantirish va mustahkamlashdan manfaatdor. Mamlakatimiz rahbari Shavkat Mirziyoyev Saudiya Arabistoni, BAA va boshqa qator davlatlarga bir necha bor tashrif buyurgan edi.

Bugungi kunda O'zbekiston dunyoning 130 dan ortiq davlatlari bilan diplomatik aloqalar o'rnatgan va Toshkentda 44 ta chet el elchixonalari, 1 ta bosh konsullik, 8 ta faxriy konsullar, 17 ta xalqaro tashkilotlar vakolatxonalari, 13 ta xorijiy xalqaro hukumatlararo va hukumat tashkilotlari vakolatxonalari, 1 ta diplomatik maqomga ega savdo vakolatxonasi faoliyat ko'rsatmoqda.

Hozirda xorijiy mamlakatlarda va xalqaro tashkilotlarda

O'zbekiston Respublikasining 55 ta diplomatik va konsullik vakolatxonalari mavjud. O'zbekiston 100 dan ortiq xalqaro tashkilotlarning a'zosi bo'lib, mamlakatimiz turli xil ko'p tomonlama hamkorlik tuzilmalari bilan o'zaro sherikchilik aloqalarini rivojlantirib kelmoqda.

**2.** O'zining 32 yillik taraqqiyot yo'li davomida O'zbekiston xalqaro maydonda ko'plab suveren davlatlarning mustaqilligini tan oldi va ikkinchi tomondan o'zi ham mustaqil davlat sifatidan tan olindi. Shuningdek, mamlakatimiz o'zining xalqaro maydondagi mavqeini mustahkamlash yo'lida xalqaro tashkilotlarga a'zo bo'lish va ular doirasida ikki va ko'p tomonlama diplomatiyani faol rivojlantirish yo'lidan bordi. O'zbekiston jahonda tinchlik va xavfsizlikni saqlash, tinchliksevar mamlakatlar bilan har tomonlama hamkorlik aloqalarini yo'lga qo'yish hamda taraqqiyotga erishishning o'ziga xos yo'lini tanlagan. Davlatlar o'rtasida hamkorlikni rivojlantirish, tinchlikni mustahkamlash va xavfsizlikni ta'minlashda Birlashgan Millatlar Tashkiloti katta rol o'ynaydi. O'zbekiston 1992-yilning 2-martidan boshlab BMTning teng huquqli a'zosidir. Mazkur xalqaro tashkilot bilan hamkorlikda mintaqamizda tinchlik, barqarorlik, millatlararo totuvlikni ta'minlashga qaratilgan ko'p ishlar qilinmoqda.

Ma'lumki, O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyev 2020-yil BMT Bosh Assambleyasining 75-sessiyasida so'zlagan nutqida Markaziy Osiyoda xavfsizlik va hamkorlik sohasida, Afg'onistondagi tinchlik va barqarorlikni qaror toptirish borasidagi chiqishlari O'zbekistonning nufuzini yanada oshirdi. O'zbekiston BMT ishida faol ishtirok etishni davom ettiradi, hamda uni xalqaro tinchlik va xavfsizlikni ta'minlashga, tezkor globallashuv jarayonida davlatlarning barqaror rivojlanishida ko'maklashishga mas'ul bo'lgan yagona universal tashkilot sifatida ko'radi.

Shuningdek, mamlakatimiz Yevropada xavfsizlik va hamkorlik tashkiloti, Shanxay hamkorlik tashkiloti va Mustaqil Davlatlar Hamdo'stligi tashkilotlari bilan ushbu tuzilmalarning mexanizmlaridan zamonaviy muammolar va tahdidlarga qarshi

kurashishda, ko'p tomonlama hamkorlikni rivojlantirishda samarali foydalanish maqsadida o'zaro sherikchilikni yanada rivojlantirib kelmoqda.

O'zbekiston xalqaro moliya institutlari bilan, shu jumladan, Osiyo taraqqiyot banki, Jahon banki, Xalqaro valyuta jamg'armasi, Yevropa tiklanish va taraqqiyot banki, Osiyo infratuzilma investitsiyalari banki va Yevropa investitsiya banklari bilan energetika, transport, qishloq xo'jaligi, uy-joy qurilishi, kichik biznes va xususiy tadbirkorlikni rivojlantirish bo'yicha yangi loyihalarni amalga oshirishda hamkorlikni faollashtirish uchun barcha sa'y-harakatlarni olib boradi.

O'zbekiston mustaqillikning dastlabki yillaridan boshlab Yevropa bilan hamkorlikni o'z tashqi siyosatining ustuvor yo'nalishlaridan biri sifatida belgilab oldi. O'zbekiston va Yevropa mamlakatlari o'rtasidagi munosabatlar ikki tomonlama, shuningdek, 1999-yilning 1-iyulidan kuchga kirgan O'zbekiston Respublikasi va Yevropa Ittifoqi hamda unga a'zo davlatlar o'rtasidagi Sherikchilik va Hamkorlik bitimi doirasida rivojlanib bormoqda.

"O'zbekiston-YI" Hamkorlik kengashi, Hamkorlik qo'mitasi, Iqtisodiyot, savdo va investitsiyalar bo'yicha kichik qo'mita, Parlament hamkorligi qo'mitasi hamda Adliya, Ichki ishlar va boshqa masalalar bo'yicha kichik qo'mita, Taraqqiyot bo'yicha kichik qo'mita kabi 6 ta qo'shma organ tashkil etilgan.

Har yili Tashqi ishlar vaziri boshchiligidagi O'zbekiston Respublikasi delegatsiyasi Bryussel shahrida O'zbekiston Respublikasi va Yevropa Ittifoqi Hamkorlik kengashining yig'ilishida ishtirok etib kelmoqda.

Yevropa Ittifoqining tashqi siyosat va xavfsizlik masalalari bo'yicha Oliy vakili Federika Mogerini O'zbekistonga Markaziy Osiyoda xavfsizlikni va barqaror rivojlanishni ta'minlash bo'yicha xalqaro konferensiya (Samarqand shahri, 2017-yil 9-10-noyabr kunlari) va Afg'oniston bo'yicha yuqori darajadagi xalqaro konferensiyada (Toshkent shahri, 2018-yil 26-27-mart) ishtirok etish uchun ikki marotaba tashrif buyurdi. 2019-yil

31-may – 2-iyun kunlari Yevropa kengashi Prezidenti Donald Tusk O'zbekistonda bo'ldi. Bugungi kunda Yevropa Ittifoqi mamlakatlari bilan o'zaro manfaatli savdo rejimi o'rnatilgan.

Bugungi kunda O'zbekiston Respublikasi Shimoliy va Janubiy Amerikaning 21 ta mamlakati, jumladan, Amerika Qo'shma Shtatlari, Meksika, Kanada, Braziliya Federativ Respublikasi, Argentina Respublikasi, Chili Respublikasi, Venesuela Bolivar Respublikasi, Yamayka, Urugvay Sharqiy Respublikasi, Peru Respublikasi, Kosta-Rika Respublikasi, Paragvay Respublikasi, Kuba Respublikasi, Gvatemala Respublikasi, Nikaragua Respublikasi, Gonduras Respublikasi, Dominikan Respublikasi, Ekvador Respublikasi, Kolumbiya Respublikasi, Boliviya Davlati va El-Salvador Respublikasi bilan diplomatik munosabatlar o'rnatgan.

O'zbekiston Respublikasi «Tashqi siyosiy faoliyat konsepsiyasi»ga muvofiq, respublika tashqi siyosatining ustuvor yo'nalishlardan biri Amerika Qo'shma Shtatlari bilan hamkorlik hisoblanadi. O'zbekiston-AQSh munosabatlari o'zining komplekslilik, uzoq muddatli va ko'p qirrali jihatlari bilan ajralib, xalqaro huquqning umume'tirof etilgan tamoyillari va normalari, o'zaro hurmat va bir-birining manfaatlarini inobatga olishga asoslangan.

Tomonlar bir qator xalqaro va mintaqaviy muammolar bo'yicha mushtarak pozitsiyaga ega bo'lib, xavfsizlik tahdidlari, ya'ni giyohvand moddalarning noqonuniy aylanishi, ommaviy qirg'in qurollarining tarqalishiga qarshi kurash, shuningdek, Markaziy Osiyo va Afg'onistonda tinchlik va barqarorlikni mustahkamlash sohalarida o'zaro faol hamkorlikda va bu alohida ahamiyat kasb etadi.

O'zbekiston-AQSh munosabatlari doirasidagi barcha yo'nalishlarda sifat jihatidan yangi va o'zaro manfaatli aloqalarni yo'lga qo'yishni belgilab bergan asosiy hujjat bu ikki mamlakat o'rtasida 2002-yil martda imzolangan "Strategik sherikchilik va hamkorlikning asoslari to'g'risida"gi Deklaratsiya hisoblanadi.

Ikki tomonlama hamkorlikni muntazamlashtirish hamda

qayd etilgan kelishuvlarni amalga oshirish maqsadida AQSh bilan o'zaro manfaatli va barcha sohalarda hamkorlikni rivojlantirishga qaratilgan keng qamrovli «Yo'l xaritasi» amalga oshirilmoqda. 2017-yil dekabr oyida O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.Mirziyoyev va AQSh Prezidenti D.Tramp o'rtasida bo'lib o'tgan telefon orqali muloqotida o'zaro hurmat, ishonch va bir-birining manfaatlarini hisobga olish tamoyillari asosida ikki tomonlama strategik sheriklik munosabatlarini yanada mustahkamlashga sodiqligi ta'kidlandi.

Ikki tomonlama siyosiy muloqotlar o'zaro tashriflarning yuqori muntazamligi bilan ham ajralib turadi. O'zbekistonga AQSh ma'muriyatining asosiy idora vakillari va turli darajadagi delegatsiyalari muntazam ravishda tashrif buyuradi va O'zbekiston – AQSh munosabatlarining dolzarb masalalari bo'yicha fikr almashish mexanizmi – yillik siyosiy maslahatlashuvlar tashkil etiladi.

2017-yilda O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi delegatsiyasi AQShga va Vakillar palatasi a'zosi T.Kelli boshchiligidagi bir guruh kongress a'zolari O'zbekistonga tashrif buyurdi. O'zbekiston va AQSh o'rtasida ustuvor ahamiyatga ega bo'lgan savdo-iqtisodiy va sarmoyaviy hamkorlik faol rivojlanmoqda.

Mamlakatlar o'rtasidagi ishbilarmonlik aloqalarini qo'llab-quvvatlash va rivojlantirishda AQSh-O'zbekiston savdo palatasi muhim ahamiyat kasb etadi. AQSh va Markaziy Osiyo davlatlari o'rtasida imzolangan TIFA savdo va investitsiyalar to'g'risidagi bitimning amalga oshirilishi Amerika bilan savdo aloqalarini rivojlantirishga hissa qo'shmoqda. O'zbekistonda AQShning dunyoda taniqli bir qator yirik kompaniyalari faoliyat ko'rsatmoqda. Xususan, «General Motors» korporatsiyasi ishtirokida yengil avtomobillar uchun dvigatellar ishlab chiqarishga mo'ljallangan «General Motors Povertrain Uzbekistan» zavodi faoliyat ko'rsatmoqda. «Boing» kompaniyasi «O'zbekiston havo yo'llari» Milliy aviakompaniyasini zamonaviy avialaynerlar, xususan «Boeing-787-8 Dreamlayner» rusumidagi yangi avlod samolyotlari bilan ta'minlovchi asosiy va doimiy

hamkor sanaladi.

«General Elektrik» korporatsiyasi O'zbekistonning neft-gaz va aviatsiya sektorlarida, shuningdek, salomatlik va qayta tiklanadigan energiya manbalarini rivojlantirish sohasidagi muhim hamkori hisoblanadi. AQShning O'zbekistonda faoliyat yuritayotgan boshqa kompaniyalari ichida «Exxon Mobil», «CNH Industrial», «Coca-Cola», «Hyatt», «Hilton», «John Deere», «Honeywell», «Caterpillar» va boshqalar ham mavjud.

Madaniy-gumanitar sohadagi munosabatlar muntazam ravishda rivojlanmoqda. So'nggi yillarda ilm-fan va ta'lim sohalarida hamda yangi aloqalar o'rnatish va erishilgan kelishuvlarni amalga oshirish, eng avvalo madaniy - gumanitar va ilmiy-ma'rifiy hamkorlikni yanada mustahkamlash borasida amaliy ishlar amalga oshirildi.

Xitoy Xalq Respublikasi O'zbekiston Respublikasi mustaqilligini 1991-yil 27-dekabrda tan olgan. 1992-yil 2-yanvarda diplomatik munosabatlar o'rnatilgan. Ikki tomonlama hamkorlik munosabatlarning barcha jabhalarini qamrab olgan bo'lib, har tomonlama strategik xarakterga ega. Ikki davlat rahbarlari o'rtasida o'rnatilgan o'zaro ishonchli aloqalar hamkorlikning asosini tashkil etadi. O'zbekiston va Xitoy o'rtasidagi o'zaro manfaatli hamkorlikni olib borishda tomonlarning terrorizm, ekstremizm, separatizm, narkotrafik, noqonuniy qurol savdosi va xavfsizlikning boshqa tahdidlari bo'yicha qarashlarning mushtarakligi va yaqinligi muhim o'rin egallaydi.

Doimiy tarzda ikki davlat rahbarlarining tashriflari va uchrashuvlari o'tkazilib kelinmoqda. Ushbu davr mobaynida ikki mamlakat rahbarlarining 19 ta uchrashuvlari bo'lib o'tdi. Xitoy Xalq Respublikasi Raislari Szyan Szemin, Xu Szintao, Si Szinpin O'zbekistonga tashrif buyurishgan. 2020-yil may oyida O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyev va Xitoy Xalq Respublikasi Raisi Si Szinpin o'rtasida telefon orqali suhbat bo'lib o'tdi va uning davomida mamlakat rahbarlari ikki tomonlama hamkorlikka doir va xalqaro ahamiyatga molik,

jumladan, koronavirus infeksiyasiga qarshi davom etayotgan kurashish kabi dolzarb masalalarni ko'rib chiqdilar.

2004-2018-yillar oralig'ida Tashqi ishlar vazirliklari o'rtasidagi siyosiy maslahatlashuvlarning 16 ta davrasi va ShHT doirasida hamkorlik bo'yicha uchrashuvlar o'tkazildi. 2020-yil 18-iyun kuni 26 davlat tashqi siyosat idoralari, JSST va BMT Taraqqiyot dasturi rahbarlari ishtirokida "Bir makon, bir yo'l" tashabbusi doirasida tashkil etilgan navbatdan tashqari yuqori darajadagi videokonferensiyada O'zbekiston Tashqi ishlar vaziri ishtirok etdi.

2020-yil 16-iyul kuni XXR raisligida 6 mamlakatning tashqi ishlar idoralarining rahbarlari ishtirokida "Markaziy Osiyo – Xitoy" birinchi vazirlar uchrashuvida qatnashdi. O'zbekiston Xitoy Xalq Respublikasi bilan strategik hamkorlikni mustahkamlash, keng savdo-iqtisodiy, investitsion va moliyaviy hamkorlikni kengaytirishni o'zaro manfaatdorlik va teng huquqlilik tamoyillariga asoslangan ikki tomonlama munosabatlarning ustuvor yo'nalishlari sifatida ko'radi.

1992-yil imzolangan Savdo-iqtisodiy bitimga ko'ra, ikki davlat o'rtasida savdo-iqtisodiy munosabatlarda eng ko'p qulaylik yaratish tartibi o'rnatilgan. Xitoy O'zbekistonning savdo sheriklari orasida eng yuqori o'rinlardan birini egallaydi. 2019-yil yakunlariga ko'ra ikki tomonlama tovar ayirboshlash $7,62 mlrd. yetgan bo'lsa, shundan $2,32 mlrd. eksportni va $5,1 mlrd. ni import tashkil etgan. 2020-yil yanvar-iyul oylarida ushbu ko'rsatkich $3,45 mlrd.ni, shundan $1 mlrd. eksportni va $2,44 mlrd.ni import tashkil etdi.

Ikki tomonlama sarmoyaviy sheriklik 2010-yil imzolangan O'zbekiston Respublikasi va XXR Hukumatlari o'rtasida noxomashyo va yuqori texnologiyalar sohalaridagi hamkorlik dasturi doirasida amalga oshirilmoqda. Bugun O'zbekiston va Xitoy turli loyihalar, avvalambor, yuqori texnologiyalar sohasidagi loyihalarni hayotga tatbiq etish borasidagi hamkorlikni faol rivojlantirmoqda. Shu jumladan, O'zbekiston 2011-yilda XXR rahbariyati tomonidan ilgari surilgan Xitoy kompaniyalari

ishtirokidagi “O‘zbekiston – Xitoy yuqori texnologiyalar sanoat parkini tashkil etish to‘g‘risida”gi tashabbusini qo‘llab-quvvatladi.

Bir qator Xitoy kompaniyalari respublikamiz hududida uglevodorod konlarini qidirish va qazish ishlarida faol ishtirok etmoqda.

O‘zbekiston “O‘zbekiston-Xitoy” gaz quvuri va “Xitoy – Qirg‘iziston – O‘zbekiston” temir yo‘li qurilishini qo‘llab-quvvatlaydi. Respublikamizda Xitoy kapitali ishtirokidagi 1702 ta korxona faoliyat yuritmoqda. Ularning 116 tasi 100 foiz Xitoy sarmoyasi asosida tashkil etilgan. Mamlakatimizda Xitoyning 73 kompaniyasi vakolatxonalari ishlab turibdi.

Ta’lim sohasidagi hamkorlik jadal rivojlanmoqda, idoralararo aloqalar doirasida talaba va amaliyotchilar almashinuvi keng yo‘lga qo‘yilgan. 2005-yil may oyidan Toshkentda xitoy tili va madaniyatini o‘rganish bo‘yicha Konfutsiy instituti faoliyat yuritib kelmoqda va hozirgi kunga kelib dargohda 400 ta tinglovchilar, talabalar, savdogarlar va ilmiy ishchilar tahsil olishmoqda. Institut tashkil qilinganidan beri 3,5 mingdan ortiq kishi o‘quv kurslarini tugatdi.

2013-yil sentabr oyidagi XXR raisi Si Szinpinning O‘zbekistonga davlat tashrifi doirasida Samarqand shahrida yana bitta Konfutsiy institutini tashkil etish bo‘yicha hamkorlik to‘g‘risidagi Bitim imzolandi. Ikki tomonlama kelishuvga muvofiq va ShHT doirasida XXR hukumati 2018-2019-o‘quv yilida o‘zbekistonlik 120 talaba va stajyorga grant ajratdi. 2012-yildan boshlab Pekin chet tillar universitetida o‘zbek tili o‘qitilishi yo‘lga qo‘yildi.

2013-yil 15-may kuni Shanxay shahrida Xitoyda birinchi marta Shanxay universiteti huzuridagi ShHT xalq diplomatiyasi ilmiy tadqiqot instituti negizida “O‘zbekiston tadqiqotlari va ta’lim almashuvlari markazi” ochildi. Ikki tomonlama madaniy munosabatlarni mustahkamlashda 1998-yil tashkil qilingan “O‘zbekiston – Xitoy” va 2007-yil o‘z faoliyatini boshlagan “Xitoy Xalq Respublikasi – Markaziy Osiyo mamlakatlari” do‘stlik

jamiyatlari muhim ahamiyat kasb etmoqda.

2017-yil 13-mart kuni Xitoy va O'zbekiston o'rtasida diplomatik munosabatlar o'rnatilganining 25 yilligini nishonlash arafasida Shanxay universitetida Alisher Navoiy haykalining ochilishi bo'ldi. Ikki davlat o'rtasida mintaqaviy hamkorlikni rivojlantirish borasida Toshkent –Shanxay, Navoi – Chjuchjou (Xunan provinsiyasi), Samarqand-Sian (Shensi provinsiyasi) Buxoro – Loyan (Henan provinsiyasi), Jizzax va Yanchjou (Szyansu provinsiyasi) shaharlari, Toshkent – Xunan, Samarqand viloyati va Shensi provinsiyasi, Sirdaryo viloyati va Chjetsyan provinsiyalari o'rtasida birodarlik munosabatlari o'rnatilgan.

O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyev 2023 yilning 17-18-19-may kunlari Xitoy Xalq Respublikasi Raisi Si Szinpinning taklifiga binoan davlat tashrifi bilan Xitoyda bo'ldi, tashrif dasturiga muvofiq, 18-19-may kunlari Sian shahrida XXR Raisi Si Szinpin bilan muzokaralar o'tkazildi, "Markaziy Osiyo - Xitoy" formatidagi sammitda ishtirok etildi hamda Xitoyning yetakchi kompaniya va banklari rahbarlari bilan uchrashuvlar o'tkazdi.

O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning davlat tashrifi 18-may kuni Xitoy Xalq Respublikasi Raisi Si szinpin bilan ikki tomonlama muzokaralardan boshlandi. Uchrashuv ikki mamlakat delegatsiyalari ishtirokida Sian shahridagi "Shensi" qarorgohida o'tdi.

Xitoy Xalq Respublikasi Raisi Si Szinpin dastlab davlatimiz rahbarini samimiy qutlab, mamlakatimizda Konstitutsiyani yangilash bo'yicha umumxalq referendumi muvaffaqiyatli o'tkazilgani bilan dildan tabrikladi va O'zbekistonda bo'lajak Prezident saylovida katta muvaffaqiyatlar tiladi.

O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyev, o'z navbatida, Xitoyga davlat tashrifi bilan kelish taklifi va ko'rsatilayotgan iliq mehmondo'stlik uchun minnatdorlik bildirdi. Xitoy rahbarini muhim siyosiy tadbirlar muvaffaqiyatli o'tkazilgani hamda oliy davlat lavozimlariga qayta saylangani bilan samimiy tabrikladi.

Muqobil energetikani rivojlantirish bo'yicha quyosh, shamol va suv elektr stansiyalarini barpo etish, quyosh panellari, elektr uskunalar, transformatorlar, akkumulyatorlar ishlab chiqarish, boshqaruv jarayonlarini raqamlashtirish va mutaxassislarni tayyorlash borasidagi loyihalardan iborat investitsiyaviy-texnologik hamkorlik dasturini amalga oshirishga alohida e'tibor qaratildi. Yangi avlod avtomobillarini ishlab chiqarish sohasidagi kooperatsiyani kengaytirish – elektr va gibrid avtotransport vositalarini yig'ish bo'yicha zamonaviy zavodlarni ishga tushirish imkoniyatlari muhokama qilindi. Turdosh tarmoqlardagi loyihalarni ishlab chiqish muhimligi ta'kidlandi. Xususan, mis, litiy, nodir metallarni chuqur qayta ishlash asosida elektrotexnika mahsulotlarini ishlab chiqaruvchi yuqori texnologik klasterni barpo etish shular jumlasidan.

Bundan tashqari, plastmassalar, kimyoviy mahsulotlar, metall buyumlar, oziq-ovqat, qurilish materiallari, tayyor to'qimachilik mahsulotlarini ishlab chiqarish, biotexnologiyalar klasterini tashkil etishda hamkorlikni chuqurlashtirish va kengaytirishdan mamlakatlarimiz manfaatdor ekani ta'kidlandi. Xitoyning yetakchi banklari va "Ipak yo'li" fondi, shuningdek, Osiyo infratuzilmaviy investitsiyalar banki bilan samarali moliyaviy-texnik hamkorlikning bugungi darajasi yuksak baholandi. Ikki mamlakat hududlarining hamkorlik salohiyatini ro'yobga chiqarish, shu jumladan, Sirdaryo viloyatini "Ilg'or texnologiyalar hududi"ga aylantirish bo'yicha qo'shma chora-tadbirlar belgilab olindi.

"Xitoy – Qirg'iziston – O'zbekiston" temir yo'lini qurish bo'yicha amaliy ishlarni tez fursatda boshlash muhimligi qayd etildi. Gumanitar soha muhokama qilinar ekan, ta'lim va turizmda hamkorlikni faollashtirish, o'zaro madaniyat, san'at va kino kunlarini o'tkazish, an'anaviy tibbiyot, ko'z va boshqa turdagi kasalliklarni davolash, vaksina va farmatsevtika mahsulotlari ishlab chiqarish borasidagi dasturlarni amalga oshirish zarurligi haqida yakdil fikr bildirildi. Mintaqaviy kun tartibi va xalqaro siyosatning dolzarb masalalari yuzasidan ham fikr almashildi.

O'zbekiston – Yaponiya munosabatlari haqida. 1991-yil 28-dekabrida Yaponiya O'zbekistonning mustaqilligini tan oldi. 1992-yil 26-yanvarda diplomatik munosabatlar o'rnatildi. O'zbekiston Respublikasi Birinchi Prezidenti I.A.Karimov 3 marotaba Yaponiyaga tashrif buyurdi. O'zbekistonga javob tashriflari Yaponiya bosh vaziri J.Koidzumi va Yaponiya bosh vaziri S.Abe tomonidan amalga oshirildi.

2019-yil 17-20-dekabr kunlari O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning Yaponiyaga rasmiy tashrifi yakunlari bo'yicha 18 ta ikki tomonlama bitimlar, shuningdek, qiymati 5,6 milliard dollarlik hujjatlar to'plami imzolandi.

Parlamentlararo hamkorlik doirasida Yaponiya parlamentida "Yaponiya parlamentining O'zbekiston bilan do'stlik ligasi" shakllantirilgan. O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisida – "Oliy Majlis – Yaponiya parlamenti" parlamentlararo guruhi tashkil topgan. 2010 va 2018-yillarda Tokioda "O'zbekiston – Yaponiya" parlamentlararo forumining ikkita yig'ilishi bo'lib o'tgan. 2019-yil oktabr oyida Oliy Majlis Senati Raisi T.Narbaeva Yaponiyaga tashrif buyurdi. O'zbekiston va Yaponiya o'rtasidagi strategik sheriklik munosabatlari rivojiga va ko'pqirrali hamkorlikni kengaytirishga qo'shgan katta hissasi uchun Yaponiya Bosh vaziri o'rinbosari, moliya vaziri – Yaponiya parlamentidagi O'zbekiston bilan Do'stlik ligasi raisi Taro Aso "Do'stlik" ordeni bilan mukofotlandi (2020-yil).

2002-yildan boshlab ikki davlatning tashqi ishlar vazirliklari o'rtasida doimiy ravishda siyosiy maslahatlashuvlar o'tkazib kelinmoqda, navbatdagi 17-uchrashuvi 2019-yil 29-iyul kuni Toshkent shahrida o'tkazildi. Mintaqa bilan hamkorlikni chuqurlashtirish maqsadida 2004-yilda Tokio tashabbusi bilan tashkil etilgan "Markaziy Osiyo + Yaponiya" Dialogi o'zaro munosabatlarni rivojlantirishda muhim ahamiyatga ega. Tashqi ishlar vazirlarining 8 ta kengashi va yuqori lavozimli rasmiylarning 13 ta majlisi bo'lib o'tdi.

Ikki tomonlama savdoda eng imtiyozli tartiblar ishlaydi. 1994-yilda tashkil qilingan O'zbek-Yapon va Yapon-

O'zbek iqtisodiy hamkorlik qo'mitalari savdo va iqtisodiy munosabatlarni rivojlantirishda muhim o'ringa ega. Hammasi bo'lib, qo'mitalarning 15 ta yig'ilishi bo'lib o'tgan, oxirgisi 2019-yil iyulda Tokioda bo'lib o'tdi.

O'zbekistonda 22 ta qo'shma korxona mavjud bo'lib, shundan 8 tasi 100 foiz yapon sarmoyasi ishtirokida tuzilgan. 15 ta yapon kompaniyalarining vakolatxonalari akkreditatsiyadan o'tgan. 2019-yilda o'zaro tovar aylanmasi 419.5 million AQSh dollarni (-40.7%) tashkil qildi, ulardan eksport 33.8 mln. dollar (+79.7%), import – 385.8 mln. dollarni (-44%) tashkil etdi. 2020-yil yanvar-iyul oylarida o'zaro tovar aylanmasi 99.52 million AQSh dollarni tashkil qildi.

Yaponiyaning O'zbekistonga ko'rsatgan moliya-texnikaviy yordami 4,1 milliard dollardan oshdi. Ushbu yordam tufayli O'zbekistonda sog'liqni saqlash, maorif, energetika, transport, telekommunikatsiya va boshqa sohalarda qator ijtimoiy ahamiyatli va infratuzilma loyihalari amalga oshirildi. 1999-yildan boshlab O'zbekistonda Yaponiya xalqaro hamkorlik agentligi (JICA) va Yaponiya tashqi savdo tashkiloti (JETRO) ning mintaqaviy vakolatxonalari, hamda O'zbek-Yapon markazi faoliyat olib bormoqda.

Madaniy-gumanitar sohadagi hamkorlik jadal rivojlanmoqda. O'zbekistonning janubiy hududida ilk buddizm yodgorliklarini o'rganishda taniqli yapon olimi, arxeolog K.Kato katta hissa qo'shdi. O'zaro aloqalarni yanada rivojlantirishga qo'shgan hissalari uchun K.Kato O'zbekiston Bank-moliyaviy akademiyasi sobiq birinchi prorektori T.Kitamura va Vaseda universitetining rektori T.Okushima "Do'stlik" ordenlari bilan taqdirlandilar.

2000-yildan buyon Yaponiya xalqaro hamkorlik markazi (JICE) ning Toshkentdagi ofisi bilan hamkorlikda inson resurslarini rivojlantirish loyihasi asosida 300 dan ziyod odam Yaponiyada ta'lim oldi. O'zbekistonning 2400 dan ziyod mutaxassisi JICA yo'nalishi orqali Yaponiyada amaliyot o'tadi. O'zbek-Yapon markazi kadrlar tayyorlash ishiga munosib hissa qo'shmoqda. Ushbu markazga 700 mingdan ortiq kishi tashrif

buyurdi.

1999-yilda "O'zbekiston-Yaponiya" do'stlik jamiyatiga asos solindi. Uning asosiy hamkorlari "Yaponiya-O'zbekiston" do'stlik jamiyati va "Fukushima-O'zbekiston" madaniy-iqtisodiy hamkorlik uyushmasi hisoblanadi. 2002-yili "Ikuo Xirayama madaniyat karvonsaroyi" nomli o'zbek-yapon ilmiy-ijodiy markazi ochildi.

2016-yil 2-5-avgustda Yaponiya Bosh Vaziri rafiqasi Akie Abe boshchiligida madaniyat va san'at namoyondalaridan iborat delegatsiyaning O'zbekistonga tashrifi amalga oshirildi. Tashrif doirasida Alisher Navoiy nomidagi Davlat akademik katta teatrida "Dram TAO" ijodiy jamoasi konserti o'tkazildi.

2019-yil dekabr oyida Surxondaryo viloyati, Sho'rchi tumanidagi 43-umumiy o'rta ta'lim maktabiga yaponiyalik arxeolog K.Kato nomi berildi.

2019-yil 15-iyun kuni Yaponiyaning taniqli yapon rejissyori Kiyoshi Kurosava tomonidan Turizmni rivojlantirish davlat qo'mitasi, "O'zbekkino" Milliy agentligi va O'zbekistonning Tokiodagi elchixonasi ko'magida suratga olingan "Sayohat oxiri, dunyoning boshlanishi" o'zbek-yapon qo'shma badiiy filmining primyerasi bo'lib o'tdi.

2019-yil noyabr oyida Tokio, Mayzuru va Takasakida shaharlarida O'zbekiston san'at ustalarining konsertlari bo'lib o'tdi. 2020-yil fevral-mart oylarida Tokioda "O'zbekiston - Buyuk Ipak yo'li chorrahasida" nomi ostida o'zbek rassomi H.Atoning fotoko'rgazmasi namoyish etildi. Kadrlar tayyorlash sohasida hamkorlikni yo'lga qo'yish va tajriba almashish maqsadida Nagoya (2011-yil) va Toshkent (2015 va 2019-yillarda) shaharlarida ikki davlat oliy ta'lim muassasalari rektorlarining uchta konferensiyasi bo'lib o'tdi.

2019-yil dekabr oyida Toshkent davlat sharqshunoslik institutida Yaponshunoslik fakulteti, hamda Jahon iqtisodiyoti va diplomatiya universitetida Yaponiya tadqiqotlari tahlil markazi tashkil etildi.

O'zbekiston Kanada bilan keng qamrovli hamkorlik

aloqalarini rivojlantirishga muhim e'tibor qaratmoqda va siyosiy, savdo-iqtisodiy, investitsiyaviy va gumanitar sohalardagi o'zaro foydali hamkorlikni rivojlantirishga intilmoqda. Davlatlar o'rtasida diplomatik munosabatlar 1992-yilning 7-aprelida o'rnatilgan. Ikki tomonlama aloqalar O'zbekiston Respublikasining qarorgohi Vashington shahrida bo'lgan Kanadadagi Elchixonasi hamda Kanadaning qarorgohi Moskva shahrida bo'lgan O'zbekistondagi Elchixonasi darajalarida olib borilmoqda. 1997-yildan buyon Toshkentda Kanadaning Faxriy Konsulligi faoliyat yuritib kelmoqda.

Ikki tomonlama munosabatlarda tashqi siyosat mahkamalari o'rtasida olib borilayotgan muntazam siyosiy maslahatlashuvlar muhim ahamiyatga ega. Ikki tomonlama hamkorlikni mustahkamlash uchun "Yo'l xaritasi"ni birgalikda amalga oshirilib, o'zaro muloqotlarga tizimli tus berilmoqda. Davlatlar o'rtasidagi o'zaro tashriflar muntazam ravishda tashkil etilmoqda. Tomonlar o'rtasida, xususan Kanadaning Rossiya va Yevroosiyodagi ishbilarmonlar assotsiatsiyasi (CERBA) orqali o'zaro savdo-iqtisodiy hamkorlik bosqichma-bosqich rivojlanishda davom etmoqda. Jumladan, Kanada delegatsiyasi Toshkent shahrida o'tkazilgan «UzMining Expo-2017» Xalqaro ko'rgazmasida eng faol ishtirokchilaridan bo'ldi, diplomatik munosabatlarining 25 yilligi arafasida esa, Toshkentga tog'-kon sanoati sohasida faoliyat olib boruvchi Kanada biznes-jamiyati vakillaridan iborat ikki davlat hamkorligi tarixidagi eng ulkan biznes-delegatsiyaning tashrifi amalga oshirildi.

O'zbekiston Lotin Amerikasi davlatlari bilan faol aloqalarni qo'llab-quvvatlashga intilmoqda. Braziliya, Kuba, Chili va Argentina mamlakatlari bilan munosabatlarda muntazamlik kuzatilmoqda. Ishchi muloqot muntazam ravishda xabar almashish va delegatsiyalarning o'zaro tashriflari ko'rinishida amalga oshirilmoqda. Xususan, 2017-yil fevralida O'zbekiston Qishloq va suv xo'jaligi vaziri o'rinbosarining Braziliyaga soya ishlab chiqarish va qayta ishlash sohasida amaliyotlarni o'rganish bo'yicha tashrifi tashkil etildi. O'zbekiston Tashqi ishlar

vazirligida siyosiy, savdo-iqtisodiy, madaniy-gumanitar, ilmiy sohalarda hamkorlikni rivojlantirish hamda turizm va xalqaro tashkilotlar bilan hamkorlik qilish masalalarini muhokamasi doirasida O'zbekistonga tashrif buyurayotgan Lotin Amerikasi mamlakatlari delegatsiyalarining vakillari bilan muntazam ravishda ikki tomonlama uchrashuvlar o'tkazilmoqda.

O'zbekiston Respublikasi va Avstraliya o'rtasidagi diplomatik munosabatlar 1991-yil 26-dekabrda o'rnatilgan. Birinchi rasmiy aloqalar 1991-yil 17-18-noyabr kunlari Avstraliya Tashqi ishlar va savdo vaziri G.Evansning O'zbekistonga tashrifidan boshlangan. Ikki davlat Tashqi ishlar vazirliklari o'rtasida o'tkazilib kelinayotgan siyosiy maslahatlashuvlar ikki tomonlama munosabatlar jadallashishida katta ahamiyat kasb etadi. Shu kunga qadar siyosiy maslahatlashuvlarning 3 yig'ilishi, jumladan, 2009-yil Kanberra shahrida hamda 2012-yil va 2017-yil Toshkent shahrida bo'lib o'tgan. 2016-yil tomonlar Diplomatik aloqalarning yo'lga qo'yilganligining 25 yilligi munosabati bilan tabrik maktublari almashishgan.

Davlat statistika qo'mitasining ma'lumotiga ko'ra, mamlakatlar o'rtasidagi o'zaro savdo aylanmasi hajmi 2019-yil yakuni bo'yicha 5,1 million dollarni tashkil qilgan. O'zbekistonda Avstraliya sarmoyalari ishtirokida 6 korxona faoliyat yuritmoqda, jumladan, bittasi 100% Avstraliya kapitali ishtirokida.

Koreya Respublikasi O'zbekiston mustaqilligini 1991-yil 30-dekabrda tan olgan, 1992-yil 29-yanvarda diplomatik aloqalar o'rnatilgan. Ushbu davr mobaynida Respublika rahbariyati tomonidan 17 marotaba Koreya Respublikasi rahbarlari bilan uchrashuvlar o'tkazildi. 2006-yilda Strategik sheriklik to'g'risida qo'shma deklaratsiyasi imzolandi. O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyevning 2017-yil 22-25-noyabr kunlari Koreya Respublikasiga davlat tashrifi natijalari bo'yicha Strategik hamkorlikni har tomonlama kengaytirish to'g'risida qo'shma bayonoti qabul qilindi, umumiy qiymati 10 milliard dollardan ortiq bo'lgan 80 dan ortiq bitim va shartnomalar imzolandi.

Koreya Respublikasi Prezidenti Mun Chje Inning O'zbekiston

Respublikasiga davlat tashrifi (2019-yil 18-21-aprel) yakunlari bo'yicha qariyb 12 milliard dollarlik hujjatlar to'plami imzolandi. Munosabatlarimiz "alohida strategik sheriklik" darajasiga ko'tarildi. 2020-yil 13-aprelida O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Sh.M.Mirziyoyev va Koreya Respublikasi Prezidenti Mun Chje In o'rtasida telefon orqali muloqot bo'lib o'tdi. Suhbatda davlat rahbarlari ikki tomonlama alohida strategik sheriklik munosabatlarini yanada mustahkamlash va ko'p qirrali hamkorlikni, birinchi navbatda savdo-iqtisodiy sohada kengaytirishning dolzarb masalalarini muhokama qildilar hamda ayrim mintaqaviy va xalqaro ahamiyatga molik mavzular yuzasidan fikr almashdilar. Koronavirus infeksiyasining tarqalishiga qarshi kurashishda hamkorlikni davom ettirish va sa'y-harakatlarni birlashtirishga alohida e'tibor qaratildi.

Ikki davlat ortasida parlamentlararo almashuv muvaffaqiyatli rivojlanmoqda. Ikki mamlakat parlamentlarida do'stlik va hamkorlik guruhlari tashkil etilgan. 2017-yilning sentabrida Koreya Respublikasi Milliy Assambleyasi Spikeri Chon Se Gyunning O'zbekistonga, 2018-yilning fevralida O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi Qonunchilik palatasi Spikeri N.Ismoilovning, 2019-yil avgustda O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi Senati Raisi T.K.Narbaeva boshchiligidagi parlament delegatsiyasining Koreya Respublikasiga tashriflari amalga oshirildi.

Tashqi ishlar vazirligi o'rtasidagi o'zaro hamkorlik doirasida siyosiy maslahatlashuvlarning 13 bosqichi bo'lib o'tdi.

2018-yil 17-18-aprelda Koreya Respublikasi tashqi ishlar vaziri Kang Kyung Xva rasmiy tashrif bilan O'zbekistonga kelgan edi.

1992-yildagi Savdo bitimiga asosan eng yuqori osonlashtirilgan savdo tartibi joriy etilgan. Koreya Respublikasi O'zbekistonning Osiyo va Tinch okeani mintaqasidagi savdo sheriklari orasida eng yuqori o'rinni egallaydi. 2019-yilda o'zaro savdo aylanmasi 2,75 milliard dollarni, shu jumladan, eksport - 93,5 million dollar, import - 2,66 milliard dollarni tashkil etdi. Janubiy Koreya tomonidan O'zbekiston iqtisodiyotiga kiritilgan

investitsiyalarning hajmi 7 mlrd. AQSh dollaridan oshgan. 1994-yildan buyon savdo-iqtisodiy hamkorlik bo'yicha qo'shma Hukumatlararo qo'mita faoliyat yuritadi. Hukumatlararo qo'mitaning to'qqizinchi yig'ilishi 2019-yil Toshkent shahrida bo'lib o'tdi.

2018-yilda Janubiy Koreyaning Inchon shahrida o'zbek eksport mahsulotlarining doimiy ko'rgazma zaliga ega bo'lgan O'zbek-koreys savdo uyi ochildi. Bundan tashqari, yurtimizda O'zbekiston-Koreya o'quv-amaliy to'qimachilik texnoparki, nodir metallar va qotishmalar ilmiy-texnologik markazi, qishloq xo'jaligi injineringining Dizayn va texnologik markazi, "elektron hukumat" sohasida hamkorlik qilish uchun O'zbekiston-Koreya markazi tashkil etildi. 1992-yildan beri Toshkentda Koreya ta'lim markazi faoliyat yuritib kelmoqda. O'zbekiston davlat jahon tillari universiteti va Samarqand davlat jahon tillari institutida koreys tili va madaniyati markazlari faoliyat ko'rsatmoqda. Respublika bo'yicha jami 13 oliy o'quv yurtida, 48 maktab, litsey va kollejlarda koreys tili o'rgatiladi.

1999-yildan "O'zbekiston-Koreya" do'stlik jamiyati ish olib bormoqda. O'zbekistonda Koreyaning Inha, Puchon, Yoju universitetlari, Farg'ona shahrida O'zbek-koreys xalqaro universiteti filiallari faoliyat ko'rsatmoqda. 2019-yil aprel oyida sog'liqni saqlash sohasida hamkorlik bo'yicha O'zbekiston-Koreya markazi tashkil etildi.

2020-yil may oyida EDCF mablag'larini jalb qilgan holda Toshkentda bolalar uchun ko'p tarmoqli markazning qurilishi yakunlandi. Munitsipal darajada yaqin aloqalar o'rnatilgan bo'lib, ushbu doirada Toshkent va Seul, Farg'ona va Yongin, Namangan va Songnam, Samarqand va Kyongju, Toshkent viloyati va Kyonsan-Pukto hamkorlik kelishuvlari mavjud.

O'zbekiston Respublikasi Prezidenti farmoniga binoan Janubiy Koreyaning O'zbekistondagi sobiq elchilari Choy Yong Ha (1999), Mun Hayong (2007) va Chon De Wan (2013), "Koreya-O'zbekiston" do'stlik jamiyati raisi Kim Yun Sik (2005), Koreya Respublikasi Milliy Assambleyasi sobiq spikeri Li Man Sop (2006),

"Koreya post" jurnali prezidenti-noshiri Li Kyong Sik (2009), Koreya Respublikasi Milliy Assambleyasi deputati Kim Yong Gu, "Korean Air" kompaniyasi raisi Cho Yang Ho va Koreya savdo-sanoat palatasi raisi Song Kyung Shik (2011) "Do'stlik" ordeni bilan taqdirlangan.

Koreya universiteti profilaktika tibbiyoti kafedrasi proessori Choi Chje Vuk I darajali "Salomatlik" ordeni bilan mukofotlangan (2020).

Indoneziya 1991-yil 28-dekabr kuni O'zbekiston Respublikasi mustaqilligini tan olgan va 1992-yil 23-iyunda diplomatik aloqalar o'rnatilgan. 1994-yil may oyida Indoneziya Toshkentda elchixonasini ochgan. 1996-yil dekabr oyidan boshlab Jakarta shahrida O'zbekiston Respublikasi Elchixonasi faoliyat yuritib kelmoqda. 1992-yil 22-23-iyun kunlari O'zbekiston Respublikasining Birinchi Prezidenti I.A.Karimovning Indoneziyaga hamda 1995-yil 8-10-aprel kunlari Indoneziya Respublikasi Prezidenti X.M.Suxartoning O'zbekistonga bo'lib o'tgan davlat tashriflari doirasida o'zaro teng huquqli hamkorlikka asos solingan.

2005-yil dekabr oyida Toshkentda "O'zbekiston va Indoneziya Tashqi ishlar vazirliklari o'rtasida ikki tomonlama maslahatlashuvlar bo'yicha qo'mita tashkil etish to'g'risida" o'zaro Anglashuv memorandumi imzolangan hamda siyosiy maslahatlashuvlarning birinchi yig'ilishi bo'lib o'tgan. Hozirgi kunga qadar 8 yig'ilishi o'tkazilgan (oxirgisi 2020-yil iyul oyida videomuloqot shaklida bo'lib o'tgan).

Parlamentlararo aloqa turli darajadagi tashriflar almashinuvi orqali izchil tarzda rivojlanib bormoqda. Shu jumladan, 2007-yilda Indoneziya Xalq Vakillari palatasi Spikeri Agung Laksono O'zbekistonga tashrif buyurdi. 2008-yilda esa Oliy Majlis Qonunchilik palatasi spikeri muovini Indoneziyaga tashrifi amalga oshirilgan. 2013-yil 1-2-may kunlari Indoneziya Xalq vakillari palatasi Parlamentlararo hamkorlik qo'mitasi raisi S.Hidoyat boshchiligidagi delegatsiya O'zbekistonga tashrif buyurgan.

O‘zaro savdo aylanmasi hajmi 2019-yil yakuni bo‘yicha 44 million dollarni tashkil qilgan. Hozirgi kunda Indoneziya kapitali ishtirokida 6 ta korxona faoliyat olib bormoqda. Mamlakatlar xalqlari o‘rtasida do‘stlik rishtalari, hamkorlik aloqalari hamda madaniy va ma’rifiy sohadagi munosabatlarni rivojlantirish maqsadida 2002-yil sentabr oyida “O‘zbekiston-Indoneziya” do‘stlik jamiyati ta’sis etilgan. 1997-yil sentabr oyida Samarqand va Banda-Achex shaharlari o‘rtasida birodarlik aloqalarini yo‘lga qo‘yish bo‘yicha ahdlashuv bayonnomasi imzolangan.

Buxoro viloyati va Indoneziyaning G‘arbiy Nusa Tenggari provinsiyasi o‘rtasida qardoshlik aloqalarini o‘rnatish hamda “halol turizm” yo‘nalishini rivojlantirish bo‘yicha bitim imzolangan. Ma’lumki, G‘arbiy Nusa Tenggari provinsiyasi “halol turizm” yo‘nalishi bo‘yicha dunyoda yetakchi o‘rinlarni egallaydi. 2001-yildan boshlab Samarqand iqtisodiyot va servis instituti qoshida Indoneziya tilini o‘rgatish bo‘yicha markaz faoliyat yuritib kelmoqda. 2013-yilda Toshkent Davlat Sharqshunoslik Institutida Indoneziya tili markazi ochilgan.

Malayziya O‘zbekiston mustaqilligini 1992-yil 1-yanvarda tan olgan. Ikki mamlakat o‘rtasida diplomatik aloqalar 1992-yil 21-fevralda o‘rnatilgan. Ikki tomonlama do‘stona va o‘zaro manfaatli hamkorlik munosabatlarini rivojlantirishda tamal toshi O‘zbekiston Respublikasi Birinchi Prezidentining 1992-yil va Malayziya Bosh vaziri Moxatxir Mohammadning 1993-yilgi rasmiy tashriflari chog‘ida qo‘yildi. 2003-yil esa O‘zbekistonga Malayziya podshohi Tuanku Sayed Sirajuddin Sayed Jamalullayl tashrif buyurgan.

Ikki tomonlama munosabatlardagi so‘nggi muhim voqealar sifatida O‘zbekiston davlat Rahbarining 2005-yil oktabr oyidagi Malayziyaga va unga javoban 2008-yil noyabrda ushbu davlat Bosh vaziri Ahmad Badaviyning O‘zbekistonga davlat tashriflari qayd etildi va bu tadbirlar chog‘ida o‘zaro manfaatli hamkorlikning istiqbolli yo‘nalishlarida bir nechta hukumatlararo shartnomalar imzolangan.

Tomonlarning o‘zaro munosabatlarni jadallashtirishda ikki

davlat tashqi ishlar vazirliklari o'rtasida o'tkaziladigan siyosiy maslahatlashuvlar katta ahamiyat kasb etadi. Oxirgi 4-yig'ilishi 2019-yilning 12-sentabrda Toshkentda o'tkazilgan. 2020-yil fevral oyida Malayziya Parlamentida 5 nafar deputatlardan iborat "Malayziya-O'zbekiston" do'stlik guruhi tashkil etildi. 2020-yil may oyida esa O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi Qonunchilik palatasida 12 deputatlardan iborat "O'zbekiston-Malayziya" parlamentlararo do'stlik guruhi tashkil etildi.

2020-yil may oyida O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisining Senatida Malayziya parlamentining yuqori palatasi (Senati) bilan parlamentlararo do'stlik guruhi tashkil etildi. Yoshlar siyosati, madaniyat va sport masalalari qo'mitasining raisi B. Sayfullaev guruh rahbari etib tayinlandi.

2019-yil 14-16-oktabr kunlari Toshkentda Malayziyaning tashqi savdoni rivojlantirish korporatsiyasi (MATRADE) bilan hamkorlikda biznes-forum o'tkazilgan. Tadbir davomida Malayziyaning O'zbekistondagi elchixonasi qoshida korporatsiyaning Toshkentdagi vakolatxonasi ochilgan.

2019-yil 18-21-dekabr kunlari O'zbekiston Respublikasi Prezidenti maslahatchisi R.S.Qosimov va bosh vazir o'rinbosari E.M.Ganiev tarkibidagi delegatsiya Kuala-Lumpur sammitida ishtirok etish uchun Malayziyaga tashrif buyurdi. Natijalari bo'yicha "Yo'l xarita" qabul qilingan edi.

O'zaro savdo aylanmasi hajmi 2019-yil yakuni bo'yicha 116,2 million dollarni tashkil qilgan. Savdo-iqtisodiy aloqalarni rivojlantirishda 2005-yilda O'zbekiston va Malayziya o'rtasida tashkil qilingan Qo'shma savdo qo'mitasi katta rol o'ynamoqda. Qo'mitaning ikkinchi yig'ilishi 2009-yilning 20-oktabrda Toshkentda o'tkazilgan. Hozirgi kunda O'zbekistonda Malayziya investitsiyasi ishtirokida 16 ta korxona faoliyat yuritmoqda, ulardan beshtasi 100% Malayziya kapitali ishtirokida faoliyat ko'rsatmoqda.

Malayziya texnik hamkorlik dasturi (MTCP) doirasida tashkil etilayotgan qisqa muddatli o'quv kurslarida respublika vazirlik va tashkilotlari vakillari doimiy tarzda ishtirok etib kelishmoqda.

2020-yilning sentabr oyiga qadar 630dan ziyod O'zbekiston vazirlik va idoralari vakillari MTCP seminarlarda ta'lim olishgan.

2019-yil oktabr oyida Toshkent Moliya instituti bazasida Malayziya menejment va tadbirkorlik "Binar" universiteti bilan O'zbekiston – Malayziya qo'shma fakulteti ochilgan. 2020-yil iyun oyida O'zbekiston Respublikasi Oliy va o'rta maxsus ta'lim vazirligi, Xorazm viloyati hokimligi va "Binary" menejment va tadbirkorlik universiteti o'rtasida, Urganchda Universitetning Xalqaro filialini tashkil etish to'g'risida uch tomonlama shartnoma imzolangan. Ikki davlat ilm-fan va madaniyat jamoatchiligi o'rtasidagi aloqalarni rivojlantirish maqsadida 1998-yil Toshkentda "O'zbekiston-Malayziya" Do'stlik jamiyati tashkil etilgan.

Singapur Respublikasi O'zbekiston mustaqilligini 1992-yilda tan olgan va 1997-yil 8-aprelda diplomatik aloqa o'rnatgan. 2007-yildan Singapurda O'zbekiston Respublikasi Elchixonasi faoliyat olib bormoqda. 2011-yildan boshlab Zulkifli bin Baharuddin Singapurning O'zbekistondagi elchisi.

Ikki tomonlama do'stona munosabatlar va o'zaro manfaatli hamkorlikni rivojlantirishda O'zbekiston Respublikasi Birinchi Prezidenti Islom Karimovning 2007-yil 24-26-yanvar kunlari Singapurga amalga oshirilgan davlat tashrifi davomida tamal toshi qo'yilgan. 2019-yil aprel oyida Singapur Mudofaa va tashqi ishlar vazirliklari katta davlat vaziri Mohamad Maliki Bin Osmon boshchiligidagi delegatsiya O'zbekistonga tashrif buyurdi. Tashrif davomida O'zbekiston Respublikasining turli vazirlik va idoralarida qator uchrashuvlar tashkil etildi.

Tomonlarning o'zaro munosabatlarni jadallashtirishda ikki davlat tashqi ishlar vazirliklari o'rtasida olib borilayotgan siyosiy maslahatlashuvlar katta turtki bo'lmoqda. So'nggi yig'ilishi 2012-yilning aprel oyida Singapur tashqi ishlar davlat vaziri M.Zulkiflining O'zbekistonga tashrifi davomida o'tkazildi. O'zaro savdo aylanmasi hajmi 2019-yil yakuni bo'yicha 174,2 million dollarni tashkil qilgan. O'zbekistonda 32 ta Singapur sarmoyasi ishtirokida qo'shma korxonalar elektrotexnika, tekstil,

oziq-ovqat, ta'lim, savdo hamda mashinasozlik sohalarida faoliyat olib borishmoqda. Ulardan 8 tasi 100% Singapur kapitali ishtirokida faoliyat yuritmoqda. Respublikada 10 ta Singapur kompaniyalarining vakolatxonalari akkreditatsiyadan o'tgan.

"Indorama" korporatsiyasi Qo'qon to'qimachilik fabrikasi bazasida bir qator investitsiya loyihalarini amalga oshirdi. Sarmoyalarning umumiy hajmi 240 million dollarni tashkil etadi. Hozirda "Indorama Group" O'zbekiston kimyo sanoati korxonalarini, xususan, "Qo'qon superfosfat zavodi" AJ, "Samarqandkimyo" AJ, "Farg'onaazot" AJ xususiylashtirish dasturida va shu bilan birga Buxoro shahridagi to'qimachilik majmuasini modernizatsiya qilish loyihasini amalga oshirishda faol ishtirok etmoqda.

2007-yildan boshlab, har yil O'zbekiston va Singapurda, Singapur Biznes Federatsiyasi bilan hamkorlikda qo'shma biznes forumlar o'tkazib kelinmoqda.

2020-yil fevral oyida mamlakatlar o'rtasidagi savdo-iqtisodiy va sarmoyaviy hamkorlikni faollashtirish maqsadida Singapur Respublikasi Savdo va sanoat katta davlat vaziri Ko Po Kun boshchiligidagi Singapur ishbilarmon doiralari delegatsiyasi O'zbekistonga tashrif buyurdi. 2008-yildan boshlab Toshkentda Singapur Menejmentni rivojlanish Instituti (MDIS) faoliyat yuritib kelmoqda. MDIS Singapur Menejmentni rivojlanish Instituti va O'zbekiston banklari assosiatsiyasi tomonidan tashkillashtirilgan oliy o'quv muassasasi bo'lib, unda "Bank ishi", "Biznes boshqaruvi", "Turizm" va "Biznesda zamonaviy ITlar" yo'nalishlari bo'yicha darslar o'tilmoqda. Singapur texnik hamkorlik dasturi doirasida O'zbekiston Respublikasi vazirliklari va idoralari vakillari turli qisqa muddatli kurslarda qatnashib kelishmoqda.

O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyev Singapur prezidenti Halima Yaqubning taklifiga binoan 2023-yilning 16-18-yanvar kunlari davlat tashrifi bilan ushbu mamlakatda bo'ldi. Tashrif dasturiga muvofiq Singapur prezidenti Halima Yaqub va mamlakat bosh vaziri Li Syan Lun bilan oliy

darajada uchrashuv va muzokaralar o'tkazildi.

Kun tartibidan ko'p qirrali O'zbekiston-Singapur munosabatlarini yanada kengaytirish va mustahkamlashning dolzarb masalalari o'rin olgan edi. Savdo-iqtisodiy, investitsiya, innovatsiya va transport-kommunikatsiya sohalarida, shuningdek, davlat boshqaruvi va yuqori malakali kadrlar tayyorlash borasidagi amaliy hamkorlikni chuqurlashtirishga alohida e'tibor qaratildi. Ushbu yo'nalishlarga doir ikki tomonlama hujjatlarning salmoqli to'plami muzokaralar yakunida imzolandi. Tashrif davomida Prezident Shavkat Mirziyoyev Singapurning yetakchi kompaniyalari rahbarlari bilan uchrashuv o'tkazdi hamda ikki mamlakat ishbilarmon doiralarining biznes forumida ishtirok etdi.

Ushbu tashrifdan so'ng Singapur prezidenti Halima Yoqub 2023-yil 23-25-may kunlari O'zbekistonga davlat tashriflarini amalga oshirdi. Bu – Singapur prezidentining Markaziy Osiyo davlatlariga ilk tashrifi hisoblanadi. Singapur rahbarining tashrifi dasturida oliy darajadagi muzokaralar o'tkazildi. Sammit kun tartibidan konstruktiv siyosiy muloqotni yanada rivojlantirish, mintaqaviy va xalqaro tashkilotlar doirasida o'zaro qo'llab-quvvatlash, ikki mamlakat yetakchi kompaniya va bank institutlari ishtirokidagi investitsiya loyihalariga ko'maklashish, madaniy-gumanitar almashinuvni kengaytirish masalalari o'rin olgan edi.

Prezident Halima Yaqub O'zbekiston Respublikasi Oliy Majlisi Senati Raisi, yurtimizdagi diniy konfessiyalar rahbarlari bilan ham uchrashdi, ishbilarmon doiralar biznes-forumining ochilishida va qo'shma ta'lim markazi faoliyatining taqdimotida ishtirok etdi. Bundan tashqari, Singapur Prezidenti Samarqand shahriga tashrif buyurib, Buyuk Ipak yo'li chorrahasida joylashgan ushbu ko'hna markazning boy madaniy-tarixiy va sivilizatsiyaviy merosi bilan tanishdi.

Ta'kidlash joizki, Prezident Halima Yaqub mamlakatimizga javob tashrifi bilan keldi. Joriy yilning yanvar oyida O'zbekiston yetakchisi Singapurga davlat tashrifi bilan borgan va Singapur

prezidentini O'zbekistonga taklif etgan edi.

Joriy yil boshidan o'zaro tovar ayirboshlash 6 barobar ko'paydi. Singapur O'zbekistonning eng yirik investorlari qatoriga kirdi. Bugungi kunda transport, energetika, kimyo va to'qimachilik sanoati, shaharsozlik, ta'lim va boshqa yo'nalishlarda umumiy qiymati 3,8 milliard dollarlik loyihalar amalga oshirilmoqda. Parlamentlararo almashinuvlar va madaniy-gumanitar aloqalar faol rivojlanmoqda.

Vetnam Sotsialistik Respublikasi (VSR) O'zbekiston Respublikasi mustaqilligini 1991-yil 27-dekabrda tan olgan, 1992-yil 17-yanvarda diplomatik aloqalar o'rnatilgan. 2009-yildan buyon Xanoyda O'zbekiston Respublikasining faxriy konsulxonasi faoliyat yuritib kelmoqda. 1996-yil O'zbekistonning Birinchi Prezidenti I.A.Karimovning Vetnamga rasmiy tashrifi amalga oshirilgan. Tashrif natijalari bo'yicha hamkorlik to'g'risida Kelishuv va hukumatlararo Bitimlar va boshqalar imzolangan.

2011-yil oktabr oyida Vetnam Bosh vaziri Nguen Tang Zungning O'zbekistonga rasmiy tashrifi bo'lib o'tdi. Vetnam bilan ko'p qirrali hamkorlikni rivojlantirish maqsadida O'zbekistonga VSR Xalq yig'ini raisi o'rinbosari Uong Tu Liuning (2008-yil iyul oyi), VSR Bosh vaziri o'rinbosari Xoang Chung Xayning (2010-yil aprel oyi), Jamoat xavfsizligi vaziri Le Xong Anning (2010-yil sentabr oyi), Xanoy shahri Xalq kengashi raisi Ngo Txi Zoan Txanning (2012-yil avgust oyi), Bosh prokuror o'rinbosari Chan Kong Fanning (2012-yil dekabr oyi), Adliya vaziri o'rinbosari Din Chung Tungning (2013-yil iyun oyi), Oliy xalq sudi raisi Chiong Xoa Binning (2014-yil iyun oyi) tashriflari tashkillashtirilgan.

2013-yil avgust oyida O'zbekiston Respublikasi Bosh prokuraturasi delegatsiyasining Vetnamga tashrifi bo'lib o'tgan. 2014-yilning mart oyida Xanoy shahrida O'zbekiston va Vetnam Tashqi ishlar vazirliklari o'rtasida ikki tomonlama siyosiy maslahatlashuvlarning to'rtinchi yig'ilishi bo'lib o'tgan. O'zbekiston va Vetnam o'rtasidagi savdo-iqtisodiy va ilmiy-texnik hamkorlik bo'yicha hukumatlararo komissiyaning 7 ta yig'ilishi o'tkazilgan. Yettinchi yig'ilishi 2018-yil 23-iyul kuni

Toshkent shahrida bo'lib o'tgan.

2017-yil fevralida bosh vazir o'rinbosari – qishloq xo'jaligi va suv xo'jaligi vaziri Z.T.Mirzaev boshchiligidagi O'zbekiston Respublikasi hukumat delegatsiyasi Vetnamga tashrif buyurgan edi.

O'zaro savdo aylanmasi hajmi 2019-yil yakuni bo'yicha 74,9 million dollarni tashkil qilgan. O'zbekistonda hozirgi kunda Vetnam sarmoyasi ishtirokida 24 ta korxona, jumladan 12 tasi 100% Vetnam kapitali asosida faoliyat yuritib kelmoqda. Madaniy va gumanitar sohadagi hamkorlik doirasida 1995-yil dekabr oyidan boshlab "O'zbekiston – Vetnam" va "Vetnam – O'zbekiston" do'stlik jamiyatlari faoliyat yuritib kelmoqda. 2012-yil dekabr oyida Toshkent Davlat Sharqshunoslik institutida Vetnam tili va madaniyati markazi ochilgan. 2019-yil aprel oyida Vetnamdagi eng yirik "Monsun" musiqa festivali direktori Nguen Kuok Chung Termiz shahrida o'tkazilgan Baxshi xalqaro san'at festivalida ishtirok etgan.

**3.** So'nggi yillarda O'zbekistonda ro'y berayotgan keng ko'lamli demokratik o'zgarishlar, so'z va e'tiqod erkinligini amalda ta'minlash borasidagi islohotlar jahon hamjamiyati tomonidan ijobiy baholanayotganligiga har birimiz guvoh bo'lib turibmiz. Shu bilan bir qatorda, dunyo demokratik reytingida yuqori o'rinni egallaydigan davlatlar tomonidan ushbu ijobiy o'zgarishlar doimiy kuzatilib borilayotganligi, kerak bo'lsa, qo'llab-quvvatlanayotganligi, eng asosiysi, mamlakatni bozor islohotlari va demokratiya jadal amalga oshirilayotgan davlatlar qatoriga kiritayotganligi ham asl maqsadlarimizga mos keladi. O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning Oliy Majlis va O'zbekiston xalqiga Murojaatnomasida: **"Bugungi kunda O'zbekiston jahon siyosati markazlaridan biriga aylanayotgani, xalqaro hamjamiyat buni keng e'tirof etayotgani ham ayni haqiqatdir. Shanxay hamkorlik tashkiloti va Turkiy davlatlar tashkiloti sammitlari hamda o'nlab yuqori darajadagi xalqaro anjumanlarga mezbonlik qildik va muhim tashabbuslarni ilgari surdik. Bularning**

**barchasi mamlakatimizning xalqaro nufuzi tobora ortib borayotganidan dalolat beradi"** – deya ta'kidladi.

Ushbu o'zgarishlar qatorida davlat imiji masalasi ham kun tartibidagi eng dolzarb mavzularimizdan biridir. Aynan ushbu mavzu nafaqat siyosiy fanlar, jurnalistika yoki xalqaro munosabatlarning, balki mamlakatda deyarli barcha fanlar va sohalarning eng muhim vazifalaridan biri ekanligini ta'kidlashga ortiqcha hojat yo'q. Chunki, xalqaro maydondagi davlat imiji, nafaqat mamlakatning, balki xalqning farovonligi ortishi uchun muhim omil bo'lgan investitsiya va kapital masalasini ham unutmaslik lozim.

Xalqaro munosabatlarda hozirgi murakkab sharoitda mamlakatimizning jahon hamjamiyatiga integratsiyalashuvini yanada chuqurlashtirish O'zbekiston tashqi siyosatining bosh maqsadi hisoblanadi. Shu nuqtai nazardan, mamlakatimiz rahbari tashabbusi bilan ishlab chiqilgan va alohida farmonlar bilan, ya'ni dastlabkisi, **"2017-2021-yillarda O'zbekiston Respublikasini rivojlantirishning beshta ustuvor yo'nalishi bo'yicha Harakatlar strategiyasi"da va "2022 – 2026-yillarga mo'ljallangan Yangi O'zbekistonning taraqqiyot strategiyasi"da, "O'zbekiston – 2030 strategiyasida"** oldimizda turgan qator dolzarb vazifalar belgilab berilgan. Buning uchun xalqaro va mintaqaviy tashkilotlar, rivojlangan va rivojlanayotgan mamlakatlar bilan ikki tomonlama va ko'p tomonlama aloqalarni yanada rivojlantirish maqsadga muvofiqligi Harakatlar strategiyasida alohida qayd etilgan.

Mamlakatning hozirgi tashqi siyosiy faoliyatining ustuvor yo'nalishlari Harakatlar strategiyasida ko'rsatilgan vazifalar doirasida bo'lib, xalqaro maydonda aloqalarni kengaytirishga yangi yondashuvlarni ishlab chiqish bo'yicha amaliy qadamlarda o'z aksini topmoqda. Shu munosabat bilan O'zbekistonning Turkiya, Rossiya, AQSh, Xitoy, Hindiston, Pokiston, Yaponiya, Germaniya, Fransiya va boshqa qator Yevropa Ittifoqi davlatlari, Fors ko'rfazi Arab davlatlari, Markaziy Osiyo davlatlari va Afg'oniston kabi dunyo mamlakatlari bilan ko'p qirrali

hamkorlikni yanada rivojlantirishga alohida e'tibor qaratmoqda. Munosabatlar taraqqiyotini ta'minlaydigan qator tegishli dasturiy hujjatlar ishlab chiqilgan va qabul qilingan, «yo'l xaritalari» tasdiqlangan. Oliy va yuqori darajalardagi tashriflar davomida mamlakatning milliy manfaatlariga javob beradigan hamda yaqin va uzoq xorijiy davlatlar bilan aloqalarni kengaytirishga qaratilgan faol, ochiq, pragmatik va chuqur o'ylangan tashqi siyosiy yo'nalishni rivojlantirish bo'yicha keng ko'lamli ishlar amalga oshirilmoqda.

Xalqaro maydondagi hamkorlik ilg'or dunyo tajribasini o'rganish, xorijiy mamlakatlar bilan aloqalarni yo'lga qo'yish orqali O'zbekistonni ijtimoiy-iqtisodiy rivojlantirish bo'yicha vazifalarni hal qilishga yordam berishi kerak, bu mamlakatda maksimal qulay amaliy va investitsion muhitni shakllantirishga o'z hissasini qo'shadi. Bu borada Respublika tashqi siyosiy strategiyasi xorijiy mamlakatlar bilan savdo-iqtisodiy hamkorlikni rivojlantirish, xorijiy investitsiyalarni, ilg'or texnologiyalarni ishlab chiqarishga jalb etish, mahalliy eksport geografiyasini kengaytirish sohasida yangi qirralarni ochdi.

Uzoq vaqt mintaqaviy jarayonlardan chetda bo'lgan O'zbekiston bugungi kunda yangicha harakat qilmoqda. Mintaqa yuragi hisoblangan Toshkent Markaziy Osiyoda barqarorlashtiruvchi davlat tabiiy rolini o'ziga qaytarib olmoqda. Toshkent tashqi siyosiy yo'nalishining yangi qadami afg'on yo'nalishidagi faollashuvdan iborat bo'ldi. O'zbekiston Afg'oniston bilan ikki tomonlama aloqalarni sezilarli darajada kengaytirdi, afg'on muammosini hal qilish bo'yicha ko'p tomonlama harakatlarga faol qo'shildi.

O'zbekistonning tashqi siyosat sohasidagi muhim ustuvor yo'nalishi dunyoning yetakchi davlatlari va xalqaro tashkilotlari bilan strategik sheriklik hamda hamkorlikning muvozanatlashgan tizimini shakllantirishdan iborat. Bunday yondashuv iqtisodiyotni modernizatsiyalash, barqarorlik va xavfsizlikni qo'llab-quvvatlash, Markaziy Osiyoda hamkorlik uchun qulay shart-sharoitlarni yaratish vazifalarining samarali hal qilinishini

ta'minlashga qaratilgan. Yuqori darajali aloqalar tufayli Toshkent dunyoning yetakchi davlatlari bilan munosabatlarni tubdan yangi darajaga olib chiqdi. Rossiya Federatsiyasi bilan ko'p rejali strategik hamkorlik va ittifoqchilik munosabatlari izchil rivojlanib bormoqda. Hozirgacha tuzilgan strategik hamkorlik to'g'risida, ittifoqchilik munosabatlari to'g'risidagi shartnomalar, shuningdek, Rossiya Federatsiyasi va O'zbekiston o'rtasidagi strategik hamkorlikni chuqurlashtirish to'g'risidagi Deklaratsiya yangi mazmun bilan to'ldirilmoqda va amaliy tatbiq qilinmoqda.

O'zbekistonning bugungi kunda Amerika Qo'shma Shtatlari bilan teng huquqlilik, o'zaro hurmat, ishonch va bir-birining manfaatlarini hisobga olish tamoyillari asosida barqaror va oldindan bashorat qilinadigan tarzda rivojlanib borayotgan strategik hamkorligi sifat jihatdan yangi darajaga ko'tarildi. Taraflarning kelgusi harakatlari strategik hamkorlikning o'zaro foydali yo'nalishlarini topishga qaratilishi kerak.

Turkiya Respublikasi bilan munosabatlar strategik darajaga olib chiqilgan. O'zbekiston – Turkiya munosabatlarini har tomonlama mustahkamlash va rivojlantirish O'zbekistonning yangi tashqi siyosiy yo'nalishiga to'liq muvofiqdir. Bunda turk xalqi bilan til, din, an'analar va urf-odatlarning umumiyligi o'zaro hurmat va bir-birining manfaatlarini hisobga olish tamoyillariga asoslangan hamkorlikni har tomonlama chuqurlashtirish va kengaytirish uchun mustahkam poydevor yaratadi. 2020-yil 19-20-fevralda O'zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoyevning Turkiya Prezidenti Rejep Tayyip Erdo'g'an taklifi bilan ushbu mamlakatga rasmiy tashrifi strategik munosabat faollashuvining yorqin dalolati bo'ldi.

O'zbekiston dunyo siyosati va iqtisodiyotida eng muhim rollardan birini o'ynayotgan Xitoy Xalq Respublikasi bilan yaqin regional qo'shni va do'stona davlat sifatida strategik hamkorlikni mustahkamlamoqda.

Koreya Respublikasi bilan ikki tomonlama munosabatlar masalalarining butun majmui bo'yicha strategik hamkorlikni mustahkamlashda xuddi shunday yutuqlar kuzatilmoqda.

Bevosita Koreya investitsiyalari va ilg'or texnologiyalarini, imtiyozli kreditlarini faol jalb qilish hamda sanoat, energetika, infratuzilma, avtomobilsozlik, fan va innovatsiyalar, sog'liqni saqlash va turizmni rivojlantirish sohalarida yuqori texnologik loyihalarni amalga oshirish uchun moliyaviy-texnik yordam ko'rsatilishi mamlakatimiz manfaatlariga javob beradi.

O'zbekistonning Saudiya Arabistoni, Birlashgan Arab Amirliklari, Quvayt, Qatar, Iordaniya, Jazoir va boshqa Yaqin Sharq mamlakatlari bilan munosabatlari tubdan yangi darajaga chiqmoqda. Shuni qayd etish kerakki, Yaqin Sharq mamlakatlari bilan o'zaro foydali va har tomonlama munosabatlarni rivojlantirish va mustahkamlash O'zbekistonning tashqi siyosat sohasidagi ustuvor yo'nalishlaridan biri bo'lib qoladi.

Bugungi kunda O'zbekiston nafaqat Markaziy Osiyo yoki MDHda, balki xalqaro global maydonda ham o'z o'rni va pozitsiyasini tobora mustahkamlab bormoqda.

Turkiy mamlakatlar bilan aloqalarni rivojlantirish va mustahkamlash O'zbekiston tashqi siyosatining ustuvor yo'nalishi hisoblanadi. 2019-yil sentabrda mamlakat Turkiy tilli davlatlar hamkorlik kengashi (TTDHK)ga a'zo bo'ldi. Uzoq muddatli istiqbolda TTDHK Yevropa, O'rta Sharq, Kavkaz va Markaziy Osiyo o'rtasidagi keng makonda mintaqaviy hamkorlikning o'ziga xos mexanizmidan iborat subregional birlashmaga aylanishi kerak. Tashkilot bilan hamkorlikning faollashuvi mamlakatimiz uchun qo'shni mamlakatlar bilan ham, mintaqadan tashqari yaqin hamkorlar (Turkiya, Ozarbayjon) bilan ham ko'p tomonlama aloqalarni rivojlantirishning yangi imkoniyatlarini ochadi. Tashkilot ishida doimiy a'zo sifatida ishtirok qilish Toshkentga xalqaro maydonda o'z tashabbuslarini ilgari surish, shuningdek, mamlakatning turkiy-islom taraqqiyoti markazlaridan biri sifatida xalqaro nufuzi va maqomini mustahkamlash uchun qo'shimcha siyosiy-diplomatik resurslar beradi, ularning transport-tranzit salohiyatidan foydalanish imkonini beradi. 2009-yilda Turkiy tilli davlatlar hamkorlik kengashi nomi ostidagi Naxichaven kelishuvi bo'yicha rasman

tasdiqlangan turkiy davlatlar birlashmasi rivojida yangi bosqichni boshlab berdi. Aholi soni bo'yicha ikkinchi turkiyzabon davlat bo'lgan O'zbekiston 2019-yilda ushbu Tashkilotga qo'shildi va bu turkiy mamlakatlar o'rtasidagi hamkorlikni rivojlantirishga sezilarli ta'sir ko'rsatdi. 2019-2021-yillarda Turkiy kengashining to'rtta sammitida Prezidentimiz tomonidan ko'p qirrali iqtisodiy va madaniy-gumanitar hamkorlikni rivojlantirishga doir qariyb 35 ta tashabbus ilgari surildi.

Amaliy o'zaro hamkorlikning faollashuvi birlashmaning institutsional rivojlanishiga turtki bo'ldi va 2021-yil noyabr oyida Istanbuldagi sammitda Turkiy kengash nomini **Turkiy davlatlar tashkiloti** (TDT) deb o'zgartirish to'g'risida qaror qabul qilindi. Bu qaror Tashkilotga a'zo davlatlar va kuzatuvchilarning ustuvor sohalarda hamkorlikni chuqurlashtirishga va shu munosabat bilan amaliy hamkorlikni rivojlantirishning institutsional asoslari va mexanizmlarini shakllantirishga bo'lgan intilishidan dalolat beradi. Shunday qilib, Tashkilotga a'zo davlatlar (Ozarbayjon, Qozog'iston, Qirg'iziston, Turkiya va O'zbekiston) va kuzatuvchi mamlakatlar (Turkmaniston va Vengriya) rahbarlari 2022-yilning noyabr oyida Samarqanddagi sammitda ilk bor turkiy dunyo davlatlarining to'laqonli tashkiloti jihatdan yangicha formatida to'plandi. Samarqand sammitining mavzusi: "Turkiy sivilizatsiyaning yangi davri: umumiy taraqqiyot va farovonlik sari" bo'lib, bu turkiy davlatlarining ko'p asrlik ma'naviy-madaniy mushtarakligi, ilg'or g'oyalari va amaliy o'zaro manfaatli hamkorligi asosida yanada yaqinlashishiga bo'lgan intilishini ifodalab berdi.

Bugungi kunda dunyoda yuz berayotgan jadal o'zgarishlar tabiiyki, qardosh mamlakatlarning o'zaro hamkorligini, ular oldida turgan muammolarga pragmatik yechimlar topishni, mintaqalararo hamkorlikni rivojlantirish bo'yicha samarali yondashuvlarni ishlab chiqishni va yangi bosqichda turkiy olamning ulkan sivilizatsiya salohiyatini ro'yobga chiqarish uchun gumanitar aloqalarni chuqurlashtirishni rag'batlantiradi. TDT Samarqand sammitining kun tartibi juda boy va ko'plab

shartnomaviy-huquqiy hujjatlarni qamrab oladi.

Sammitda TDT ning Samarqand deklaratsiyasi qabul qilindi. Unda a’zo davlatlarning muhim mintaqaviy va xalqaro masalalar hamda siyosiy, iqtisodiy, madaniy va boshqa sohalardagi ko‘p qirrali hamkorlikni rivojlantirish masalalari bo‘yicha kelishilgan nuqtai-nazarlari ifodalandi. Shuningdek, **Turkiy davlatlar tashkilotining 2022-2026-yillarga mo‘ljallangan ko‘p qirrali hamkorlikning barcha yo‘nalishlari va dasturlarini o‘zida mujassamlashtirgan Strategiya to‘g‘risidagi** qarori qabul qilindi.

Yana bir muhim tashkilot – bu Shanxay hamkorlik tashkiloti bo‘lib, u nisbatan qisqa muddatda obro‘li, nufuzli xalqaro tuzilma sifatida shakllandi. O‘zbekiston Shanxay hamkorlik tashkilotini terrorizm va ekstremizmga, narkotik va qurolning noqonuniy oborotiga, uyushgan jinoyatchilikka qarshi kurashishda hamkorlik uchun vosita sifatida baholaydi. O‘zbekiston uchun Shanxay hamkorlik tashkilotining iqtisodiyot, jumladan, transport kommunikatsiyalarini qurish va qayta tiklash sohasidagi faoliyatini ham faollashtirish, Shanxay hamkorlik tashkiloti bilan hamkorlikdan manfaatdor boshqa davlatlar va xalqaro tashkilotlar bilan aloqalarni rivojlantirish ustuvor vazifa hisoblanadi. 2022-yilning 15-16 -sentabr kunlari Samarqand shahrida yirik xalqaro anjuman – Shanxay hamkorlik tashkilotining navbatdagi sammiti bo‘lib o‘tdi. Mazkur sammit Samarqand shahrida Shanxay hamkorlik tashkiloti Davlat rahbarlari kengashi majlisi sifatida tashkil etilgan bo‘lib, unda ShHT faoliyatining muhim sohalaridagi hamkorlik holati va uni rivojlantirish istiqbollari muhokama qilindi. ShHT Davlat rahbarlari kengashining Samarqand deklaratsiyasi tadbirning bosh yakuniy hujjati bo‘ldi.

Jami 44 ta hujjat - bitim, konsepsiya, dasturlar va boshqa qarorlar qabul qilindi. Bu tashkilot tarixida rekord ko‘rsatkichdir. Jumladan:

– ShHTga a’zo davlatlarning uzoq muddatli yaxshi qo‘shnichiligi, do‘stligi va hamkorligi to‘g‘risidagi shartnoma

qoidalarini 2023-2027-yillarda amalga oshirish bo‘yicha kompleks harakatlar rejasi to‘g‘risida;

– ShHTga a’zo davlatlarning o‘zaro bog‘liqlikni rivojlantirish va samarali transport yo‘laklarini yaratish bo‘yicha konsepsiyasi to‘g‘risida;

– «ShHTning ezgu niyat elchisi» faxriy unvoni to‘g‘risidagi nizom to‘g‘risida;

– ShHTga a’zo davlatlarning o‘zaro hisob-kitoblarida milliy valyutalar ulushini bosqichma-bosqich oshirish bo‘yicha “yo‘l xaritasi” to‘g‘risida;

– Eronning ShHTga a’zo davlat maqomini olish uchun majburiyatlari to‘g‘risidagi memorandum imzolangani to‘g‘risida;

– Belarus Respublikasini ShHT a’zoligiga qabul qilish jarayonini boshlash to‘g‘risida;

– Maldiv Respublikasi, Bahrayn, Birlashgan Arab Amirliklari, Myanma Ittifoqi Respublikasi, Quvayt Davlatiga ShHTning muloqot bo‘yicha sherigi maqomini berish to‘g‘risida;

– Varanasi shahrini (Hindiston) 2022-2023-yillarda ShHTning turizm va madaniy poytaxti, deb e’lon qilish to‘g‘risida;

– ShHT kotibiyati va Ta’lim, fan va madaniyat masalalari bo‘yicha BMT (UNESCO) o‘rtasida memorandumni imzolash to‘g‘risida;

– ShHT Bosh kotibining tashkilotning o‘tgan yilgi faoliyati hamda ShHT Mintaqaviy aksilterror tuzilmasi Kengashining 2021-yilgi faoliyati to‘g‘risidagi hisobotlari haqida;

– ShHT Davlat rahbarlari kengashi qarorlarining amal qilishini bekor qilish to‘g‘risida;

– ShHT faoliyatini takomillashtirish to‘g‘risida qarorlar qabul qilindi.

Shuningdek, ShHT Davlat rahbarlari kengashining:

– iqlim o‘zgarishiga nisbatan javob harakatlari to‘g‘risida;

– ishonchli, barqaror va diversifikatsiyalashgan yetkazib berish zanjirlarini ta’minlash to‘g‘risida;

– global oziq-ovqat xavfsizligini ta’minlash to‘g‘risida;

– energetik xavfsizlikni ta’minlash to‘g‘risidagi bayonotlari

qabul qilindi.

Bundan tashqari, tadbir doirasida quyidagi hujjatlar imzolandi:

– Eronning ShHTga a'zo davlat maqomini olish uchun majburiyatlari to'g'risidagi memorandum;

– ShHTga a'zo davlatlar hukumatlari o'rtasida turizm sohasidagi hamkorlik to'g'risida bitim;

– ShHTga a'zo davlatlar o'rtasida xizmatlar savdosi sohasidagi hamkorlikning hadli asoslari;

– ShHT mamlakatlarining vakolatli organlari o'rtasida muzey ishi sohasidagi hamkorlik to'g'risida memorandum;

– ShHT mamlakatlarining vakolatli organlari o'rtasida o'simliklar karantini sohasidagi hamkorlik to'g'risida bitim;

– ShHT mamlakatlarining qayta tiklanuvchi energiya manbalaridan foydalanish sohasidagi hamkorligi dasturi;

– ShHT mamlakatlarini infratuzilmaviy rivojlantirish dasturi;

– ShHT mamlakatlarining ishbilarmon doiralari o'rtasidagi sanoat kooperatsiyasini rag'batlantirish dasturi;

– Raqamli savodxonlikni rivojlantirish bo'yicha ShHT dasturi;

– ShHTga a'zo davlatlarning sun'iy intellektni rivojlantirish bo'yicha hamkorligi dasturi;

– ShHTga a'zo davlatlarning tibbiyot tashkilotlari o'rtasida yuqumli kasalliklarni profilaktika qilish va davolash masalalarida hamkorlik bo'yicha «yo'l xaritasi»;

– ShHTga a'zo davlatlar o'rtasida ustuvor yo'nalishlardagi ilmiy-texnik hamkorlik bo'yicha harakatlar rejasi (2022-2025 yillarda);

– ShHTda mintaqa ichidagi savdoni rivojlantirish bo'yicha qo'shma harakatlar rejasi;

– ShHT mamlakatlarining telemeditsina sohasidagi hamkorligi konsepsiyasi;

– ShHT mamlakatlarining «aqlli» qishloq xo'jaligi va agroinnovatsiyalarni joriy etish sohasidagi hamkorligi

konsepsiyasi;

– ShHT va Arab davlatlari ligasi kotibiyatlari o'rtasida memorandum;

– ShHT kotibiyati va Ta'lim, fan va madaniyat masalalari bo'yicha BMT (YuNESKO) o'rtasida o'zaro anglashuv to'g'risida memorandum;

– ShHT kotibiyati bilan Osiyo va Tinch okeani uchun iqtisodiy va ijtimoiy komissiya (ESKATO) o'rtasida o'zaro anglashuv to'g'risida memorandum va boshqa hujjatlar imzolandi.

Respublikamiz davlatlarning xavfsizlikni ta'minlash, iqtisodiyotni rivojlantirish hamda inson huquqlari va erkinliklarini himoya qilish masalalari bo'yicha muloqoti uchun muhim xalqaro forum hisoblangan – Yevropada xavfsizlik va hamkorlik tashkiloti bilan faol o'zaro hamkorlikdan ham manfaatdordir. O'zbekistonning Yevropada xavfsizlik va hamkorlik tashkiloti bilan hamkorligining ustuvor yo'nalishlari davlat boshqaruv institutlarini isloh qilish, sud-huquq va saylov tizimini takomillashtirish, ommaviy axborot vositalari va fuqarolik jamiyati institutlarining roli va ahamiyatini oshirish, shuningdek, transmilliy xavflar va tahdidlarga qarshi kurashishda konstruktiv o'zaro harakatlarni rivojlantirish sohalaridagi qo'shma loyihalarni amalga oshirishdan iborat.

Mamlakatimiz xalqaro moliya institutlari va savdo tashkilotlari — Jahon banki, Xalqaro valyuta fondi, Osiyo taraqqiyot banki, Islom taraqqiyot banki, Jahon savdo tashkiloti va boshqa tashkilotlar bilan hamkorlikni sifatli kengaytirish va takomillashtirishga e'tibor qaratgan. Yevropa qayta tiklash va taraqqiyot banki bilan hamkorlikning tiklanganligi muhim voqea bo'lib, buning natijasida ushbu institut tomonidan O'zbekiston hududlarida ijtimoiy ahamiyatli loyihalarning mablag' bilan ta'minlanishi tiklandi. O'zbekistonning xalqaro moliya muassasalari bilan hamkorligi kun tartibida investitsiyaviy va amaliy muhitni yaxshilash, mamlakatning kredit reytingini oshirish, valyuta-kredit siyosatini takomillashtirish, bank-moliya sohasida milliy mutaxassislar malakalarini oshirish

turibdi. Yakuniy maqsad — milliy iqtisodiyotning modernizatsiya qilinishini jadallashtirish va uning raqobatbardoshligini kuchaytirish uchun jalb qilinadigan xorijiy investitsiyalar va moliya mablag'lari hajmini oshirish, mamlakatning eksport salohiyatini rivojlantirish va infratuzilmani takomillashtirish, turmush darajasini oshirish va aholining farovonligini ta'minlashdan iborat.

**Markaziy Osiyo yo'nalishidagi faol siyosat.** O'zbekiston uchun regionning ustuvorligi koronavirus pandemiyasi vaqtida ham yorqin namoyon bo'ldi. Mintaqa mamlakatlarining murakkab epidemiologik vaziyati sharoitida muntazam aloqalar orqali infeksiya tarqalishiga qarshi kurashish, shuningdek, savdo-iqtisodiy va transport-tranzit sohalaridagi hamkorlikni kuchaytirish bo'yicha qo'shma chora-tadbirlar ishlab chiqildi. O'zbekiston Qirg'iziston va Tojikistonga insonparvarlik yordamini ko'rsatdi. O'zbekistonning mintaqa bo'yicha yo'nalishi faollashuvi regional yaqinlashish, ishonch va o'zaro tushunishni tiklash, shuningdek, yig'ilib qolgan masalalarni oqilona murosalarga kelish asosida operativ hal qilish yuzasidan allaqachon yetilgan talabga o'z vaqtida va amaliy javob bo'ldi. Oliy darajada o'rnatilgan ochiq va ishonchli muloqot barcha hamkorlik yo'nalishlarini kuchaytirish uchun mustahkam asos yaratdi. O'zbekistonning Markaziy Osiyo mamlakatlari bilan siyosiy sohadagi o'zaro hamkorligi faollashuvi bilan bir qatorda savdo-iqtisodiy, transport-kommunikatsiya, energetika va madaniy-insonparvarlik sohalariga yangi kuch berdi.

O'zbekiston Respublikasi Prezidentining 2022-yil 20-dekabrdagi Oliy Majlis va O'zbekiston xalqiga Murojaatnomasida ilgari surilgan taklif va tashabbuslar, ilgari surilgan vazifalar O'zbekistonning yaqin davr ichida rivojlanishdagi ustuvor yo'nalishlarini yana bir marta belgilab berdi, bunda siyosiy, iqtisodiy va ijtimoiy sohalardagi tub islohotlar bilan bir qatorda faol tashqi siyosatni amalga oshirish nazarda tutilgan: **"Dunyodagi hozirgi murakkab sharoitda ochiq va pragmatik, o'zaro ishonch va hurmatga asoslangan**

**tashqi siyosatni izchil davom ettiramiz. Bundan keyin ham asosiy e'tiborimizni Markaziy Osiyodagi barcha qo'shni mamlakatlar va dunyodagi strategik sheriklarimiz bo'lgan davlatlar, xalqaro tashkilotlar bilan ko'p qirrali va o'zaro manfaatli hamkorlikni kuchaytirishga qaratamiz".** Yangilangan O'zbekiston xorijiy sheriklarga mamlakatning o'zaro foydali hamkorlikka tayyorligi to'g'risida aniq mujda yubormoqda.

Xulosa tarzida aytish mumkinki, bugungi kunda davlat imijini yuksaltirish vazifasi O'zbekistonning eng muhim strategik masalalaridan biri hisoblanadi. Davlat imijini yuksaltirish, O'zbekistonning xalqaro maydondagi obro'sini, nufuzini oshirish jahon hamjamiyati ko'z o'ngida uning ijobiy qiyofasini shakllantirish borasida salmoqli ijobiy ishlar amalga oshirilmoqda.

## Mavzuni o'zlashtirish uchun qo'shimcha savollar:

1. O'zbekistonning Markaziy Osiyodagi mintaqaviy roli va maqomini tahlil qiling.
2. Globallashuv jarayonida mintaqaviy xavfsizlik va barqarorlikni ta'minlashda O'zbekistonning o'rni va roli nimalardan iborat?
3. O'zbekiston tashqi siyosatida xalqaro tashkilotlarning o'rni va ahamiyatini tahlil qiling.
4. O'zbekistonning mustaqil davlat sifatida shakllanish jarayonlarini ilmiy tahlillar yordamida ochib bering.
5. G'arb davlatlari bilan hamkorlikning ustuvor yo'nalishlari nimalardan iborat?
6. Janubi-Sharqiy Osiyo mamlakatlari bilan munosabatlarning yo'nalishlarini ilmiy tahlil qiling.
7. O'zbekiston taraqqiyotida va tashqi siyosatida Arab musulmon mamlakatlari bilan aloqalarning ahamiyatini ilmiy tahlillar yordamida tushuntirib bering.
8. Afg'onistonda tinchlik va barqarorlikni ta'minlash –

O'zbekiston tashqi siyosatining ustuvor yo'nalishi sifatida.

9. Markaziy Osiyo davlatlari bilan yaqin qo'shnichilik aloqalarini rivojlantirishning siyosiy ahamiyati nimada?

10. Mustaqil davlatlar hamdo'stligi doirasidagi aloqalarning iqtisodiy va siyosiy jihatlarini ochib bering.

11. Jahon siyosiy makonida mintaqaviy va global xavfsizlikni ta'minlashning ustuvor jihatlari nimada?

12. Globallashuv sharoitidagi turli siyosiy aktorlarning Markaziy Osiyodagi manfaatlari nimalardan iborat?

## МУНДАРИЖА

O‘zb

aloc

iqti

ta’n

Mar

# SIYOSATSHUNOSLIK

*Darslik*


Muharrir:
**Madina Abdusamatova**

Badiiy muharrir:
**Muhiddin Xoldarov**

Sahifalovchi:
**Sevara Po‘latova**

Litsenziya raqami: №097911, 2023-yil 04.07 da berilgan.
Bosishga 2024-yil 22-yanvarda ruhsat etildi.
Bichimi 60x84 $^1/_{16}$ Bosma tabog‘i 30,0.
"PT Serif" garniturasi.
Ofset usulida bosildi.
Adadi 100 nusxa.

"Info Capital Books" nashriyoti, 100100
Toshkent sh., Olmazor tumani,
Universitet MFY, Talabalar ko‘chasi, 5/1-uy.

